


# МӨХӘББӘТ СЕРЕ

Нуриман Мусин

Төп нөсхәнән: Gönül Bahçesinden Muhabbetteki Sır
Авторы: Нуриман Мусин
Төрөксәнән тәржемәсе: Айҙар Ғәййәр
Рус теленән тәржемәсе: Әҙибә Ғәҙел
Редакторы: Айҙар Ғәййәр
Дизайн: Расим Шакироғлу
ISBN : 978-5-6041415-6-4
Адрес: Магазин мусульманской литературы и атрибутики - ООО "САЛЯМ"
450106, г. Уфа, ул. Степана Кувыкина, 23
Тел: +7 (347) 254-18-76
Э-почта: salammagazin@mail.ru
Отпечатано: ООО "Агентство печати "Приволжье"
603157, г. Нижний Новгород,
ул. Березовская, 103
www.apprivolzhye.ru
e-mail: apprivolzhye@bk.ru

# ИНЕШ ҺҮҘ

*Беҙҙе - көсһөҙ ҡолдарын - Иман бәхете һәм хозуры менән бүләкләгән Аллаһу Тәғәләгә хәмд һәм маҡтауҙарыбыҙ булһын!*

*Бөтә инсандарҙың ҡараңғылыҡтан нурға сығыуына сәбәпсе булған Аллаһ Илсеһенә салауаттарыбыҙ һәм сәләмдәребеҙ булһын!*

Йәнәбе Хаҡ бөтә барлыҡты Уға мөхәббәте сәбәбендә яралтҡан һәм һәммәһен Үҙенең сере менән сорнаған. Мөхәббәт булмаған ерҙә «харабалар» барлыҡҡа килә, мөхәббәт булған ерҙә камиллыҡ шытып сыға. «Мәснәүиҙәр»ҙә әйтелгәнсә:

*«Ҡәләм[1]сифаты булған Аллаһ болот ҡолағына серен һөйләгән, һәм тегеһенең күҙенән йәштәре ҡойола башлаған. Серен раузаға асҡан һәм уны гүзәл төҫ һәм еҫ менән биҙәгән. Серен ташҡа һөйләгән һәм уны аҡыҡҡа әйләндергән. Серен кешегә асҡан, һәм шул серҙе һаҡлай алғандарҙы мәңгелек донъяға индергән».*

Был сер – мөхәббәт сере. Шуға күрә Хаҡ Тәғәләбеҙ ризалығына, Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) шәфәғәтенә һәм ике донъя бәхетенә ирешеү **мөхәббәт сере** гүзәллегенә йәшеренгән. Был хәҡиҡәткә буйһонған йәндәр Пәйғәмбәребеҙҙе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һөйөүе сәбәпле ғазапланып илаған финик бағанаһы кисергәнде кисерә. Ошондай йәшәү рәүеше инсанды **камил инсан** дәрәжәһендәге

1. Ҡәләм – «һүҙ», Аллаһ сифаты булған телмәр, әммә Аллаһ телмәре кешеләрҙеке ише түгел.





юғарылыҡтарға күтәрә, йәғни иң күркәм яратылмыштар («ахсәни-тәкүим») кимәленә лайыҡлы итеп, **истиҡәмәт** (хәҡиҡәт) юлына төшөрә. Тәкүәлеләр менән йыш аралашыу хәҡиҡәт юлынан атлауыңа ышаныс уята, улар янында йән һәм тән араһында баланс барлыҡҡа килә, йәғни йән - падишаһ тән - хеҙмәтсене еңә, һәм шул рәүешле йөрәкте фани донъяның аҙҙырғыс нәмәләренән аралай, Аллаһҡа яҡынайтып, күңел тыныслығы бирә. Ул тыныслыҡтың ләззәте әйтеп бөткөһөҙ.

Бынан һуң ҡол, **иман һәм имтихан** сағылыштары араһында камиллаша барып, баҡыйлыҡ юлындағы һәр туҡталышында ихласлығына ярашлы мөнәсәбәт күрә. Илаһи юлда Хаҡ Тәғәләбеҙҙең мәрхәмәт һәм шәфҡәтенә асҡыс булған ҡурҡыу һәм өмөт араһында булыу принцибына эйәреү һәм асыу, көнсөллөк, ғәмһеҙлеккә ҡаршы көрәштә рухи тырышлыҡ күрһәтеү лазым. Был халәт, әҙәмде гонаһтарҙан аралай, наҙанлыҡҡа ҡарата һиҙгерлек бирә һәм уны сәләмәт йөрәкле ҡолға әүерелдерә. Нәфесен ауыҙлыҡлап, ул **асыуына баш булырға өйрәнә**.

Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һүҙҙәре буйынса, асыуына баш булырға өйрәнгән баһадир, **йәшәү һәм үлем** өҫтөнән Илаһи ихтыярҙы тойоп, фани донъя ләззәттәренә ҡыҙмаясаҡ, ә изге ғәмәлдәр ҡыласаҡ һәм ғүмерен ғилем, хикмәт, хеҙмәт, ғибәҙәттәргә бағышлаясаҡ. Ундай тормош ҡәлбендә бер Аллаһҡа ғына һөйөү менән тултыра, шуға күрә ҡол күңел тыныслығы таба, һуңғы һулышының Раббыһына яҡынайтыусы мәл буласағын тоя, һәр даим шул мәлдең яҡынайыуын һиҙеп, күңел ҡошона тән ситлегендә ҡыҫынҡы була башлай. Улар көндәрен хәләл ризыҡ табыуға, хәҡиҡәт юлындағы изге ғәмәлдәргә бағышлай, ә төндәрен, ғәжәйеп донъяға тәҙрә асып, Йәнәбе Хаҡтың рухи бүләктәренә лайыҡ була. Бына ни өсөн донъя байлыҡтарына, башҡаларҙы ымһындырған нәмәләргә уларҙың иҫе китмәй!.. Тәүәккүл һәм тәслимиәт (тулыһынса үҙенде Аллаһҡа тапшырыу) офоҡтарына өлгәшкән Рух һәм үҙ-үҙенә, һәм





дә бөтә тирә-йүнгә мәрхәмәт һәм шәфҡәт йәйеүсе болот хәленә килә, йәмәғәт өсөн бәрәкәт һәм тыныслыҡ сығанағы булып, йәмғиәттең нигеҙе булған **ғаилә усағын** йәннәткә әйләндерә.

Шундай ғаилә мөхитендә үҫкәндәр, һынауҙар донъяһында, яҡтылыҡ һәм ҡараңғылыҡ көрәше араһында булып, хәҡиҡәт юлында тороусыларға, уны һаҡлаусыларға әйләнә. Улар, илһамланып, ҙур тырышлыҡ менән **Ҡөрьән алдындағы бурыстар**ын үтәй, ғаләмдең өнһөҙ, мәшһүр Китабынан хикмәткә, йәшерен һәм асыҡ ғилемдәргә эйә була, унан алған рухи ғилемде, тыныслыҡты һәм илһамды, көҙгө һымаҡ, тирә-йүнгә тарата. Был халәт **тере Ҡөрьән** була алыу һәләтенән килә**...**

Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә яратҡан ҡолдарында Үҙенең төрлө сифаттарын сағылдыра. Кемгәлер Ул, **Шаһ Нәҡшибәнд** һымаҡ, Аллаһты сикһеҙ танып белеү һәләтен бирә; кемделер, **Мәжнүн** һымаҡ, мөхәббәт сүллеген ҡыҙырырға ебәрә; кемделер йәмле үҙәндәр буйлап йөрөтә, кемделер Илаһи бөйөклөк алдында телдән яҙҙыра; кемделер, **Юныс Эмре** шикелле, мөхәббәт һандуғасына әйләндерә; ә кемделер, **Мәүләнә Йәләлетдин Руми** һымаҡ, хикмәттәр сығанағына әүерелдерә.

Таждарын асҡан сәскәләр ише төрлө бай сағылыштар палитраһын Ул кешеләргә бирелгән мәғрифәтуллаһ (хәҡиҡи ғилем) менән берләштерә.

Уларҙың ижад емештәренә мөрәжәғәт итеп, беҙ хеҙмәтебеҙҙә күңелебеҙ ҡабул итә алғанды сағылдырҙыҡ. Һәммәһенәнән нимәлер алдыҡ: берәүҙән, һандуғас моңо ише тауышын тыңлап, һөйөү ялҡынын; кемдәндер – раузалар хуш еҫен; кемдәндер – хикмәт ынйыларын, йәғни берәүҙең халәтен, берәүҙең һүҙҙәрен.

Күбеһенсә беҙ тәҡүә әүлиәләрҙең рухи халәтен сағылдырған, рухи серҙәр ҡорғанын күтәргән, Илаһи ихтыяр ағымдары хәрәкәтен аңлатҡан, ғаләм, күк көмбәҙендә балҡыған ҡояш һәм йондоҙҙар хикмәтен аңлатҡан Мәүләнә Йәләлетдин Румиҙың





үлемһеҙ «Мәснәүиҙәр»ен файҙаландыҡ. Мәүлән Руми үҙе әйткәнсә:

*«Мәснәүиҙәр» - хәкикәт, Аллаһ серҙәрен танып белергә теләүселәр юлы. «Мәснәүиҙәр» – пак кешеләрҙең рухиәттәрҙе һауыҡтырыуы. Һағыштарҙан аралаусы. Ҡөрьәнде аңларға ярҙам итеүсе һәм әхлакты камиллаштырыусы».*

**Аллаһ ошо оло йөрәкле ҡолдарынан риза булһын һәм уларҙан файҙа алырға насип итһен!**

**Аллаһ үҙҙәрен Ҡөрьәнгә хеҙмәт итеүгә бағышлаған был камил ҡолдарына бөткөһөҙ бүләктәрен насип итһен. Аллаһ ризалығы өсөн, хәкиҡәт юлынан барырға, Илаһи матурлыкты күрергә насип итһен! Беҙҙе фәйез һәм руханийәт менән тулы хәлдә йәшәтһен! Йөрәктәребеҙгә иман һоҡланыуын, күңелдәребеҙгә Ҡөрьән нурын, зиһенебеҙгә – сер һәм хикмәт, рухиәтебеҙгә – мәрхәмәтлек, шәфҡәт һәм мөхәббәтен бүләк итһен!..**

**Әмин!..**

**Нуриман Мусин**
07.01.2001
УСҠУДАР

# МӨХӘББӘТ СЕРЕ

Аллаһтың бер тәҡүәле ҡоло шулай тип һөйләне:

«Буп-буш киң үҙән буйлап китеп барғанда, яңғыҙ бер көтөүсегә тап булдым. Ул хошуғ хәлендә намаҙ ҡыла, ә ҡуйҙарын бүреләр һаҡлай ине. Мин бик аптыраным. Ҡыҙыҡһынып, намаҙы бөткәнен көткәс, һораным:

– Эй, көтөүсе! Бүреләр нисек ҡуйҙарыңдың дуҫтары булып китте? Бүрегә хас йыртҡыслыҡ, уҫаллыҡ ҡайҙа? Нисек итеп уларҙы тыныслыҡ һәм мөхәббәт алмаштырҙы?

Аллаһҡа сәждә нурынан йөҙө яҡтырған тәҡүәле көтөүсе былай тине:

– Эй яңғыҙ юламсы! Бүреләрҙең ҡуйҙар менән дуҫлығы сере көтөүсенең ҡуй көтөүенең Хаҡ Хужаһы менән дуҫлығына бәйләнгән. Һин күргәндәр Аллаһҡа мөхәббәт сере».

Был ғибрәтле бәйәндән күреүебеҙсә, кешене гүзәл сүрәттә үҙгәртеүсе, әхүәле рухиәһен күркәмләндереүсе мөхәббәттән дә бөйөгөрәк көс юҡ. Мөхәббәт көсө бөтә гонаһлы тойғоларҙы һәм теләктәрҙе яндыра, ҡараңғылыҡ шаршауын көлгә әйләндерә һәм әҙәм йәнен сикһеҙ юғарылыҡтарға күтәрә.

كُنْتُ كَنْزًا مَخْفِيًّا فَأَحْبَبْتُ أَنْ أُعْرَفَ فَخَلَقْتُ الْخَلْقَ لِأُعْرَفَ

*«Мин йәшерен хазина инем. Мин Мине танып белеүҙәрен теләнем һәм Ғаләмде бар ҡылдым»* (И. Хаҡҡы Бурсәүи, Кәнз Мәхфи). Хәҙис-ҡудсиҙа әйтелгән хазинаның иң төп ҡиммәте





– мөкәммәл гүзәллек. Аллаһу Тәғәлә был серҙәр һәм сикһеҙ гүзәллекте танып белеүҙәрен теләгән, шуға күрә Ғаләмде барлыҡҡа килтергән.

Сикһеҙ ул гүзәллектән һәм Аллаһ нурынан был донъя һәм ер өлөшөнә бер генә тамсы төшкән. Шуға күрә ерҙең башҡа ижад емештәре алдында өҫтөнлөгө бар, хатта ки иң күркәм яратылмыштарының береһен – кешене – Аллаһ ерҙән барлыҡҡа килтергән.

Бөтә заттарҙы Илаһи мөхәббәте менән яралтҡан Аллаһу Тәғәлә уларҙың һәр береһен Үҙенең Сәнғәтенә һәм Камиллығына дәлил ҡылған. Илаһи ижадтың үре, мөғжизәһе булған кешенең йәшәйеше – мөхәббәт сағылышы, сөнки Ғаләм һәм Ер унда осһоҙ-ҡырыйһыҙ далалар, сүллектәр, тауҙар урынлаштырыу өсөн генә барлыҡҡа килмәгән. Бөтә барлыҡтың сәбәбе, мөхәббәт объекты һәм ғаләм үҙәге – кеше. Кешенең баһаһы ла уның яратылыш маҡсатына торошло йәшәйешенә бәйле.

Икенсе яҡтан, йәшәйеш сәбәбе Илаһи мөхәббәт булғанлыҡтан, ул бөтә яратылмыштарҙың асылына һәм сифаттарына һалынған. Саяндың үҙ балаларын арҡаһында йөрөтөүе лә – мөхәббәт сағылышы. Ә бөтә барлыҡ араһында иң күркәме булған кеше – мөхәббәттең иң юғары сағылышы.

**Аллаһҡа мөхәббәт**

Һынауҙар донъяһындағы кеше, мөхәббәте кимәленә ҡарап, һөйгәненең сифаттарын ала. Кеше йөрәгенең сикһеҙ мөхәббәткә һәләте тулы килеш Раббыбыҙ Аллаһты һөйөүҙә сағыла. Юғиһә кеше ғүмерен буш маҡсаттары артынан сабыулап үткәрәсәк һәм, өмөттәре аҡланмайынса, уны хәүеф эсендә тамамлаясаҡ. Йәғни тәбиғәттән бирелгән һөйөү һәләтен кешеләр ни кимәлдә Аллаһҡа һәм Уның яратҡан һайлам ҡолдарына бағышлаһа, рухи үрҙәргә артылыуының ләззәте лә шул ҡәҙәр үк буласаҡ.




Хаҡ Тәғәләбеҙ ебәргән бөтә һынауҙар әҙәмдең һөйөү һәләте нимәгә йүнәлтелгән булыуына бәйле. Аллаһ яратылмыштарына ыңғай сифаттар ҙа, кире сифаттар ҙа биргән. Йәнәбе Хаҡ Үҙенең Мотлаҡ Вүджүд (Ысынбарлыҡ), Мотлаҡ Ямал (Гүзәллек) һәм Мотлаҡ Хәйер (Яҡшылыҡ) кеүек өс бөйөк сифатынан инсанға насиптар бүләк итеүе менән бергә уның фитрәтен ошо өс сифатҡа ҡапма-ҡаршы өс үҙенсәлек мәнән дә зәғифләткән, улар иһә: мотлаҡ юҡлыҡ, мотлаҡ йәмһеҙлек һәм мотлаҡ яманлыҡ.

Аятта әйтелә:

فَأَلْهَمَهَا فُجُورَهَا وَتَقْوَاهَا

**«Уға һәм яҡшылыҡ, һәм яманлыҡ ҡылырға ирекле иткән...»** (Шәмс (Ҡояш), 8).

Аллаһу Тәғәлә инсандың төҙөлөшөнә яҡшылыҡҡа әүәҫлек менән бергә яманлыҡты көҫәүҙе лә һалған. Шуға ла бәндә ғүмере буйы ыңғай һәм кире ике ҡотоп тәьҫирендә. Кире ҡотопҡа тартылыу – оло хәүеф. Унда тартылғандарҙың күңеле шул ҡәҙәр һуҡырая, улар тормоштарында ирешкән бөтә нәмәне тик үҙ ҡаҙанышы тип иҫәпләй башлай һәм тик үҙен, тик үҙенең эштәрен генә маҡтай. Рухи ауырыуҙарҙың яманы ла – тәкәбберлек, ундайҙар еңел аҡылдары менән үҙҙәрен, Илаһи ихтыярға буйһонмаған ҡөҙрәт эйәһе тип иҫәпләй һәм башҡаларҙың мохтажлыҡтарын күрмәй, күрергә лә теләмәй.

مُوتُوا قَبْلَ أَنْ تَمُوتُوا

«*Үлгәнгә ҡәҙәр үлегеҙ!*» - был кәлимәгә кире полюсҡа ҡараған нәфес әүәҫлегенән, түбән хистәр тоҙағынан ҡотолоу тейешлеге йәшенгән, тик ул түбән хистәрҙе юҡ итеү түгел, уларҙы контролдә тотоу. Мәүләнә Йәләлетдин Руми әйткән:





*«Әгәр һыу карап аҫтында икән, ул уға терәк. Әммә һыу карапты күмеп китһә, ул уны һәләк итәсәк. Ут хаҡында ла шуны уҡ әйтергә мөмкин: двигатель ҡаҙанындағы ут карапты хәрәкәтләндерә, ләкин ут ҡаҙандан сыҡһа, палубаға таралһа, карапты яндырасаҡ».*

Йәғни, бәндә ни ҡәҙәр яман сифаттарынан арына, шул ҡәҙәр Аллаһҡа яҡыная. Быға ирешеүҙең төп юлы – ҡәлбең һөйөүен, тартылыуын Аллаһҡа йүнәлтеү. Бөтә йөрәгеңде ялмап алған Аллаһҡа һөйөүҙә йәшерен хәүеф тә бар… Ҡәлбең юғары ток аҫтында ҡалған һымаҡ ҡапыл тоҡанып китеүе һәм кешенең бөтә тормошон үҙгәртеүе ихтимал. Муса пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) менән булған хәлдәр - быға яҡшы миҫал.

Ул Синай тауында Аллаһу Тәғәләне ишетеүгә лайыҡ була. Хәреф һәм һүҙҙәр булмаған йәшерен әңгәмәнән һуң, Раббыбыҙ Аллаһҡа мөхәббәттән башын юғалтып, ул Уға Үҙен күрһәтеүен үтенә башлай, ләкин шундай яуап ишетә:

«لَنْ تَرَانِي» (Һин Мине күрергә ҡадир түгел).

Муса пәйғәмбәр (ғәләһис-сәләм) һаман инәлеп ялбарыуын дауам иткәс, Аллаһу Тәғәлә күп һанлы пәрҙәләр аша Үҙенең осоҡ ҡына Нурын күрһәтә - Нур, күрше тауҙа сағылып, уны нигеҙенә ҡәҙәр юҡ итә. Аллаһтың хайран ҡалырлыҡ Ҡөҙрәте сағылышынан Муса (ғәләһис-сәләм) иҫтән яҙа, ә аңына килгәс, ғәфү итеүҙе һорап, тәүбә ҡыла.

Хатта бөйөк пәйғәмбәрҙе иҫтән яҙҙырған, ваҡыты ҡыҫҡа, әммә йөкмәткеһе бөйөк булған был ваҡиға Аллаһҡа һөйөү яйлап тоҡанырға тейешлеген төшөндөрә. Ҡәлбеңдә Илаһи мөхәббәтте үҫтереү һәм нығытыу өсөн күнекмә кәрәк, йәғни нәфес батшалығынан ҡотолоп, Аллаһтың һайлам ҡолдарына яҡынайыу һәм яйлап тәжрибә туплау. Күнекмә ярҙамында ғына ҡәлбеңдең һөйөү һәләтен, ынтылышын үҫтерергә, нығытырға мөмкин; шул саҡта ғына йөрәк, бысраҡтан арынып, пакланасаҡ,





ер тышауҙарынан, хайуани теләктәрҙән арынасаҡ һәм көскә эйә булып, Илаһи мөхәббәтте сағылдырған шып-шыма көҙгө һымаҡ буласаҡ.

Ата-әсәңә, хәләл ефетеңә, балаларыңа, рухи һәм матди ҡиммәттәргә һәм башҡа фани донъя ниғмәттәренә мөхәббәт – Аллаһу Тәғәләнең ҡолдарына бөйөк бүләге, ләкин ул һөйөүҙәр Аллаһ юлында, Аллаһ ризалығы өсөн булыуы лазым. Әхүәле рухиәбеҙ уларҙың әсире булмаҫҡа тейеш, сөнки Аллаһҡа ғашиҡтар мөхәббәтен өлөштәргә бүлгеләмәй. Ә күңелен мөхәббәт өлөштәренә бүлгәндәр, бөтөн мөхәббәттән мәхрүм ҡала, йәғни күңелен донъяға бағлағандар Аллаһты һөйөүҙән мәхрүм була. Мәүләнә (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) быны бәйеттәрҙә гүзәл рәүештә тасуирлап биргән:

*«Күңелен донъяға бағлаған, әйтерһең, күләгә аулаусы һунарсы. Нисек инде күләгә уның милке булһын?»*

*«Көндәрҙән бер көн бер ахмаҡ ҡоштоң күләгәһен эләктереп алырға маташты. Уның ҡылығына ағас ботағынан күҙәтеүсе ҡош та шаҡ ҡатты».*

Донъяның фанилығын аңлаған һәр бер аҡыллы әҙәм белә: яратылыуыбыҙҙың төп маҡсатына ирешеү өсөн, иге-сиге булмаған теләктәребеҙҙе, күңел асыуҙарҙы, фани донъя һөйөүҙәрен сикләү һәм мөхәббәтебеҙҙе Раббыбыҙға йүнәлтеү лазым.

Хаҡ матурлыҡ – Аллаһ матурлығы. Беҙҙә һоҡланыу уятҡан матурлыҡтар – Илаһи матурлыҡ сағылышының өлөшсәләре генә.

Ләйлә һәм Мәжнүн ғишҡы тарихы был хәҡиҡәтте бик күркәм рәүештә асып һала. Әгәр, Мәжнүн күңеле Ләйләгә бәйле килеш ҡалһа, Ләйлә уның өсөн ботҡа, һынташҡа әйләнер ине. Әммә Ләйлә бында күпер ролен генә уйнай. Мәжнүн йөрәгендә Илаһи мөхәббәтте тойоу һәләте уянғас, Ләйләгә уның ҡыҙыҡһыныуы юғала. Ләйләнән башланған мөхәббәте Мәжнүнде Аллаһҡа йүнәлтә.





Шәриғәт әҙәмдең мөхәббәтен сикләмәй, тик ул мөхәббәт йөрәк өсөн һуңғы туҡталыш булып, ҡаза менән тамамланырға тейеш түгел. Йөрәк, уңдышылы тупраҡ һымаҡ, бәрәкәтте һеңдерһен һәм үҙ юлын артабан дауам итһен. Бында иң ҡурҡынысы – мөхәббәткә лайыҡ булмағанды һөйөү һәм шуның менән ҡалыу. Әгәр, Мәжнүн Ләйләгә эҫенеүен еңә алмайынса, уның ауына буталып бөтһә, йөҙҙәрсә Мәжнүндәр һымаҡ, бер файҙа ла күрмәҫ, ер теләктәренә буйһоноп, юҡҡа сығыр ине.

Маңлайынан Мөхәммәт (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Нуры ағылған Йософто (ғәләйһис-сәләм) ағалары ҡоҙоҡҡа ташлағас, Аллаһ уны ҡалдырмай. Сарсауҙан йонсоған юлсы һыу алырға ниәтләп, унда биҙрәһен төшөрә. Биҙрәгә йәбешеп сыҡҡан Йософто (ғәләйһис-сәләм) күргәс, юлсы сарсауын да онота. Ул ҡапыл пәйҙә булған малайҙың ғәжәйеп һылыулығына хайран ҡала. Матдиәтте ҡайғыртып, ғәмһеҙ юлсы ул гүзәллектең рухи яғын күрмәй, аҡса менән хушһына. Тап Ләйләләр менән хушлаша алмайынса, Раббыһына яҡынайыуҙан мәхрүм ҡалғандар кеүек инде...

Һыу табырға өмөтләнеп, биҙрәһен ҡоҙоҡҡа төшөргән, әммә Йософтоң (ғәләйһис-сәләм) ергә хас булмаған һылыулығын күреп, һыу тураһында ла, ҡоҙоҡ тураһында ла онотоуы был юлсы өсөн бөйөк бәрәкәт булыуы ла ихтимал ине. Илаһи мөхәббәт сағылышы булған Йософ күркәмлеге, лупа менән тупланған ҡояш нуры ише, фани донъя ауҙарын яндыра алыр ине. Йәл, моңһоҙ әҙәм, Йософ (ғәләйһис-сәләм) ярҙамында алынған донъя байлыҡтарына ҡыҙығып, гүзәл мөмкинлектән мәхрүм ҡала.

Был осраҡта мөхәббәтте юғары «килем» алыуға йүнәлтергә мөмкин ине. Мөхәббәттең ниндәйҙер бер кимәлендә туҡталмау, алға барыу - һәр кемдең дә өлөшө түгел. Камиллыҡа ирешкәндәр шул ҙур маҡсатка табан юлын дауам итә, ситтән ҡарағанда, был уларҙың ихтыяр көсө һөҙөмтәһе һымаҡ, ә асылда – Аллаһтың рәхмәте. Улар һулыштар нисбәтенә тиң оҙон юлдарҙа,





остаздарының ярҙамы менән, үҙҙәренең фани барлыҡтарын сарыф итеп, Раббыларына өлгәшеү юлдарында әҙме-күпме ара үтер. Был юлдарҙың һуңында, ниһайәт, йылғаның диңгеҙгә ҡойоуы менән тамамланғаны һымаҡ, Раббыбыҙға ҡайтырҙар, йәки «фәнә-филләһ» (Аллаһты һөйөүҙә үҙеңде юғалтыу) кимәленә күтәрелерҙәр, ә уның һөҙөмтәһе – «бәҡа-билләһ» (Аллаһ әхлағына эйә булыу) булыу. Аҡылдың билдәле сиктәре бар, уларҙың тышына сыҡҡандар, аҡылын юйып, диуана булыр. Йәндең сиге юҡ, уның тынғыслыҡ нөктәһе тик «фәнә-филләһ» һәм «бәҡа-билләһ». Мәүләнә Руми үлем дә һүндерә алмаҫтай «фәнә-филләһ» һәм «бәҡа-билләһ» халәтендәге ялҡынды шулай тасуирлай:

*«Мин үлгәстен, ҡәберемде асып ҡара - унда эсемдәге ялҡындан күтәрелгән төтөндө күрерһең! Үлем тән ҡабырсағы өсөн генә ҡурҡыныс. Илаһи мөхәббәт менән тәнең ҡабырсағын ватһаң, күрерһең: үлем ынйыға оҡшаш!..»*

Илаһи мөхәббәттә яныу – Аллаһтың һөйгән ҡолдарының үҙенсәлеге. Мәүләнә (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) ғүмере буйы, үрҙә тасуирланғанса, уттарҙа янған ғашиҡтарҙы эҙләй. Теләгәнен ул шулай итеп һүрәтләй:

*«Бөтә булмышы эсендәге ялҡындан тетрәнгән ғашиҡ кәрәк миңә, йәне ялҡынланыуҙан хатта ут көлгә әйләнһен!..»*

Мөхәббәт ике төрлө була: образлы һәм хәҡиҡи…

Төрлө эҫенеүҙәр образлы мөхәббәткә ҡарай. Ҡәлбеңдең тәрән бәйлелеге, хаҡ камиллыҡ һәм гүзәллек эйәһе Аллаһҡа иге-сиге булмаған мөхәббәтең - хәҡиҡи мөхәббәт.

Әхүәле рухиәһен Аллаһҡа хәҡиҡи мөхәббәт менән паклағандар һәр даим яңы гүзәллек сағылышын күрер, һәр даим Аллаһтың сикһеҙ Ҡөҙрәтенең шаһиты булыр, йәғни улар алдында кешене бар ҡылыуҙың йәшерен хәҡиҡәте асылыр. Улар өсөн беҙ үҙебеҙ ҡосаҡлап алырға тырышҡан был донъяның төҫтәре





һәм еҫтәре юҡ. Улар фани төҫтәр һәм еҫтәргә ҡыҙығыуҙан күптән уҙған, сөнки йөрәктәре мәғрифәтуллаһҡа өлгәшкән. Улар, донъяуи ғилемдәрҙең биҙәкле ҡабыҡтарын ситкә ырғытып, хәҡиҡәткә еткәндәр һәм унан Илаһи сикһеҙлекте күҙәтәләр.

Ҡол һәм Раббыбыҙ Аллаһ араһындағы бөйөк кәртә ер һәм күк һымаҡ матди субстанция түгел. Был кәртә – Хаҡ Тәғәләбеҙҙән айырымлыҡ тойғоһон һеңдереүсе әҙәм нәфесе. Шуға күрә Йәнәбе Хаҡ бәндәгә бирелгән бөйөк хазина хаҡында хәтергә төшөрә: **«Уға рәүеш биргәс, йән өрөлгәс…»** (Хижр, 29).

Был аят ғарифтар солтаны Абдулҡадир Гәйләни үәхи аша алған «Мин – әҙәм сере…» (Фусусүл-Хикам, тәржемә һәм тәфсир, I, 48) һүҙҙәре мәғәнәһен асып һала.

Тимәк, Илаһи серҙәр һәм хикмәт хазиналары кешегә тәғәйенләнгән. Аллаһ Үҙенең Илаһи асылын кеше төҙөлөшө аша күрһәтергә теләй. «Мин – инсан сере» һүҙҙәре менән Аллаһу Тәғәлә кешене Раббыһын үҙ-үҙендә эҙләүгә этәрә. Әгәр был изге хәбәр, бөйөк бүләк һөйөү һәм тырышлыҡ аша мөьминде камиллыҡҡа алып килһә, уның ҡәлбе Илаһи серҙәр донъяһына артыла башлаясаҡ. Ул Илаһи донъялар серен, төрлө нәмәләрҙең хәҡиҡи асылын, кеше һәм ғаләм серен танып beләсәк. Ҡол үҙендә сәләмәт ҡәлб сағылыштарын күрәсәк.

Ҡол шундай кимәлгә еткәс, Аллаһ һәм уның араһындағы кәртә юғала башлай, уға *«Үлгәнгә ҡәҙәр үлегеҙ»* сере асыла. Фани донъя һәм уның биҙәктәре, үтә торған матурлыҡтар уның иғтибарын йәлеп итмәйәсәк. Әҙәм рухы Раббыһына яҡынлыҡ тәмен тоясаҡ. Юныс күңеленән юҡҡа ғына шундай юлдар түгелмәгән:

Ғишҡың алды минән мине, миңә Һин кәрәк, Һин.
Мин янырмын көнө-төнө, миңә Һин кәрәк, Һин.
Юҡ байлыҡҡа һөйөнөрөм, юҡ юҡлыҡҡа ерәнерем,
Ғишҡың менән рәхәтләнермен, миңә Һин кәрәк, Һин.




Ғишҡың ғашиҡтарҙы үлтерер, ғишыҡ диңгеҙҙәргә атыр,
Күңел Һинең менән тулыр, миңә Һин кәрәк, Һин.
Ғишҡың шарабынан эсәм, Мәжнүн булып тауға сығам,
Һинһеҙ ҡалыуҙан көйәләнәм, миңә Һин кәрәк, Һин.

Суфыйҙарға сохбәт кәрәк, ахыйҙарға Әхирәт кәрәк,
Мәжнүндәргә Ләйлә кәрәк, миңә Һин кәрәк, Һин.
Әгәр мине юҡ итһәләр, көлөмдө күккә сәсһәләр,
Уны үҙенә тупраҡ саҡырыр, миңә Һин кәрәк, Һин.

Йәннәт Йәннәт тигәндәре – гүзәл һарай һәм хур ҡыҙҙары.
Теләүсегә бир Һин уны, миңә Һин кәрәк, Һин.
Юныс тиҙәр минең атым, көн үтеүгә артыр утым,
Ике йыһанда маҡсудым, миңә Һин кәрәк, Һин!..

Был баҫҡыста йәнең Раббың менән ҡауышыуҙы ғына уйлай. Был Аллаһҡа бөйөк мөхәббәт хисе менән тулы халәт; ҡол, бөтә нәмәнән ваз кисеп, көндән-көн арта барған һөйөү менән Раббыһына уҡтала һәм быны иң асыл маҡсаты, тип иҫәпләй. Аятта әйтелгән:

وَالَّذِينَ آمَنُوا أَشَدُّ حُبًّا لِلَّهِ

**«...Исламға килгәндәрҙең Аллаһҡа булған мөхәббәте иһә уларҙыҡына ҡарағанда күп тапҡырға артыҡ…»** (Баҡара, 165).

### Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мөхәббәт

Шуны белеү лазым: беҙҙе Аллаһҡа мөхәббәт океанына илтеүсе берҙән-бер мәрхәмәт һәм танып белеү сығанағы - Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм). Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сикһеҙ мөхәббәтебеҙ – ул Аллаһҡа мөхәббәт, Уға буйһоноу – Аллаһҡа буйһоноу, Уға ҡаршы сығыу – Аллаһҡа ҡаршы сығыу.





Хөрмәтле Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) – кешелек өсөн мөхәббәт төйәге. Ғарифтар берә: ғаләмдең барлыҡҡа килеү сәбәбе – «Мөхәббәти-Мөхәммәд»[2]. Барса ғаләм йәшәйеш Нурына – Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бағышланған.

Аллаһ тәүге нәүбәттә Мөхәммәт Нурын барлыҡҡа килтергән. Донъяларҙы барлыҡҡа килтереүҙең сәбәпсеһе лә – Мөхәммәт Нуры. Был – бөтә ғаләмгә һәм Аллаһтың бөтә ҡолдарына бөйөк Илаһи бүләк. Илаһи хәҡиҡәт кәүҙәләнеш тапҡан тәүге урын – Мөхәммәт Нуры. Беҙҙең донъяла Илаһи хәҡиҡәт кәүҙәләнеш табыуының сығанағы - Мөхәммәт Нуры.

Шағир Итри Пәйғәмбәребеҙҙе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ни ҡәҙәр гүзәл тасуирлай:

«Эй Рәсүуллаһ! Һин Синай тауында сағылған Илаһи Нур, Муса пәйғәмбәргә (ғәләйһис-сәләм) юл күрһәткән һәм күләгә бирмәгән яҡтылыҡ ағасы шикелле! Һин баштан-аяҡ – нурҙан, Һин ҡояш кеүек, ғаләмде ҡулыңда тотоп, бөтә донъяны яҡтыртаһың!..»

«Һин - ун һигеҙ мең донъяла хакимлыҡ иткән падишаһ, һәм Сөләймәндәр – һинең ишек төбөңдәге ҡырмыҫҡалар ғына».

«Эй ғаләмдәргә рәхмәт булып ебәрелеүсе! Мин Һинең шәфҡәт салғыйыңа йәбештем. Мин – кәмселектәре менән билдәле гонаһкәр, ә Һин – шәфҡәте, мәрхәмәте менән дан алған солтан!..»

Мөмкинлектәре сикле әҙәм Аллаһтың ижад мөғжизәһе булған Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) асылын аҙағынаса һис ҡасан аңлай алмаясаҡ. Был донъяның бер ниндәй үлсәмдәре менән дә Уны баһалау, тасуирлау мөмкин түгел, сөнки был донъялағы кешенең күреү һәм аңлау ҡеүәһе һәм Аллаһ

2. «Мөхәббәти-Мөхәммәд» – Аллаһу Тәғәләнең Үҙ Пәйғәмбәренә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мөхәббәте.





Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) араһындағы айырма сикһеҙ. Диңгеҙҙән беҙ һыуҙы усыбыҙға һыйған ҡәҙәр генә һирпеп алалабыҙ. Кәсәгә диңгеҙҙе һыйҙырып булмаған кеүек, Мөхәммәт Нуры серенә төшөнөү ҙә мөмкин түгел. Был хаҡта шағир Яхъя Кемал бик күркәм әйткән:

*Һис бер заман ул гөл кеүек гөл күрмәгән был донъяла,*
*Гөлдөң гүзәллеге дастан булды телдәрҙә.!..*

Һүҙ менән аңлатыу мөмкин булмағас, Унын бөйөклөгө алдында өнһөҙ ҡалыуҙан башҡа сара юҡ. Ә Унын хәҡиҡи асылынан мөьминдәрҙең ҡәлбендә сағылғаны – диңгеҙҙә бер тамсы ғына. «Мөхәммәт Нуры», «Бәйтуллаһ» кеүек үк, – бәндә зиһененә, күҙаллауына һыймай.

Иман шартында беҙ Унын да **Ҡол** булыуы тураһында әйтәбеҙ. Әммә ҡол менән ҡол араһында ла айырма бар, сөнки беҙҙең Мөхәммәт хәҡиҡәтен аңлауыбыҙ кескәй баланың метафизик күренештәрҙе аңлауына бәрәбәр. Мөхәммәт Пәйғәмбәр (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) – Аллаһтың һайлам ҡоло һәм **Илсеһе**, бөтә ғаләмдең Һөйөклөһө, бөтә пәйғәмбәрҙәрҙең Пәйғәмбәре. Башҡа пәйғәмбәрҙәрҙең шәриғәт ҡанундары Ул индергән Ислам менән камиллыҡҡа ирешкән.

Солтандарҙы мәҙхиәләрҙә маҡтайҙар, данлайҙар, дәүләте мәңге сәскә атһын өсөн, доғалар ҡылалар. Әммә ваҡыт үтә, солтандар ҙа һәм уларҙың дәүләттәре лә тарих биттәренән юҡҡа сыға. Пәйғәмбәрҙәр шәрәфенә әйтелгән һүҙҙәр иһә юҡҡа сыҡмай. Пәйғәмбәрҙәр һәм уларҙың варисҭары булған тәҡүәләр батшалығының осо-ҡырыйы юҡ. Йөрәктәрҙә һәм Аллаһу Тәғәлә алдында улар мәңге йәшәй. Батшалар хакимлығы – фани донъялағы хакимлыҡ, шуға күрә юғалыуға дусар. Ә пәйғәмбәрҙәр һәм тәҡүәләр – ҡолдарҙы Раббыбыҙға илтеүсе юлбашсылар. Улар мәңгелек хаҡына донъяуи нәмәләрҙе ситкә ҡуйған фиҙакәрҙәр, мәңгелекте тапҡан һайлам ҡолдар. Улар – йәндәребеҙ хакимдары,





уларҙың хакимлығы барзах[3] һәм Әхирәттә[4] лә дауам итә. Аятта улар хаҡында шулай әйтелә:

أَلَا إِنَّ أَوْلِيَاءَ اللَّهِ لَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ

**«Эйе, шулай, Аллаһтың дуҫтарына ҡурҡыныс юҡ, улар хәсрәттә ҡалмаҫ»** (Юныс, 62). Юғары рухиәтле тәҡүәләр башында – пәйғәмбәрҙәр тажы Мөхәммәт Мостафа (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм).

Ер батшаларының исемдәре хәтерҙән юйылыр, ә Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) исеме ерҙә лә, күктә лә, йөрәктәрҙә мәңгелек. Һәр кем ер хакимдары һәм уларҙың дәүләттәренең атамаларын түгел, мәңгелек тәхетендә ултырған тиңе булмағандың исемен йөрәгенә уйып ҡалдырһын, шунда ғына йөрәктәребеҙ мәңгелек ҡиммәтен һаҡлап ҡала аласаҡ.

Аллаһтың был һүҙҙәре мөшриктәргә төбәлгән:

وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيُعَذِّبَهُمْ وَأَنتَ فِيهِمْ

**«Һин улар араһында саҡта, Аллаһ уларға яза бирмәҫ!»** (Әнфәл (Табыш малы), 33).

Йөрәгендә Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) оло һөйөү йөрөткән мөьминдәргә аятта йәшерен изге хәбәр бар - мөьмин йөрәге ни кимәлдә Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һөйөү менән тулы булһа, шул кимәлдә ул Илаһи асыуҙан, язанан йыраҡыраҡ буласаҡ. Был - Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләнең бөйөк вәғәҙәһе. Йәғни, йөрәгебеҙҙә Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бар икән, Аллаһ беҙҙең юҡҡа сығыуыбыҙға юл ҡуймаясаҡ һәм язаға дусар итмәйәсәк.

3. Барзах – әруахтарҙың Ҡиәмәткә ҡәҙәр торасаҡ урыны.
4. Әхирәт – кеше өсөн мөһим булған, үлемдән һуң башланасаҡ мәңгелек донъя.





Аллаһтың ғәҙел һәм тәҡүәле ҡолдары, йөрәктәре иң пак һәм нәзәкәтле матурлыҡты күрһен өсөн, күңелдәрен Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һөйөү менән сафландырған. Ғәҙәти көҙгөлә физик предметтар, уларҙың формаһы һәм төҫө сағыла. Тәҡүәләр рухиәте көҙгөһөндә Мөхәммәт Нуры ярҙамында иң саф хистәр, тойғолар, доғалар, Илаһи яҡтылыҡ һәм йәшерен ғилемдәр сағыла.

Сибәрҙәр көҙгөгә ҡарарға ярата. Улар матурлыҡтарын яратырҙай күҙҙәрҙе һәм йөрәктәрҙе эҙләй. Хәҡиҡи Гүзәллек Эйәһе булған Аллаһтың ғаләмде һәм кешене барлыҡҡа килтереүенең сере лә шунда. Был турала шулай әйтелә:

كُنْتُ كَنْزًا مَخْفِيًّا فَأَحْبَبْتُ أَنْ أُعْرَفَ

*«Мин йәшерен хазина инем, һәм Мине белеүҙәрен һәм яратыуҙарын теләнем…»* (Исмәғил Хаҡҡы Бурсәүи, Кәнз Махфи).

Бөтә барлыҡтың яралыуы Мөхәммәт Нурынан башлана, шуға күрә Әҙәмдән (ғәләйһис-сәләм) башлап бөтә пәйғәмбәрҙәр үҙҙәре менән Уның Нурының бәрәкәтен һәм фәйезен алып килә.

Барса гүзәллектең Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мөнәсәбәте бар, барса гүзәллек Уның сәбәбендә барлыҡҡа килгән. Ниндәйҙер матурлыҡ бар икән, был – Уның матурлығы сағылышы. Донъялағы һәр сәскә Уның Нурынан таждарын аса, Ул булмаһа, бер нәмә лә булмаҫ ине. Беҙҙең яралыуыбыҙ сәбәпсеһе - Ул… Ул – шиңмәй һәм көндән-көн күркәмерәк булып асыла барған Илаһи яҡтылыҡ бөрөһө. Мәүләнә Руми әйтә:

*«Ябраил (ғәләйһис-сәләм) бер генә ҡанатын аса һәм шуның менән көнбайышты һәм көнсығышты ҡаплай. Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), быны күреп, уға бындай күркәмлекте биргәндең Бөйөклөгө һәм Ҡөҙрәтенә хайран булып, иҫтән яҙа».*





*«Әгәр ҙә ки Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) зиһен етмәçлек Мөхәммәдиә хәкикәте канатын асһа, Ябраил (ғәләйһис-сәләм) иçен юйыр һәм һис касан аңына килмәç ине».*

*«Ябраил (ғәләйһис-сәләм) Сидратүл-Мүнтәһәгә Хәбибуллаһ менән бергә килеп еткәс, әйткән: «Эй Рәсүлуллаһ! Хәҙер инде үҙең генә бар! Мин һиңә тиң түгел, әгәр артабан барһам, тотош янып бөтәсәкмен!»*

Ул – бөтә йәндәрҙән дә ҡиммәтерәк, Ул - иң һөйөклөләрҙең Һөйөклөһө, һөйөү һәм хөрмәткә иң лайыҡлыһы. Сәхәбәләр Уға һөйөүгә күмелеп йәшәгәндәр.

Бер сәхәбә ҡатындың тормошондағы ваҡиға Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡарата мөхәббәт ни ҡәҙәр көслө булыуына асыҡ дәлил.

Ҡәғб ҡыҙы Нәсибә (раҙыйаллаһу ғәнһә) башҡа мосолмандар менән Өхөт алышында ҡатнаша. Ул мосолмандарға ҡулынан килгәнсә ярҙам итә. Үҙе яһаған һауыттарҙа яралыларға һыу ташый, бер заман мосолмандарҙың еңелеп ҡаса башлауын күрә. Ул, шундуҡ эшен ташлап, Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) янына йүгерә. Уны төрлө яҡлап яуған уҡтарҙан, таштарҙан тәне менән ышыҡлап алыша, Пәйғәмбәребеҙҙе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) яҡлар өсөн бөтә көсөн һала. Алышта ул ун ике яра ала.

Ҡыйыу мосолман ҡыҙының ғәмәлен хуплап һәм маҡтап, Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) шулай ти:

*«Өхөт һуғышында мин уңда ла, һулда ла – һәр ерҙә Нәсибәне күрҙем (Үммү Үмарәне). Ул мине яҡлар өсөн алышты»* (Ибн Сад, Кәнзүл-Үммәл, 7/98).

Иман һөҡланыуы менән һуғышта иç киткес батырлыҡ күрһәткән, Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм)





ҙурлап маҡтауына лайыҡ булған Нәсибәнең исеме Ислам тарихына инеп ҡала.

Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡарата оло һөйөүҙең йәнә бер миҫалы.

Бер заман Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сәхәбәләре менән сохбәт (әңгәмә) үткәрә, һәм Сәүбәндең (раҙыйаллаһу ғәнһү) моңһоуланып уға ҡарап ултырыуын күрә. Бик бәхетһеҙ күренә ул уға, һәм Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), быны шәйләп, йомшаҡ ҡына итеп һорай:

– Сәүбән, һиңә ни булды?

Уның иғтибары һәм йылы һүҙе Сәүбәнде (раҙыйаллаһу ғәнһү) хисләндерә, күңелен нескәртә һәм ул былай ти:

– Эй Рәсүлуллаһ, атам-әсәм һәм үҙем һинең өсөн фиҙа булайыҡ! Һағыш баҫа мине, Һеҙҙең Нурҙан ситтә булған һәр мәлем - әйтеп бөтөргөһөҙ күңел ғазаптары. Был донъяла шулай яфаланғас, мәңгелек донъяла нимә эшләрмен? Унда Һеҙ пәйғәмбәрҙәр менән бергә булырһығыҙ, ә мин ҡайҙа булырмын, минең менән ни булыр – билдәһеҙ. Әгәр мин Йәннәткә лә аяҡ баҫа алмаһам, Һеҙҙе һис ҡасан күрә алмаясаҡмын! Шул уй миңә тынғылыҡ бирмәй, күңелемде яфалай, эй Рәсүлуллаһ!

Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Сәүбәнгә лә, башҡа сәхәбәләргә лә, шулай уҡ уға һөйөп уҡталған бөтә мосолмандарға ла яҡшы хәбәр еткерә:

الْمَرْءُ مَعَ مَنْ أَحَبَّ

*«Кешеләр һөйгәндәре менән...»* (Бохари, Әҙәп, 96; Мөслим, Бирр, 165), әммә ихлас мөхәббәт, итәғәтлек, буйһоноу булғанда...

Ул фани донъянан киткәс, сәхәбәләрҙең күңеле ғазап менән тула. Был донъяла уны һис ҡасан күрә алмаясаҡтарына





һағышланып, улар ялҡындан ирегән шәм хәлендә ҡала, сөнки унһыҙ бер генә көн йәшәү ҙә оло яфа була. Абдуллаһ бин Зәйд (разыйаллаһу ғәнһү), Пәйғәмбәребеҙҙе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һағыныуҙан әрнеп, түҙә алмайынса Аллаһҡа шундай доға ҡыла:

**«Эй Аллаһ! Күҙҙәремде һуҡырайт! Бөтәһенән дә нығыраҡ һөйгән Пәйғәмбәрем киткәс, мин инде бер нәмә лә күргем килмәй!..»**, һәм шул уҡ мәлдә уның күҙҙәре һуҡырая.

Сәхәбәләрҙең Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сикһеҙ мөхәббәтен һүҙҙәрҙең сикле мөмкинлеге менән аңлатыу мөмкин түгел. Бына бер нисә миҫал. Әнәс (разыйаллаһу ғәнһү) һөйләй:

*«Мин Рәсүлуллаһтың сәсен алғандарын күрҙем. Уның тирәһенә сәхәбәләр йыйылды, һәм, бер сәс, һаҡал бөртөгөнә лә ергә төшөргә ирек бирмәйенсә, эләктереп алып торҙолар».*

Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйберҙәре һәм сәстәре сәхәбәләр өсөн фатиха кеүек була һәм үҙҙәренең бәрәкәтен алыштарҙа ла һиҙҙерә. Халид бин Вәлид (разыйаллаһу ғәнһү) Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бер нисә бөртөк сәсен салмаһына йәшерә. Һөйләүҙәренсә, Халид (разыйаллаһу ғәнһү) Ярмуҡ һуғышында салмаһын юғалта һәм һуғышсыларына уны табырға ҡуша. Һуғышсылар эҙләйҙәр, әммә таба алмайҙар. Халид бойороғон үтәүҙе һаман талап итә. Тапҡас, күрәләр – иҫке салма. Сәхәбәләр уны ныҡышып эҙләтеүенә аптырауын белдергәс, ул аңлатып бирә:

**«Бер заман Рәсүлуллаһ сәсен алдырҙы. Сәхәбәләр уның сәстәрен йыя ине, мин дә маңлайына төшкән бер нисә сәсен алдым һәм салмама йәшерҙем. Ул миңә бәрәкәткә әйләнде - мин һәр алышта еңдем. Еңеүҙәремдең сере Рәсүлуллаһты һөйөүемә бәйле»** (Суюти, әл-Хәсәисүл-Ҡубра, I, 170).





Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) был оло мөхәббәт сәбәбендә ҡайһы бер мәсеттәрҙә әле булһа һаҡал-шәрифтәр[5] һаҡлана. Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мөхәббәт бәрәкәте рухи донъяла ғына түгел, матди донъяла ла бар, бының бер миҫалы – Ғосманлылар дәүләте. Ғосманлылар үҙҙәренең дәүләтен «Мөхәммәт дәүләте» тип атай. Ул дәүләт башҡаларына ҡарағанда оҙағыраҡ йәшәй, сөнки дәүләт хакимдары, күп кенә яҡшы яҡтарына өҫтәп, Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) күңелдәрендә иҫ киткес һөйөү, хөрмәт йөрөтә.

Бына бер нисә миҫал.

Мосолмандар изге урындарға (Мәккәгә һәм Мәҙинәгә) еңелерәк барып етә алһын өсөн, Абдулхәмид Хан II Хиджаз тимер юлын төҙөй. Ә юл сөннәгә тап килһен өсөн, тимер юл станцияларын Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сәфәрҙәрҙә ялға туҡтаған урындарҙа һалырға ҡуша. Шулай итеп, хатта Мәҙинәгә тимер юлы - уның Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һөйөүе кәүҙәләнеше.

Йәнә бер миҫал:

Мәҙинәнең данлыҡлы һаҡсыһы, Ғосманлылар дәүләтенең ғәскәрбашлығы Фәхреддин Паша,[6] әр-Рауҙаны[7] реставрациялағанда, Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡәбере янында тынлыҡты боҙоп уны борсомаҫ өсөн, ҡаҙаҡтарҙы, аҫтына резина һалып, ағас сүкештәр менән ҡағырға ҡуша. Бындай әҙәп һәм хөрмәт түбәндәге аяттағы әмергә тап килә:

---

5. Һаҡал-шәриф – Аллаһ илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һаҡалы бөртөктәре.
6. Ғүмәр Фахреддин Тюрккан, шулай уҡ Фахри-паша, Фахреддин-паша (1868—1948) — ғосманлылар генералы һәм Мәҙинәнең коменданты (1916-1919).
7. әр-Рауҙа (ғәр. «баҡса») – Мәҙинәләге Пәйғәмбәр Мәсетендәге ҙур булмаған урын (Масдижун-Нәбәуи), Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡәбере һәм минбәр араһында урынлашҡан.





**«Әй, иманлы әҙәмдәр! Пәйғәмбәрегеҙ янында тауыш күтәрмәгеҙ. Бер-берегеҙгә ҡысҡырып баҡырған кеүек, Пәйғәмбәргә ҡаты тауыш менән өндәшмәгеҙ. Юҡһа, һеҙ үҙегеҙ ҙә абайламаҫтан, ғәмәлдәрегеҙҙе юҡҡа сығарырһығыҙ»** (Хужүрәт (Бүлмәләр), 2).

Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡарата һөйөүҙе башҡа яратылмыштарға ҡарата булған һөйөү менән сағыштырыу мөмкин түгел. Фатыманың (раҙыйаллаһу ғәнһә) мөхәббәте быға бер дәлил. Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) баҡыйлыҡҡа күскәндән һуңғы үҙенең халәтен ул шулай тасуирлай:

*«Пәйғәмбәр баҡыйлыҡҡа күскәс, үҙемде шул ҡәҙәр бәхетһеҙ итеп тойҙом, ул бәхетһеҙлекте ҡараңғылыҡҡа һалһаң, ул да төҫөн үҙгәртер ине»* (Сәхих-и Бохари Мухтасары, IV. 45).

Шуға күрә уны юҡһынып һағышланған һәм Уның менән бергә булырға теләгән йәндәр мөхәббәт ялҡынында янып ялбаралар:

*Һөйөклөм, Һинең гүзәллегеңде һөйөүҙән яҙ – ялҡын, рауза – ялҡын, һандуғас – ялҡын, башаҡ - ялҡын, ер – ялҡын, сәнскеләр – ялҡын!..*

*Һиңә ғашиҡтарҙың йөрәк ялҡыны - йөҙөң Нуры ҡояшынан. Ул Нурҙан – йәндәрҙә ялҡын, Һине юҡһынып илаған күҙҙәрҙә – ялҡын!..*

*Бөйөк мөхәббәт өсөн башын һалғандарҙы ут көл-күмергә ҡалдыра аламы ни? Тән – ялҡын, кәфен – ялҡын һәм ғөсөл һыуы – ялҡын!..*

Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мөхәббәттең иң күркәм сағылышы – Уға буйһоноусанлыҡ. Ҡөрьәндә әйтелә:

وَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ وَأَطِيعُوا الرَّسُولَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ





**«Шуға күрә намаҙ уҡығыҙ, зәкәт бирегеҙ, Пәйғәмбәргә эйәрегеҙ: һәм һеҙ Аллаһтың рәхмәте менән ҡауышырһығыҙ»** (Нур, 56)**.**

Икенсе яҡтан, ғашиҡ һөйгәненә ҡағылышлы бөтә нәмәне ярата. Шуға күрә ғәмәлдәребеҙҙә һәм халәтебеҙҙә Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) буйһоноу мотлаҡ. Мөхәббәт һәм күндәмлек – Хаҡ Тәғәләбеҙгә мөхәббәттең нигеҙе. Ҡөрьән һәм Сөннә буйынса, мөхәббәтте башҡа төрлө белдереү дөрөҫ түгел. Аллаһҡа яҡын булыуҙың берҙән-бер юлы – Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мөхәббәт.

Ғибәҙәттәребеҙҙәге юғары рухиәт, яҡшы ғәмәлдәр, кешеләр менән мөнәсәбәттәрҙә әҙәплелек, күңел нескәлеге, йөҙ матурлығы, тел байлығы, хистәр тәрәнлеге, ҡараштарҙың киңлеге һ.б. – был гүзәл сифаттарҙың һәммәһе Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мөхәббәт сағылышы.

Мәүләнә Руми әйтә:

*«Әйҙә, эй йәнем! Хаҡ байрам – Мөхәммәткә яҡын булыу. Бар ғаләм Уның Нурынан яҡтыра».*

Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мөхәббәт – Аллаһҡа мөхәббәт юлында иң яҡшы сара, сөнки Аллаһ кешеләрҙең аң, танып белеү ҡеүәһен һәм уларҙың башҡа һәләттәрен сикле иткән. Аллаһтың асылы – шул сиктәр һәм шул сиктәр сигендә…

**Тәҡүәләргә һәм бөтә мөьминдәргә мөхәббәт**

Раббыбыҙ Аллаһ әйтә:

إِنَّمَا وَلِيُّكُمُ اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَالَّذِينَ آمَنُوا الَّذِينَ يُقِيمُونَ الصَّلَاةَ
وَيُؤْتُونَ الزَّكَاةَ وَهُمْ رَاكِعُونَ





**«Һеҙҙең дуҫығыҙ бары тик Аллаһтыр, Рәсүлдер, иманлыларҙыр. Улар Аллаһтың әмерҙәренә буйһоноусылар, намаҙ уҡырҙар, зәкәт бирерҙәр»** (Мәәидә (Табын), 55).

Был аяттан аңлашылғанса, мосолман шуларға һөйөү бағларға тейеш:

а. Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләгә,

б. Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм),

в. Аллаһҡа күндәмдәргә; тәҡүәләргә һәм бөтә мөьминдәргә.

Мөхәббәтебеҙ тәүге нәүбәттә Аллаһҡа йүнәлгән булырға тейеш, аҙаҡ Мөхәммәт Нурына, шунан Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) фатихалы асылына, тәҡүәләргә, һәм артабан, ниндәй кимәлдә лайыҡлы булыуҙарына ҡарап, бөтә барлыҡҡа. Аллаһҡа йүнәлгән бындай мөхәббәт – мәрхәмәт сығанағы һәм йәндәргә шифа. Был сиктәрҙән сыҡҡан башҡа эҫенеүҙәр уны көсһеҙләндерә. Шуға ла Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һәм уның рухи вариҫтарына – тәҡүәле мосолмандарға мөхәббәттә – бәрәкәт, ә дошманлашыу – ике донъя үкенестәре. Хәҙис-кудсиҙа Аллаһу Тәғәлә әйтә:

مَنْ عَادَى لِيَ وَلِيًّا فَقَدْ آذَنْتُهُ بِالْحَرْبِ

*«Һөйгән ҡолдарыма (әүлиәләргә) дошман булғандарға Мин үҙем һуғыш иғлан итәсәкмен»* (Бохари, Рикак, 38).

Бынан тыш Йәнәбе Хаҡ, иманлыларҙы күҙ уңында тотоп әйткән:

**«…үҙ араларында мәрхәмәтле ғәмәлдә…»** (Фәтех (Еңеү), 29).

Хәҙистәге гүзәл әхлаҡ билдәләмәһе был теманы дауам итә:

*«Бармағанға барыу, бирмәгәнгә биреү, һиңә яманлыҡ ҡылғанды ғәфү итеү»* (Ихья-у Улюмиддин, III. 1151).





Ошоға ярашлы рәүештә мөьминдәр һис ҡасан бер-береһенә мөнәсәбәттә шәфҡәт һәм мөхәббәт сиктәренән сыҡмаҫҡа тейеш, сөнки Аллаһҡа мөхәббәткә, яҡынлыҡҡа шул юл менән генә ирешергә мөмкин. Бөйөк тәҡүә әүлиәләрҙең Аллаһ ҡашындағы мәртәбәһе гүзәл әхлаҡ, күндәмлек менән бергә бөтә барлыҡҡа мәрхәмәтле, шәфҡәтле булыуҙарына ла бәйле. Ҡөрьән пәйғәмбәрҙәрҙең варисҭары булған тәҡүәләр менән бергә булырға бойора.

Әгәр иманлы әҙәм тәҡүәле әүлиә аша Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) хәҡиҡәтенән һәм Нурынан үҙ өлөшөн ала икән, был өлөш туранан-тура Пәйғәмбәребеҙҙән (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) алынған, тип иҫәпләнәсәк. Бер шәмдән башҡа шәмдәр ут алған һымаҡ… Бихисап башҡа шәмдәрҙе тоҡандырыусы һәм тирә-йүнде яҡтыртыусы шул бер үк ут ул. Ҡол юлын яҡтыртҡан, иң һуңғы булып ҡабынған шәм тәүге шәмдең нурын тарата. Кемдер берәүҙең Илаһи матурлығына таң ҡала икән, ул – уның үҙ-үҙендәге илаһи матурлыҡтың сағылышы. Һис шикһеҙ, Илаһи матурлыҡтың бөйөк сағылышы - Аллаһ Илсеһендә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), тимәк Ул – ҡолдо Аллаһҡа илтеүсе шәфҡәт күпере.

Ул изге күперҙә тәҡүәле юламсылар булған Аллаһтың һөйгән ҡолдары ләйсән ямғыр ынйыға әйләндергән мәрүәт һымаҡ. Аллаһ рәхмәте менән үҙҙәренә ғашиҡ күпме өлгөрөп етмәгән йәнде улар мәрүәт ынйыға әйләндергән. Теләктәре булғандарға ямғыр тамсыһына йәшенгән ынйыны күреү ҙә етә. «Мәснәүиҙәр» шундай аңлатма бирә:

*«Әл-Кәләм» сифатлы Аллаһ серҙе болот ҡолағына әйткән, һәм тегенең күҙенән йәштәр ағып киткән. Раузаның ҡолағына шыбырлаған һәм уны гүзәл төҫ һәм хуш еҫ менән биҙәгән. Серҙе ташҡа белдергән һәм уны аҡыҡҡа әйләндергән. Йәғни, шәфҡәт күрһәтеп, болоттан ямғыр яуҙырған, раузаны биҙәгән һәм ташты ҡиммәтле иткән».*





*«Серҙе кеше тәне эсенә һалған. Һәм серҙе һаклай алғандарҙы мәңгелеккә индергән. Илаһи донъянан үәхи алған был тән үҙ рәүешенән ҡотолған һәм Йәнәбе Хаҡҡа яҡынайыу серен асҡан».*

Әлбиттә, былар - мөхәббәт серенең төрлө кәүҙәләнештәре. Камиллыҡ һәм гүзәллек - мөхәббәт сере илһамы кәүҙәләнеше. Шағир ни ҡәҙәр гүзәл әйткән:

Ғаләмгә һалынған нағыш,
Мөхәббәт сере менән.
Нисә ғаләм яратылмыш
Мөхәббәт сере менән!..

Һорау бирмә сер хаҡында,
Һөйөүгә табан уҡтал,
Бары тик Ул асып бирер,
Мөхәббәт теле менән...

Ҡараңғы төндәр яҡтырыр,
Үрләстәр төп-төҙ булыр,
Инсандар үлемһеҙ булыр,
Мөхәббәт сере менән...

Яҡуп ни хәлгә төштө,
Йософ ни хәлдә ҡалды,
Муса Тур тауын әйләнде
Мөхәббәт сере менән...

Хәбиб булды Мөхәммәд,
Миғраж бүләк итте әс-Самәд,
Юл биреп «әҙәл-әбәд»
Мөхәббәт сере менән...

Рәхмәткә ирешеү мөмкин,
Гөлдәрҙе ҡосоу мөмкин,
Бер Раббыңа бағыу мөмкин
Мөхәббәт сере менән...





Тәрбиәләре нигеҙенә был сер һалынған Пәйғәмбәрҙәр һәм тәҡүәләр тәбиғәттән бирелгән Хаҡ Тәғәләгә тартылыуын мөхәббәт ярҙамында юғары күтәргән һәм камиллыҡ дәрәжәһенә еткергән.

**Аллаһу Тәғәлә беҙҙе Үҙенең Мөхәббәте, Пәйғәмбәребеҙ** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) **мөхәббәте һәм тәҡүәләр мөхәббәте менән бүләкләй күрһен!**

**Хисап көнөндә яуап тоторлоҡ игелекле ғәмәлдәр ҡылмай тороп, йәндәребеҙ Мөхәббәтуллаһ нуры менән тулмай тороп йәндәребеҙҙе алмаһын!**

**Әмин!..**







*Нурлы Мәҙинәнән мөхәббәт һулышы*

## ФИНИК ТҮҢГӘГЕНЕҢ ИЛАУЫ

Бөтә пәйғәмбәрҙәргә лә (ғәләйһимүс-сәләм), үҙҙәренең пәйғәмбәрлеген иҫбатлау һәм кешеләрҙе, ғәмһеҙлектән арындырып, хәҡиҡәткә алып килеү өсөн, мөғжизәләр күрһәтеү һәләте бирелә...

Мөғжизәләр арҡаһында, ғәмһеҙҙәр үҙҙәренең көсһеҙлөгөн, мохтажлығын таный, ә йәнһеҙ кеүек күренгән нәмәләрҙең, үҫемлектәрҙең, хайуандарҙың Аллаһты зекер итеүен, Пәйғәмбәребеҙҙе таныуын, яратыуын күргән иманлыларҙың ғилеме арта.

Ул мөғжизәләр, күптәрҙе хайран итеп, күҙен аса. Шундай мөғжизәләрҙең береһе – финик түңгәгенең илауы.

Белеүебеҙсә, Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Пәйғәмбәр мәсетендә вәғәз һөйләгәндә, финик түңгәгенә таяна. Аллаһ Илсеһенең (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) үҙенә таяныуын тойоп, түңгәк үҙен бик бәхетле тоя.

Ваҡыт уҙа. Мәсеткә вәғәз тыңларға сәхәбәләр көндән-көн күберәк килә, мәсеттең икенсе осондағылар Пәйғәмбәребеҙҙең (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) фатихалы йөҙөн күрә алмай. Улар, зарланып, шулай ти:

«Эй Рәсүлуллаһ! Мәсеткә халыҡ күп килә, бөтәһе лә Һеҙҙең фатихалы йөҙөгөҙҙө күрә алмай».





Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), вәғәз һөйләр өсөн, минбәр эшләп ҡуйырға ҡуша.

Минбәрҙе эшләп ҡуялар. Һәм, Ғаләм Нуры (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) уға күтәрелгәс, ғәжәйеп ваҡиға була: вәғәз уҡығанда, Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) таянған финик түңгәге, әҙәмгә хас аҡыл һәм хистәргә эйә булғандай, һағышланып, әрнеп ыңғыраша, илай башлай.

Нәй (флейта) моңона оҡшаш тәрән һағыш тулы тауышты ололар ҙә, йәштәр ҙә – һәммәһе ишетә һәм тоя. Ҡоро финик түңгәгенең әйтеп бөтөргөһөҙ ғазап һәм һағыш тулы ыңғырашыуы сәхәбәләрҙе хайран ҡалдыра. (Бохари, Манакиб 25, Буйу 32).

Мәүләнә Йәләлетдин Руми бәйеттәрендә был ваҡиғаны шулай тасуирлай: «Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) минбәрҙән төшә һәм фатихалы ҡулдары менән финик түңгәген һыпырып, шәфҡәт тулы тауышы менән былай тип һорай:

– Эй финик түңгәге! Ни теләйһең? Ни өсөн шулай ыңғырашаһың, ни булды һиңә?

Финик түңгәге халәт теле (лисан-и хәл) менән үҙ хәлен аңлатып бирә:

– Эй Рәсүлуллаһ! Һинән айырылыу яндыра мине. Әйтеп бөтөргөһөҙ ҡайғы, ғазап, һағыш менән тулымын. Элек, һин миңә таянып вәғәз һөйләгәндә, мин бәхетле инем. Ә хәҙер һин мине ташланың һәм минбәргә мендең, хәҙер һинең таянысың – ошо минбәр. Эй Рәсүлуллаһ! Уйлап ҡара, һинең менән айырылышыуҙы берәйһе кисерә алырмы?

Түңгәктең күңел ғазабы аһтарын тыңлағас, Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), уны тынысландырыу өсөн, былай ти:





– Эй финик түңгәге! Әгәр ғазаптарың минең менән айырылышыуҙан икән, теләгәнеңде һора!.. Теләһәң, мин Аллаһтан һорармын, ул һине көнбайыштан алып көнсығышҡа ҡәҙәр кешеләргә файҙа, емеш биргән йәм-йәшел йәш ағас итер. Йәки ул һине йәннәткә урынлаштырһын, унда һин мәңге йәш, мәңге йәшел буласаҡһың!..

Бөйөк иғтибарға лайыҡ булған финик түңгәге, һөйөү ялҡынынан яфаланып, шундай теләген белдергән:

– Эй Рәсүлуллаһ! Миңә уларҙың береһе лә кәрәкмәй! Минең берҙән-бер теләгем – һиңә һөйөү ялҡынында иреп бөтөү, бының өсөн һин мине күмеп, был фани есемемдән азат ит. Ағас, ни ҡәҙәр генә йәш һәм матур булмаһын, ризыҡты ҡояш һәм һыуҙан ала. Әммә мин һинең Нурыңдан илһам алып ризыҡландым. Һиңә таяныс булыу татынан, һинең йылың менән йылыныу ләззәтенән, һинең өсөн янып-көйөүҙән бәхет менән тулы инем. Хәҙер мин был ләззәттән башҡа йәшәй алмайым. Уның мәңгелек булыуын теләйем. Һинең Нурыңда мәңге ҡалыр өсөн, мине күмеп ҡуй, юҡ ит.

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), Хисап көнөндә ул кеше ҡиәфәтендә терелә алһын өсөн, уны күмеп ҡуйырға ҡуша!

Был ваҡиға тураһында фекер йөрөтөп, Мәүләнә Руми үҙенең «Мәнәүиҙәр»ендә шундай нәсихәт бирә:

*«Бел, иртәме-һуңмы Аллаһу Тәғәлә Үҙе йомарт булған ҡолоноң йөҙөн, фани бәйҙәрҙән азат итеп, Хәҡикәткә борасаҡ».*

*«Эй, ғәмһеҙ! Муса һәм Әхмәттең мөғжизәләре хаҡында уйлан! Таяҡ нисек итеп ғәләмәт ҙур йыланға әүерелә? Нисек итеп түңгәк хикмәткә эйә булып илай?»*

*«Мөхәббәт хәҡикәтен ағас киҫәгенән бел һәм унан фәһем ал! Тән һәм донъя вәсүәсәләренә үҙеңде дусар итмә! Бел, хәҡики*





*бәхет – тәнеңдән ситтә, тәнең бөткән ерҙә! Бел, хәкиҡи бәхет – тәнең ҡорған ауҙарҙан ҡотолоп, Аллаһҡа яҡынайырға ынтылыу».*

Финик түңгәге, Аллаһтың ярлыҡауына лайыҡ булып, мәңгелектә кеше ҡиәфәтендә ҡубарылыу, Һөйөклөһөндә иреп юғалыу өсөн, үҙен ерләүҙе һорай…

Ниндәй нәсихәтле был! Хатта финик пальмаһы түңгәге, фани донъя ниғмәттәренә ҡыҙмайынса, камил кеше дәрәжәһенә күтәрелә, Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) шәфәғәтенә лайыҡ була, уның күңелендә урын яулай. Түңгәктең ялбарыуҙары ҡабул ителә. Ағас киҫәге генә булһа ла, ул күп кешеләргә тәтемәгән рухи үрҙәргә артыла. Был ваҡиға менән илһамланып, Ашуғ Юныс шиғыр ижад итә:

Зарлы һандыҡ минең атым,
Сайырҙарым - һағыш ҡатыш.
Хаҡ Тәғәләм тәҡдире был -
Ғүмерҙәрем ҡайғы ҡатыш.

Алыҫ сусаҡтан таптылар,
Ҡул-ботаҡтарым саптылар,
Һандыҡҡа ҡулай таптылар,
Ғүмерҙәрем ҡайғы ҡатыш.

Ғорур торҙом түбәләстә,
Ялбарып һәм күккә ашып.
Бал түгел дә минең сайыр -
Ҡайғы ҡатыш, әрнеү ҡатыш.

Дәүриш Юныс әйтер, ҡустым,
Күҙ йәштәрең гонаһың юйыр.
Валлаһи, Раббым һөйәмен,
Ҡайғы ҡатыш, әрнеү ҡатыш.





Намыҫы, бәҫе булған, кеше ҡиәфәтендә бар ҡылынған бик күптәрҙең, хәҡиҡәтте һәм Хаҡ Тәғәләбеҙҙең иң гүзәл яратылмышы асылын аңламағанлыҡтан, таштан да ҡаты күңелле, ағастарҙан да бәхетһеҙ булып ҡалыуы һабаҡ түгелме ни?!

Һис шикһеҙ, Аллаһҡа яҡынайыуға лайыҡ булған ҡол нисек итеп намыҫ менән ғүмер кисереү серен белә. Ул ялған ләззәттәргә суммай, рухиәтен һәләк итерҙәй вәсүәсәләргә бирешмәй. Хаҡ Тәғәләбеҙгә мөхәббәт уға юл күрһәтеп, юлын яҡтыртып тора.

Күҙе, ҡолағы һәм йөрәге Илаһи серҙәргә ябыҡ булғандар, әлбиттә, быға ышанмай; ағас, йәки берәй үҫемлек, йәки берәй предмет йәшерен хәҡиҡәттәрҙе һөйләй алыуын уларҙың аҡылы ҡабул итә алмай.

Камил Илаһи тәртип һәм ғадәтуллаһ (Аллаһ ҡанундары) – «Бул!» тигән Илаһи әмер һөҙөмтәһе.

Әгәр йәнһеҙ предметтар «Бул!» тигән Илаһи әмерҙе ишетмәһәләр һәм аңламаһалар, ул Илаһи бойороҡ бойомға ашмаҫ ине. Тик әгәр Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә яратылмыштарына «Бул!» тигән Илаһи әмерен биргән икән, тимәк уны кешеләр ҙә, йәнһеҙ барлыҡ та ишетә.

Мускулдан ғына торған телебеҙ уй-фекерҙәребеҙҙе һүҙҙә сағылдырыу сараһы түгелме ни? Беҙ ниғмәтләнгән бөтә ризыҡтарҙың тәмен тойорға мөмкинлек биреүсе ағза түгелме ни ул? Ғаләмдәге бөтә нәмә халәт теле (лисан-и хәл) менән ишетә, тоя һәм һөйләшә. Рухиәттән мәхрүм кешеләр генә ишетмәй һәм тоймай.

Иблис (шайтан) наҙандарҙың йөрәген шикләнеү боҙо менән ҡаплай. Шик-шөбһә уларҙың намыҫын һәм аңын томалай. Күҙҙәре тышҡы образдарҙы күрә, әммә образдарҙың тәрән мәғәнәһенә төшөнә алмай. Шул рәүешле иблис һәм нәфес-аммара (әмер биреүсе нәфес) уларҙы ҡотолғоһоҙ рәүештә упҡынға этәрә.





Иғтибарһыҙ әҙәмдәрҙең нескә рухи нәмәләрҙе үҙләштереүгә һәләтһеҙлеге уларҙы ғаләмдән, Аллаһтан айыра һәм фажиғәле аңһыҙлыҡ халәтенә төшөрә. Шуға күрә тик ҡоро аҡыл менән был юлға баҫҡандарҙың аҡылдарына ҡытлыҡ килә, ғаләмдәге ваҡиғаларҙың тышҡы күренештәрен генә түгел, рухиәтен һәм эске асылын күрә алыу серенә өлгәшкән ғирфан-әһле иһә һис бер заман аҡыл тупигына барып төртөлмәй. Йәнәбе Хаҡ дуҫтарының (әүлиәләрҙең) күреүе, белеүе, һиҙеүе һәм сабитлығы (хәҡиҡәт юлындағы ныҡлығы) хатта тауҙарҙы һәм таштарҙы хайран ҡалдыра.

Күңел күҙе күрмәгәндәр, таяғына ғына ышанған һуҡыр һымаҡ, бары аҡылына таянырға мәжбүр. Таяҡ ташҡа бәрелеүҙән, йығылыуҙан әрсәләһә лә, уларҙың хәле күҙҙәре күргәндәрҙеке кеүек ышаныслы түгел.

Ысынлап һуҡырҙар – күҙҙәре һуҡыр әҙәмдәр түгел, йөрәктәре һуҡырҙар. Күҙҙәре һуҡыр, әммә тәрән хәҡиҡәттәрҙе күрә белгән рухи йәһәттән пак ҡолдары ла бар Аллаһтың.

Күңел күҙе асыҡтарҙы Илаһи сағылыштарҙы һәм хәҡиҡәттәрҙе күреү һәләтенә лайыҡлы итеү – Раббыбыҙ Аллаһтың бөйөк хикмәте. Аҡыл ярҙамында ғына йәнһеҙ барлыҡтың нимәлер хәбәр итергә теләүен, япраҡтар шыбырлаған тәсбих тауышын ишетергә тырышыуың – көсөңдө буштан-бушҡа сарыф итеү.

Мәүләнә Руми йәнһеҙ барлыҡтың тауышын халәт теле (лисан-и хәл) менән ишетергә саҡыра:

*«Эй ғәмһеҙ бәндә! Йәнһеҙ булһаҡ та, Илаһи Ҡөҙрәт беҙгә хәрәкәт һәм хикмәт бирә. Башҡа тере йән эйәләрендә булмаған һәләттәрҙе бүләк итә. Аллаһ тере булмаған телеңде һәм ауыҙыңды һүҙҙәр әйтергә мәжбүр итмәйме ни? Шулай булғас, әгәр Аллаһ теләһә, хатта финик ағасы һөйләшә алыуы тураһында ни өсөн кеше уйланмай?..»*





Шайтан, Әҙәмгә (ғәләйһис-сәләм) ҡарап, балсыҡтан яратылған кешене күреү урынына, кеше рәүешендәге балсыҡты күрә, шуға күрә ул уға сәждә ҡылмай. Ул, тәндең балсыҡтан булыуына алданып, Әҙәмгә йәшенгән серҙе күрмәй, Раббыһына ҡаршы сыға һәм Илаһи хозурҙан ҡыуыла. Әбү Яһилдәр, иблис һымаҡ, Пәйғәмбәребеҙҙәге (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сикһеҙ Илаһи серҙәр сағылышын күрмәй.

Киләһе тарих йәнһеҙ барлыҡтың наҙан Әбү Яһилгә һәм уның кеүектәргә ҡарағанда күпкә тере булыуы хаҡында һөйләй.

Бер заман Әбү Яһил үҙенсә Пәйғәмбәребеҙҙе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һынап ҡарамаҡсы була, ҡулына таштар ала һәм Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) янына килеп, былай ти:

– Әйтеп ҡара әле, минең ҡулымда нимә? Әгәр һин ысындан да пәйғәмбәр икән, күктәр артында йәшенгән серҙәрҙе лә беләһең икән, яныңдағы нәмәләрҙе мотлаҡ белергә тейешһең!..

Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) шундай яуап бирә:

*– Ҡулыңдағылар хаҡында мин әйтәйемме, әллә минең хаҡ пәйғәмбәр булыуым хаҡында улар үҙҙәре әйтһенме? Аллаһ Ҡөҙрәте өсөн һинең ҡулыңдағыларҙы һөйләштереү бер ни түгел. Әгәр, Хаҡ Тәғәләм теләһә, бөтә йәнһеҙ барлыҡ кешеләр кеүек һөйләшәсәк. Дөрөҫөн генә әйткәндә, улар илаһи Ҡөҙрәт серҙәрен йөрәге булғандарға ғына аса. Әлбиттә, һин, һинең ише ғәмһеҙҙәр, уларҙың телен һәм халәтен аңламай!..»*

Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ошо һүҙҙәрҙе әйтеү менән, Әбү Яһил ҡулындағы таштар кәлимәи-шәһаҙәт һүҙҙәрен ҡабатлай башлай.





Әбү Яһил ҡурҡып, артҡа һикерә, ҡулындағы таштары төшөп китә. Бәхеттән мәхрүм меҫкен, иманға килеп ҡотолоу урынына, ҡысҡырып ебәрә:

– Ялған, ялған! Һинең һымаҡ сихырсы донъяла юҡтыр!

Иманһыҙҙарҙың да иманһыҙы булған был бәндә, ҡарғышҡа дусар булып, Илаһи мәрхәмәттән мәхрүм ҡала.

Әбү Яһил – һуҡыр ҙа, һаңғырау ҙа… Ул – Әҙәм пәйғәмбәрҙә (ғәләйһис-сәләм) тик балсыҡты ғына күргән, Илаһи Мөхәммәт Нуры сағылышын күрмәгән шайтан кеүек. Күҙҙәрендә наҙанлыҡ, асыу, иманһыҙлыҡ ҡолаҡһаһы булғанлыҡтан, Аллаһ Илсеһендә (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) үҙе һымаҡ уҡ мускул һәм һөйәктәрҙән торған тышҡы физик форманы ғына күрә. Ҡиәмәткә ҡәҙәр ошондай кешеләрҙең булыуы - бөтә барлыҡтың ғадәтуллаһ (Аллаһтың ҡанундары) тарафынан идара ителеүенең ғәләмәте.

Бер тапҡыр Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Әбү Бәкер, Ғүмәр һәм Али (раҙыйаллаһу ғәнһүм) Өхөт тауына күтәрелә. Шундай бөйөк рухиәтле шәхестәр күтәрелеүенән Өхөт ҡалтырана башлай. Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) уны тынысландырып әйтә: «*Тыныслын, эй Өхөт! Һинең өҫтөңдә бер пәйғәмбәр, бер ситдыҡ һәм ике шәһит!*» (Тирмиҙи, 3703, Насаи, Ахбас IV, 235).

Был һүҙҙәрҙән һуң, ғәләмәт ҙур тау тыныслана.

Йәнһеҙ барлыҡ ҡына түгел, Аллаһ Илсеһен (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) хайуандар һәм башҡа мәхлүктәр ҙә белә, ярата, уға буйһона. Пәйғәмбәребеҙҙең (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) киләһе хәҙисе уйланырға һәм ғәмһеҙлектән уянырға мәжбүр итә:

«Боласыл кешеләр һәм ендәрҙән башҡа ерҙәге һәм күктәге бөтә мәхлүктәр минең Аллаһ Илсеһе икәнлегемде белә» (Әхмәт бин Ханбәл, Мүснәд).





Әлбиттә, йәнһеҙ барлыҡ менән бәйле мөғжизәләр финик пальмаһы түңгәге тарихы менән генә сикләнмәй.

**Йә Рабби! Һинең Хәбибеңә мөхәббәтенән илаған финик ағасы түңгәге халәтенән беҙгә лә мөхәббәт өлөшө насип әйлә!**

**Әмин!**



## КАМИЛ КЕШЕ

Риүәйәт буйынса, Ғайса (ғәләйһис-сәләм) күҙҙәре төпкә батҡан һәм тәне эренле яра менән ҡапланған кешене осрата. Был әҙәм, ҡаты сиргә тарыһа ла, Аллаһҡа шулай тип мөрәжәғәт иткән: «Эй Аллаһ! Күп яратылмыштарыңа ябырылған бәләләрҙән йолоп ҡалғаның өсөн, сикһеҙ маҡтауҙарым һәм рәхмәтем Һиңә!»

Ғайса (ғәләйһис-сәләм), уның аҡылы теүәллеген белер өсөн, һорау бирә:

– Эй әҙәм! Аллаһ һине йолоп ҡалған ниндәй бәлә бар һуң ул?!

Әҙәм шулай ти:

– Эй Ғайса! Иң ҙур ҡайғы һәм сир – ғәмһеҙлек, ҡәлбеңдең Аллаһтан мәхрүм булыуы. Аллаһҡа дан, Ул мине быға дусар итмәне. Раббым ҡәлбемә һалған ғилем һәм хикмәттән мин ләззәт алам. Шуларҙан тыш мин ерҙәге бер бәрәкәтте лә күрмәйем.

Аллаһ һүҙҙәре буйынса, «иң гүзәл сүрәттә яратылған» кеше – ғаләм асылы һәм орлоғо, сөнки ул – ҡапма-ҡаршы үҙенсәлектәре булған Аллаһтың барса Гүзәл исемдәренең ниндәйҙер кимәлдәге сағылышы. Бәндәнең башҡа мәхлүктәр араһында мәртәбәле урын биләү хикмәте лә шуға бәйле.

Кеше фитрәтенә юғары рухи дәрәжәләргә күтәрерҙәй игелек ҡылыуға тартылыу ҙа, хайуан дәрәжәһенән түбән төшөрөрҙәй гонаһ ҡылыуға тартылыу ҙа һалынған. Бәндә тормошо - ошо ике ҡотоп араһындағы көрәш майҙаны. Ғаләмдәге яҡшылыҡ һәм





яманлыҡ көрәше хәҡиҡәте ғаләмдең кескәй күсермәһе булған кешегә лә хас. Кешене кеше итеүсе төп сифат – был көрәштә кешенең үҙенең хәҡиҡи асылын һаҡлаусы һөҙөмтәгә ирешеүе. Шундай һөҙөмтәгә ирешеп күтәрелгәндәрҙе «камил кеше» тиҙәр.

Ундай инсандар – Илаһи сәнғәт нәзәкәтлелеге һәм мөғжизәһе тупланышы. Улар - ғаләм китабы асылы, уның инеш өлөшө һәм яратылмыш сере кәүҙәләнеше.

Камил кешенең хатта тән өлөштәре юғары рухиәтле йөрәгенә буйһона. Уның йөрәге – Раббыбыҙ Аллаһҡа һөйөү сығанағы, әйтерһең дә һоҡланғыс һарайҙағы Илаһи ғилем хазинаһы. Камил кеше йөрәге – Аллаһ йорто, уны аҙағынаса өйрәнеп бөтөү ҙә, һүрәтләү ҙә мөмкин түгел.

Шәйех Сәғди әйткән:

*«Йөрәк – Ҡөҙрәтле Аллаһ ҡарашы төшкән урын».*

Камил кешенең һүҙҙәре – хикмәт һәм сер, ә ғәмәлдәре – игелек. Уның илһам сығанағы – Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм). Уның әхүәле рухиәһе – сәнғәт әҫәре. Бары тик саф йөрәклеләр генә, Аллаһу Тәғәләгә яҡын булып, Уның ерҙәге хәлифәһе дәрәжәһен алыуға ирешә.

Камил кеше – «Шәриғәт – минең һүҙҙәрем, тәриҡәт – минең ғәмәлдәрем, хәҡиҡәт[8] – минең халәтем» серенән

фәйез (Илаһи ғилем) алыусылар.

Хәҙистә әйтелгән:

*«Аллаһ ерҙә төйәкләнеүселәргә махус һауыттар биргән. Раббыбыҙ Аллаһтың был һауыттары – тәҡүә ҡолдарҙың йөрәктәре. Аллаһ өсөн уларҙың иң һөйөклөләре – иң хәстәрлеләре һәм йомшаҡтары»* (Табарани, Мүснәдүш-Шамиййин, II, 19).

8. Шәриғәт – Ислам ҡанундары, тәриҡәт – рухиәт юлы, хәҡиҡәт – дөрөҫлөк, ысынбарлыҡҡа тап килгән эш-хәл.





Был хәҙисте күҙ уңында тотоп, шулай тип әйтәләр:

«Ергә һәм күккә һыймаған нәмә тәҡүә йөрәгенә һыя».



Камил кеше, шәм тирәләй өйөрөлгән күбәләк кеүек, Раббыһын һөйөүҙән үҙ ихтыярын юғалта. Йәғни, Аллаһ уның күрер күҙенә, ишетер ҡолағына әйләнә. Камил кеше өсөн тәҡдирҙән дә гүзәле юҡ. Илаһи сағылыштарҙы басырат аша тамаша ҡылыу халәтендә булғанлыҡтан, был донъяның вәсүәвәсәләре һәм теләктәре уның өсөн сүп кенә. Фани нәмәләрҙең уның өсөн һис бер әһәмиәте юҡ.

Камил кеше, ләззәтләнеп, илаһи матурлыҡты тамаша ҡыла. Барса ғаләм һәм ундағы ваҡиғалар – туҡтауһыҙ нәсихәттәр ағымы. Үҙенә асылған Илаһи Ҡөҙрәт кәүҙәләнешен күреп, ул Раббыһы хозурында үҙенең ни ҡәҙәр зәғиф булыуын таный һәм мөҡәддәс ул серҙәрҙе ҡәҙерләп һаҡлай.

Шуға күрә күпселек осраҡта камил кешенең үтенестәрен Йәнәбе Хаҡ ҡабул итә. Уның ялбарыуҙарын кире ҡаҡмай. Әммә ул, Раббыһынан һәр саҡ ҡәнәғәт булып, шәхсән үҙе өсөн бер нәмә лә һорамай. Доғаларында үҙе хаҡында һүҙ алып бармай. Шәхсиәте асылында мәрхәмәт ятҡанлыҡтан, ул бөтә барлыҡҡа игелек теләй. Ул, һис шикләнмәйенсә, шуға ышана: ғаләмдәге Илаһи программалар гүзәл сүрәттә үтәлә, бөтә барлыҡ үҙенә тейешле урында, Илаһи ҡанундар бөйөк һәм тәрән хикмәткә эйә.

Бер заман шәйех Сөнбөл Синан Әфәнде мөриттәренә шундай һорау бирә:

– Әйтәйек, Аллаһу Тәғәлә һеҙгә ғаләм менән идара итергә ҡушты икән, ти. Һеҙ нимә эшләр инегеҙ?

Мөриттәр, көтөлмәгән һорауҙан аптырап, остаздарының һүҙен йыҡмаҫ өсөн, баштарына нимә килә, шуны әйтә башлайҙар. Берәүһе былай ти:





– Мин донъяла бер кәферҙе лә ҡалдырмаç инем!

Икенсеһе әйтә:

– Мин бөтә яманлыҡты юҡ итер инем!

Ә берәүһе былай тип әйтеп һала:

– Мин бөтә эскеселәрҙе юҡ итер инем!

Бөтәһе лә, бер-береһен уҙышып, шулай яуап бирә, мөриттәрҙең тик береһе генә өндәшмәй ултыра, был остаздың иғтибарын йәлеп итә һәм ул һорай:

– Улым! Ә һин ни эшләр инең?

Ул, оялыуҙан ҡыҙарынып, ҡарашын аҫҡа төбәп, баҫалҡы ғына яуап бирә:

– Остазым! Мин үҙгәртер өсөн, Аллаһ был донъяла нимәнелер яңылыш эшләгәнме ни? Әгәр бер мөьмин үлһә, уның урынына икенсеһе килер, әгәр бер кәфер үлһә, уның урынына икенсеһе килер. Ғаләмдәге Илаһи тәртип һәм аһәң танып белеү мөмкин булмағанса талғын ғына Ҡөҙрәт ағымы менән аҡҡанда, мин, сикле аҡылым һәм ихтыяр көсөм менән, былай йәки тегеләй итә алам, тип әйтә аламмы ни?

Шәйех был камил яуаптан бик ҡәнәғәт ҡала. Йылмайып, нурлы ҡарашы менән мөриттәрен байҡап, ул былай ти:

– Бына хәҙер инде эшебеҙ урталыҡты тапты!

Ошо ваҡиғанан һуң мөритте **Мәркәз әфәнде** («мәркәз» – үҙәк, урталыҡ) тип йөрөтә башлайҙар, һәм был ҡушамат уға шул ҡәҙәр ныҡ йәбешә, ысын исемен – Муса Мөсләхеддинде яйлап бөтөнләй онота лар.

Камил кеше даимән Аллаһу Тәғәләгә яҡын торған Илаһи мөхәббәт кәүҙәләнештәре мөхитендә булғанлыҡтан, көслө теләктәр һәм вәсүәсәләр, линза фокусы төбәлгән нурҙан янып





киткән ҡағыҙ ише юҡҡа сыға. Быndай шәхес илаһи нурҙы тартып тороусы үҙәккә әүерелә, кешеләр, үҙҙәре лә һиҙмәйенсә, уға һөйөү бағлай, хөрмәт менән ҡарай башлай. Камил кеше фани донъя бәйҙәренән һәм мөнәсәбәттәренән ҡотолғанлыҡтан, көнсөллөк, ғорурлыҡ һәм мин-минлек кеүек кире сифаттар упҡынына батмай. Кешеләр араһында йөрөгәндә лә ул Аллаһ менән бергә. Аллаһ әмерҙәрен данлау (тәғзим лиәмриlләһ) һәм Аллаһ мәхлүктәренә шәфҡәт (шәфҡәт лихалҡиllәһ) принциптарына таянып, тормоштары Илаһи һөйөү төшөнсәләренә, камил кешеләр принциптарына тап килмәгән ғәҙелһеҙ һәм рәхмәтһеҙ ҡолдарға ул күңел бағламай, улар менән ҡыҙыҡһынмай. Мәрхәмәт йөҙөнән генә уларға шәфҡәт күрһәтеүе һәм Аллаһтан уларҙы һиҙәйәт юлына баҫтырыуҙы һорап доға ҡылыуы ихтимал.

Камил кешегә юғары вазифалар, байлыҡ һәм башҡа фани бәрәкәттәр уларҙы Аллаһ юлында сарыф итер өсөн генә кәрәк.

Камил кеше тормошон мәғрифәтуллаһҡа (Аллаһты хәҡиҡи танып белеүгә) бағышлай. Һәм шул мәлдән башлап ул Аллаһтың фани донъяның бәлә-ҡайғыларына иғтибар бирмәгән һайлам ҡолона әүерелә. Камил кеше был донъяға шулай ҡарай:

كُلُّ مَنْ عَلَيْهَا فَانٍ

**«Ер йөҙөндәгеләрҙең барыһы ла юҡҡа сығасаҡ»** (әр-Рахмән (Мәрхәмәтле Аллаһ), 26).

Хаҡ Раббыһы менән бергә булып, ул һәр саҡ Илаһи һоҡланыу һәм фәйез халәтендә.

Камил кешенең берҙән-бер маҡсаты – Аллаһ ризалығы. Был юлда уға тәмле һәм тәмһеҙ ризыҡ берҙәй үк. Кескәй һәм ҙур, һыуыҡ һәм эҫе, байлыҡ һәм фәҡирлек араһында ла айырма юғала, сөнки былар барыһы ла сағыштырмаса.

Тыштан ҡарағанда, камил кеше юлсы һымаҡ, әммә рухиәт донъяһында ул һоҡланғыс һарайҙың һоҡланғыс тәхетендә ултырған солтан, һәм бар донъя уның өсөн ҡомлоҡтағы балалар уйынына оҡшаш, шуға күрә ул кешеләрҙән дә һәм был донъянан да бер нәмә лә теләмәй. Һәр эштә алтын урталыҡты һайлай,ә ғибәҙәттәрҙә – иң яҡшы юлды.

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) алтын урталыҡ хаҡында былай тигән:

*«Һеҙҙең арала мин Аллаһтан иң ныҡ ҡурҡҡандарҙың береһе. Ҡайһы саҡ мин ураҙа тотам, ҡайһы саҡ – юҡ. Мин ял итәм һәм өйләнәм»* (Бохари, Никах, 1; Мөслим, Никах, 5).

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) йонсоп, даими ураҙалар тоторға кәңәш бирмәгән, төндәрҙе йоҡоһоҙ үткәреүҙе, өйләнмәйенсә, енси бәйләнештән баш тартыуҙы хупламаған. Һәм шулай уҡ ураҙанан баш тартыуҙы ла, йоҡо һимертеп, нәфесеңә эйәреп, ғәмһеҙ йәшәүҙе лә хупламаған. Тимәк, урынеренә еткереп эшләнмәгән эштәр, ғәмәлдәр ҙә, тигеҙлекте боҙған сиктән ашыуҙар ҙа булмаҫҡа тейеш...

Кешегә бурыстар йөкмәтелгән: Аллаһҡа ғибәҙәт ҡылыу, рәхмәтле булыу, үҙе һәм ғаиләһе алдындағы йөкләмәләре, башҡа вазифалары... Камил кеше гармониялы рәүештә уларҙы яраштыра, тигеҙлектә тота белә.

Һиҙгер күңелле камил инсан биргән һүҙен тота белә, вәғәҙәләрен боҙмай. Ниндәйҙер шәхси мәсьәләләр буйынса ул башҡаларҙың күңелен ҡыймай. Раббыһына ғибәҙәттәрҙә һәм кешеләр менән мөнәсәбәттә ул һәр саҡ ғәҙел.

Ул үҙен дошман күргәндәргә лә асыуланмай. Үҙен күрә алмағандар фәҡир булһа, ул үс алмаясаҡ, ә ярҙам итәсәк. Камил кеше Аллаһ әмер иткән әхлаҡҡа эйә булып, Раббыһының ризалығын алырға ғына ынтыла, шуға күрә уның һәр ғәмәле





Ҡөрьән һәм Сөннәгә тап килә. Аллаһ та бит бөтә барлыҡҡа ризығын бирә, хатта үҙенә буйһонмаған наҙандарға ла.

Әбү Бәкер (разыйаллаһу ғәнһү) Мыстах исемле кешегә һәр саҡ ярҙам итә. Әммә Ғәйшә (разыйаллаһу ғәнһә) хаҡында ғәйбәт таратыусылар араһында уны ла күргәс, башҡа ярҙам ҡулы һуҙмаҫҡа ант итә. Әбү Бәкер (разыйаллаһу ғәнһү) ярҙамынан өҙгәндән һуң, Мыстах ғаиләһе ауыр хәлдә тороп ҡала. Ошо ваҡыт әмерҙәренә буйһонмағандарға ла мәрхәмәтле булған Аллаһ шундай аят төшөрә:

**«Муллыҡта йәшәүсе саф мосолман кешеһе туғандарына, ярлыларға, Аллаһ юлында һижрәт иткәндәргә ярҙамын кәметмәһен,** (хаталарын) **ғәфү итһен, кисерһен, ант итмәһен. Үҙегеҙ ҙә Аллаһ ярлыҡауын бик теләйһегеҙ бит. Ысындан да, Аллаһ – Ярлыҡаусы һәм бик тә Мәрхәмәтле»** (ән-Нур, 22).

**«Валлаһи, изгелек ҡыласаҡмын, мин тәҡүәлеккә күсәсәкмен, мин кешеләрҙе дуҫлаштырыусы!» - тип, бер ҡасан да Аллаһ исеме менән ант итмәгеҙ, үҙ юлығыҙға кәртә ҡуймағыҙ. Аллаһ барыһын да ишетеп, күреп тора»** (әл-Баҡара (Һыйыр), 224).

Был аят төшөрөлгәс Әбү Бәкер (разыйаллаһу ғәнһү) әйтә:

«Әлбиттә, Аллаһ мине ғәфү итеүен теләйем!» (И. Джанан, Кутубус-Ситта, II, 551).

Бынан һуң, биргән анты өсөн ғәфү үтенеп һәм уны ҡаплатып, ул теге әҙәмгә артабан да ярҙам итә, үҙенең ҡыҙына, Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡатынына яла яҡҡан кешене ярҙамынан өҙмәй. Әбү Бәкерҙең (разыйаллаһу ғәнһү) сикһеҙ камиллығына дәлил булыусы бер генә миҫал был.

Кәрәк ерҙә һәм кәрәк ваҡытта камил кеше Аллаһ юлында үҙ милкен бик күп ҡорбан итә, кешеләр уны хатта исрафта ғәйепләй. Ә кәрәкмәгән ваҡытта һәм урында ул әҙ генә бирә, һәм





кешеләр уны һыҡмырлыҡта ғәйепләй, ә асылда иһә ул Аллаһ риза булырҙай ғәмәл генә ҡыла. Аллаһу Тәғәлә Ҡөрьәндә әйтә:

**«Туғандарыңа, мохтаждарға, юлсыға үҙ хаҡтарын бир. Мәғәнәһеҙгә исраф ҡылма. Малын әрәм-шәрәм итеүселәр – шайтандың ҡәрҙәштәре»** (әл-Исра (Төнгө йөрөү), 26-27).

**«Ҡулыңды үҙ муйыныңа бәйләп ҡуйма** (һаран булма)**; ҡулдарыңды йәйеп тә ебәрмә** (артығын йомартланма ла)**. Ахыр ҙа** (һаран тип) **һиңә асыуланырҙар,** (малыңды туҙҙырып) **һин меҫкен хәлдә ҡалырһың»** (әл-Исра, 29).

Хәлиф Ғүмәр бин Абдулғәзиз (раҙыйаллаһу ғәнһү), был әмерҙе күңеленә яҡын алып, Аллаһ ризалығын алыр өсөн, ғаилә милкен фәҡирҙәргә, мохтаждарға тарата - үҙ халҡына гүзәл үрнәк күрһәтә, һәм етеш йәшәгән бөтә кешеләр уның миҫалына эйәрә. Шул арҡала ул идара иткән осорҙа зәкәт бирерлек бер фәҡир ҙә ҡалмай. Ғүмәр бин Абдулғәзиздең (раҙыйаллаһу ғәнһү) хәлиф һарайы урынына сатырҙа йәшәүҙе хуп күреүе исрафҡа бер ниндәй ҙә урын ҡалдырмаған ҡарар була.

Камил кеше үҙ-үҙенән даимән хисаплама алып тора, башҡаларҙың хаталарында, кәмселектәрендә ҡаҙынмай, уларҙың йәшерен теләктәре уны ҡыҙыҡһындырмай, сөнки Аллаһу Тәғәлә Үҙенең Сәттәрал-Ғүйүб (йәшерен нәмәләрҙе Ҡаплаусы) сифатынан уға өлөш бирә.

Камил кеше фани донъя вәсүәсәләренә дусар түгел, алтын уртаҡлыҡты хуп күреп, артығын көҫәмәйенсә, бер көйө ғүмер итә. Уның кимәле юғары, һәр кем ул юғарылыҡҡа лайыҡ булырға бик теләр ине, донъя ла бит уға буйһонорға фарман алған.

Хәҙистә әйтелә:

*«Әгәр инсан Әхирәте өсөн борсолһа, Аллаһ байлыҡты уның ҡәлбенә һалыр. Ул (Аллаһ) уны эштәрендә буталсыҡлыҡтан азат итер һәм бөтә донъя уға сәждә ҡылыр. Әгәр инсан фани*





*тормошо өсөн борсолһа, Аллаһ уға фәкирлеген күрһәтер, уны шалкы итер, һәм был донъянан әҙәм тәкдиренә яҙылғанды ғына алыр»* (Әхмәт бин Ханбәл, Китабуз-Зуһд, 181).

Камил кеше шундай юғары әхлаҡи кимәлгә етә: ул берәүгә лә асыуланмай, берәүгә лә үпкәләмәй, Аллаһ өсөн генә булмаһа. Ул аяттағы серҙе тормошҡа ашыра:

الَّذِينَ يُنفِقُونَ فِي السَّرَّاءِ وَالضَّرَّاءِ وَالْكَاظِمِينَ الْغَيْظَ وَالْعَافِينَ عَنِ النَّاسِ وَاللّهُ يُحِبُّ الْمُحْسِنِينَ

**«Улар – саф мосолмандар; муллыҡта ла, юҡлыҡта ла йомарт булғандар, асыу һаҡламаусылар, кешеләрҙең кәмселектәрен кисерә белеүселәр (өсөн ул йәннәт). Аллаһ изгелек ҡылғандарҙы ярата»** (Али Ғимран (Мәрйәмдең атаһы), 134).

Йәғәфәр Садыҡ ошо аят йоғонтоһонда өҫтөнә эҫе аш ауҙарған ялсыһын ғәфү итә. Хәсән Басри үҙе хаҡында ғәйбәт һатҡандарҙы ғәфү итә, бүләктәр ебәреп, уларға төҙәлергә ярҙам итә.

Исламдың бөйөк кешеләре халәтен Юныс Эмре шулай тасуирлай:

Эй заһит, ураҙа, намаҙ, хаж,
Һәм эш бөттө, тип уйлама.
Камил инсан булыр өсөн,
Ғирфан кәрәген онотма!

Уңым-һулым күҙәттем мин,
Бер күрергә Уны йән аттым,
Ят ерҙәрҙе ҡыҙырып урап сыҡтым -
Һәм... үҙ йөрәгемдә таптым!

Камил инсан һәр саҡ һәм һәр ҡайҙа ғибәҙәт һәм игелек халәтендә. Уның һулышы – Аллаһты зекер итеү, ә һүҙҙәре – хикмәт ынйыһы сәсмәләре. Уның күҙҙәре – илһам һәм мөхәббәт күлдәре.





Уға баҡһаң – Аллаһты уйлайһың. Уның сохбәттәрендәгеләр фәйез һәм ләззәт ала, сөнки камил кешенең әңгәмәләре Пәйғәмбәребеҙ Мөхәммәт (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) рухиәте менән һуғарыла, һәм һәр кеше үҙ кимәленә ярашлы фәйезгә лайыҡ була. Улар - үҙҙәрен Илаһи мөхәббәткә бағышлаусыларға хәҡиҡәтте асыусылар.

Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә әхлаҡи юғарылыҡҡа күтәрелгән камил кешеләрҙе ярата, һәм башҡа кешеләрҙә уларға ҡарата һөйөү уята. Камил инсандар һөйөү, игелектәр, бәрәкәттәр ярҙамында Аллаһҡа юл эҙләүселәргә дөрөҫ йүнәлеш бирә. Тирә-йүндәгеләрҙе, ҡараңғылыҡтан сығарып, хәҡиҡәт нуры менән яҡтыртыу өсөн, улар бөтә көсөн һала. Күптәр өсөн көс еткеһеҙ кеүек булған фиҙакәрлек – улар өсөн ләззәт. Был юлда иң ҙур ауырлыҡтарға дусар булған Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«Һағыш – йөрәккә юл»* (Джамғүгл-Фаваид, V, 331).

Камил кеше – Илаһи серҙәр хазинаһы. Мәғрифәтуллаһҡа ынтылғандар ғына камиллыҡҡа ирешә ала. Уларҙың тәндәре башҡа кешеләрҙеке кеүек, әммә рухиәттәре Аллаһтың һайлам ҡолдарыныҡы. Улар - инсан серенә төшөнгән хәҡиҡәт яҡтылығы сығанағы. Улар – тәҡүәләр сылбырындағы ынйы, йәшерен ғилемдәр эйәһе.

Камил кеше есеме ер аҫтында тарҡалмай, шул килеш ҡала. Уларҙың рухи хеҙмәттәре үлемһеҙ. Әүлиәләр Әхирәткә күскәс тә, кешеләргә хеҙмәт итеүҙе дауам итә. Баҡыйлыҡта булып та, улар беҙҙең арала, һәм беҙ киткәс тә, улар бында ҡаласаҡ. Шаһ Нәҡшибәнд, Ғазали, Мәүләнә, һәм Адабали – шулар иҫәбенән… Аллаһҡа яҡын булыр өсөн, хакимлыҡ та, байлыҡ та һәм дан да кәрәкмәй. Аллаһу Тәғәлә камил кешене ҡурҡыуҙарҙан, шик-шөбһәләрҙән азат иткән һәм ике донъя бәхетен биргән. Ҡөрьәндә әйтелә:





أَلَا إِنَّ أَوْلِيَاءَ اللّٰهِ لَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ

**«Эйе, шулай, Аллаһтың дуҫтарына ҡурҡыныс юҡ, улар хәсрәттә ҡалмаҫ»** (Юныс, 62).

Кешелек тарихындағы изге ғәмәлдәр һәм үҙгәрештәр алғы һыҙығында һәр саҡ Аллаһтың камил ҡолдары тора. Шуға күрә донъяла именлек булдырырға теләгән хакимдарға тап уларҙың нәсихәттәре юл күрһәтә. Ғосманлылар дәүләтенең тәүге өс быуаты Адабали һәм уның һымаҡ камил кешеләрҙең нәсихәттәре менән йәшәй. Әүлиәләр рухиәт донъяһынан үҙ общинаһына юл күрһәтә.

Ғәййәр (Яуыз) Солтан Сәлим, бөйөк хаким булһа ла, камил кешеләрҙең яҡшы мөнәсәбәтен донъя байлыҡтарынан өҫтөн күрә. Ул шулай ти:

*Донъяларҙа батша булыу – бары буш көрәш,*
*Әүлиә ялсыһы булыу – барыһынан өҫтөн.*

**Аллаһу Тәғәлә Ғәййәр (Яуыз) Солтан йөрәгендәге ялҡынлы мөхәббәттән беҙгә лә мөхәббәт өлөшө насип әйләһен! Изге нәсихәттәре беҙҙе тәрбиә ҡылған тәҡүәләр рухиәтенең бәрәкәтле мөхитенән беҙҙе мәхрүм итмәһен!**

**Әмин!..**







## ИСТИҠАМӘТ (ТОҒРО ЮЛ)

Бер заман бер әүлиә, арҡаһына утын бәйләме йөкмәп, ауыр атлап ҡайтып барған ҡартты осрата. Ҡартҡа ҡарап, ул былай ти:

– Эй, ҡартлас! Ризыҡты Аллаһ биреүенә ышанысың юҡмы ни, ниңә шул ҡәҙәр күп итеп йөкмәнең? Ярҙам итер кешең дә юҡмы әллә?

Ҡарт, әңгәмәсеһенең рухи ғилемендәге кәмселектәрҙе юҡ итер өсөн, устарын күккә төбәп доға ҡыла:

– Эй Раббым! Ошо утындарҙы алтынға әйләндер!

Ул һүҙҙәрен әйтеп тә бөтә – утындар алтынға әйләнә.

Мөғжизәне күргәс, аптырап, әүлиә былай тип һорай:

– Шундай юғары рухи кимәлгә еткән әҙәм ни өсөн арҡаһына утын йөкмәп йөрөй?

Ҡарт яуап бирә:

– Улым, нәфесем[9] минең бары тик ҡол ғына булыуымды белһен һәм Аллаһ ҡоло сиктәренән сыҡмаһын өсөн эшләйем быны. Аллаһ тарафынан тик истиҡәмәт кенә ҡабул ителә…

Шуға ла ғарифтар әйткән:

**«Иң ҙур кәрәмәт – истиҡәмәт».**

9. Нәфес – «хистәрҙе, ихтыярҙы, йәшәү көсөн үҙ эсенә алған субстанция», әхүәле рухиәндең түбәнсел теләктәр, инстинкттар хас булған булған өлөшө.





«Истиҡәмәт» һүҙенең дөйөм мәғәнәһе – «маҡсатыңа һис бер шик-шөбһәһеҙ атлау». Тасауыфта хәҡиҡәт юлынан барыу – яратылмыш маҡсаты хәҡиҡәтен, рухиәтеңдең паклығын, сафлығын һаҡлай белеү, даимән шик-шөбһәһеҙ һәм икеләнеүһеҙ шул принцип буйынса ғәмәл ҡылыу.

Тормошта рухи артылыштарға ынтылһаң, нәфес әҙәпкә[10] яҡыная, ә ҡәлб – Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) рухиәтенә һәм әхлағына. Уға сер ҡапҡалары асыла башлай, һәм Аллаһу Тәғәлә берҙән-бер маҡсатына әйләнә, фани нәмәләр хакимлығы юғала. Мөьмин Аллаһҡа яҡынайырға мөмкинлек биреүсе камиллыҡҡа ирешә, һәм уның алдында Хәҡиҡәт асыла. Шундай йәшәйештең гүзәл миҫалы – ғаләмгә рәхмәт булып килгән Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тормошо. Әммә уға ла, айырым Илаһи мәрхәмәткә лайыҡ булған һайлам ҡолона, Аллаһ бойора:

فَاسْتَقِمْ كَمَا أُمِرْتَ

Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) был юлдың ауырлығын һүрәтләгән аяттың мәғәнәһе хаҡында былай ти:

*«Һуд» сүрәһе мине ҡартайтты…»* (Тирмиҙи, сүрә Тәфсире (56), 6).

Тапшырылғанса, әүлиәләрҙең береһе төшөндә Аллаһ Илсеһен (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) күрә һәм һорай:

– Эй Рәсүлуллаһ! «Һуд» сүрәһендә нимә ҡартайтты һине?

Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) яуап бирә:

فَاسْتَقِمْ كَمَا أُمِرْتَ

10. Әҙәп – кеше араһында үҙеңде тота белеүҙән килгән тыйнаҡлыҡ: тотанаҡлылыҡ, ихтирамлылыҡ, иплелек, кеселеклелек.





– **«...Һеҙгә бойоролғанса, тура юлда ҡалығыҙ!..»** (Һуд, 112). (Ихьяу Улюмиддин, III, 145).

Абдуллаһ бин Ғаббас (раҙыйаллаһу ғәнһү) әйткән:

«Ҡөрьәндә, ошо аяттан тыш, Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) шунан да ҡатыраҡ әмер булмай» (Тәфсир Әлмалылы, V, 18).

Был аят төшөрөлгәс, Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бығаса ҡап-ҡара булған һаҡалы һәм сәсе ағара башлай.

Мөфәссирҙәр (Ҡөрьәнде тәфсирләүселәр) аятҡа шундай аңлатма бирә:

«Эй Пәйғәмбәр! Ҡөрьән әхлағына һәм хикмәтенә мөкәммәл рәүештә эйәр. Һин хәҡиҡәт юлының тере үрнәге булырға тейеш, шул саҡта берәүҙең дә һиңә ҡарата икеләнеүе, шиге ҡалмаç! Кәферҙәрҙең һәм монафиҡтарҙың һүҙен иғтибарға алма, уларҙы Аллаһҡа тапшыр! Йәмәғәт эштәрендә лә, шәхси эштәреңдә лә, һиңә ҡушылғанса, тел тейҙергеһеҙ бул, хәҡиҡәт юлында ныҡ тор, «сыраатәл-мүстәҡым»дан йырағайма! Был әмерҙе үтәү ни ҡәҙәр генә ҡыйын булмаһын, туҡталып ҡалма һәм уны тормошҡа ашырыу юлындағы бер ниндәй кәртәләрҙән дә ҡурҡма! Һинең Раббың – һиңә ярҙамсы».

Был аяттағы мөрәжәғәт Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) юлынан барыусыларға ла ҡағыла. Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) был аяттан ҡартайыуына килгәндә, уның сәбәбе, Аллаһтың был әмерен мосолмандар тормошҡа ашыра алырмы икән, тип ҡайғырыуына бәйле. Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) шәхсән үҙе, аят раçлауынса, хәҡиҡәт юлында булған бит:

عَلَى صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ

**«Һин тура юлдан бараһың»** (Йәсин, 4).





Истиҡәмәттән башҡа Аллаһҡа бүтән юл булмаған кеүек, уны һәр даим һаҡлауҙан да юғарыраҡ кимәл, Аллаһтың был әмерен лайыҡлы үтәүҙән дә ауырыраҡ бурыс юҡ.

Ана шул ҡыйынлыҡ арҡаһында ла беҙ намаҙҙарҙа көнөнә күп тапҡыр уҡыған «әл-Фатиха» сүрәһендәге Аллаһ әмере Мөхәммәт (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) өммәтенә доға рәүешендә бирелә.

«Әл-Фатиха» сүрәһендә хаҡ юлға «اهدِنَــا الصِّرَاطَ المُستَقِيمَ» төшөрөүҙе үтенгән, көн һайын һәр мөьмин, кәм тигәндә, ҡырҡ тапҡыр ҡабатлаған доға хәҡиҡәт юлында булыуҙың ауырлығына дәлил.

Ҡөрьәндәге «сыраатәл-мүстәҡым» шундай мәғәнәләрҙә ҡулланыла: «Аллаһ юлы», «хәҡиҡәт юлы», «тура юл», «Аллаһ Китабы», «иман, Ислам һәм шәриғәт», «Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һәм уның сәхәбәләре юлы», «Әһле Сөннәт үәл-джәмәғәт», «тәҡүәләр һәм шәһиттәр юлы», «ике донъя бәхете юлы», «Йәннәт юлы» һ. б.

Шуға күрә «сыраатәл-мүстәҡым» – Аллаһтың мәрхәмәтенә лайыҡ булған ҡолдар юлы. Улар – пәйғәмбәрҙәр, әүлиәләр, шәһиттәр һәм тәҡүәле ҡолдар. Хәҡиҡәт юлынан барыусылар – уларҙың вариҫтары.

«Сыраатәл-мүстәҡым» – һис бер кәмселекһеҙ тура юл.

«Сыраатәл-мүстәҡым» – Аллаһҡа илтеүсе юл. Аятта әйтелә:

صِرَاطِ اللَّهِ الَّذِي لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ
أَلَا إِلَى اللَّهِ تَصِيرُ الْأُمُورُ

**«**(Сыраатәл-мүстәҡым) **Күктәрҙең һәм Ерҙең хужаһы Аллаһтың юлылыр. Аң булығыҙ! Бөтөн эштәр ҙә ахырҙа Аллаһ хозурына барып тоташасаҡ»** (әш-Шура (Кәңәш), 53).





Хәкиҡәт юлында булыу – ул Аллаһтың лайыҡлы ҡоло тигән һүҙ. Ҡөрьәндә әйтелә:

فَاعْبُدُوهُ هَذَا صِرَاطٌ مُسْتَقِيمٌ

**«...Уға (Аллаһҡа) ҡоллоҡ итегеҙ. Тура юл шул булыр»** (Әли Ғимран, 51).

وَمَن يَعْتَصِم بِاللَّهِ فَقَدْ هُدِيَ إِلَى صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ

**«Кем Аллаһҡа ныҡлап тотонһа, хаҡтыр, ул ысынлыҡта тура юлды тапҡан булыр»** (Әли Ғимран, 101).

«Сыраатәл-мүстәҡым» (хәкиҡи юл) «әл-Әнғәм» сүрәһендә шулай тасуирлана:

**«Әйт һин: «Килегеҙ, мин һеҙгә Раббының нәмәләрҙе харам ҡылғанлығы хаҡында уҡып бирәм», - тип.**

**Аллаһҡа һис бер нәмәне тиң күрмәгеҙ. Ата-әсәгә изгелек ҡылығыҙ. Фәҡирлектән ҡурҡып, балаларығыҙҙы үлтермәгеҙ. Һеҙгә лә, уларға ла ризыҡты Беҙ бирәбеҙ. Кеше ҡаршыһында ла, йәшерен рәүештә лә яманлыҡ ҡылмағыҙ. Аллаһ рөхсәтенән башҡа, мәжбүриәт булмағанда, Аллаһ мөхтәрәм ҡылған йәнде хаҡһыҙға ҡыймағыҙ. Бына Аллаһтың һеҙгә булған бойороҡтары шулдыр. Уйлай торғас, бәлки, аңларһығыҙ, - тип».**

**«Бәлиғлеккә ирешкәненә саҡлы, етемдең малына ҡағылма, яҡшы ниәт менән генә ҡағыл. Ғәҙел итеп үлсәгеҙ, ғәҙел бүлегеҙ. Беҙ һәр кемгә йөктө үҙе күтәрә алған ҡәҙәр генә йөкмәйбеҙ. Яҡындарығыҙ тураһында ла ғәҙеллек менән шаһитлыҡ итегеҙ. Аллаһҡа биргән һүҙегеҙҙә тороғоҙ. Бына шулай итеп, яҡшы аңларһығыҙ тип, Аллаһ шуларҙы һеҙгә әмер итте».**





**«Шөбһәһеҙҙер, был минең дөп-дөрөҫ юлым булыр. Шул юлдан китегеҙ. Башҡа юлдан китмәгеҙ, сөнки ул юлдар һеҙҙе Аллаһ юлынан айырыр. Гонаһтарҙан һаҡланырһығыҙ тип, Аллаһ һеҙгә ошоларҙы әмер итте»** (әл-Әнғәм (Мал-тыуар), 151-153).

Аллаһҡа мөхәббәтте һәм ынтылышты барыһынан өҫтөн ҡуймай тороп, ҡол хәҡиҡәт юлына баҫа алмай. Уның шарты мәғрифәтуллаһ – Аллаһты һәм Уның Илаһи сифаттарын танып белеү. Бынан аңлашылғанса, «сыраатәл-мүстәҡым» – ул мәғрифәтуллаһ. Аллаһты ныҡлап танып белгән, алған ғилемен тормошта ҡулланған һәм иманын нығытҡан кеше нәфесе йоғонтоһонан һәм шайтан вәсүәсәләренән алыҫлаша, Аллаһ ризалығы өсөн генә ғәмәл ҡылып йәшәй башлай. Уның ҡәлбе Илаһи сағылыштарға лайыҡ була. Юғары рухи кимәлгә еткән ҡол, был донъяны танып белеүҙең үрҙәренә күтәрелә һәм уға, бөтә ғаләм асылып, ул уны бөйөк хикмәт китабы һымаҡ уҡый.

Мәғрифәт әһелдәренең береһе булған Әбү Сәид әл-Харраз төшөндә иблисте күрә һәм таяғы менән һуғырға киҙәнә, әммә иблис уға әйтә:

«Эй Әбү Сәид! Мин һинең таяғыңдан ҡурҡмайым. Ул – бары матди нәмә генә. Мин ғарифтар ҡәлбе көмбәҙенән ҡалҡҡан мәғрифәт ҡояшы нурҙарынан ҡурҡам, улар Аллаһтан йыраҡ булған бөтә нәмәне яндыра һәм көлгә әйләндерә».

Сыраатәл-мүстәҡымда булмаған мөриттең тырышлығы бушҡа ғына. Иң бөйөк мөғжизә - истиҡәмәт – Аллаһ юлынан тайпылмай атлау.

Сыраатәл-мүстәҡым – сиктән сыҡмайынса, Аллаһ юлында алтын урталыҡты һаҡлау ҙа ул. Раббыбыҙ әмерҙәрен теүәл һәм гүзәл рәүештә, мөмкин ҡәҙәр камиллыҡҡа ынтылып атҡарыу лазым. Еренә еткереп үтәмәү ҙә, артығын ебәреү ҙә дөрөҫ түгел.

Сәхәбәләрҙең ҡайһы берҙәре, донъянан ваз кисеп, көн-төндәрен ғибәҙәттә үткәрергә теләй һәм, рөхсәт һорап,





Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мөрәжәғәт итә. Әммә Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) уртасыл юлда булырға бойора.

Билдәле булыуынса, Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мөмкинлектәре, һәләттәре ябай кешеләрҙекенән күпкә юғары була, әммә ул кешеләргә хас мөмкинлектәр кимәле сигенән сыҡмай, шул арҡала башҡалар өсөн үрнәк дәрәжәһенә күтәрелә. Көн эсендә ул Аллаһҡа ғибәҙәттәр ҙә ҡыла, ғаиләһенә, ялға ваҡыт бүлә, кешеләргә нәсихәттәр ҙә бирә. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) үҙ миҫалында ваҡытты нисек дөрөҫ бүлеү кәрәклеген күрһәтә.

Тимәк, Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткәндәрен һанға һуҡмайынса, бурыстарыбыҙҙың ҡайһы берҙәренә илке-һалҡы ҡарау, ҡайһыларына, киреһенсә, көстө артыҡ сарыф итеү дөрөҫ түгел. Шулай булғас тормошобоҙҙо үҙебеҙ теләгәнсә түгел, Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) өлгөһөнә эйәреп тәртипкә һалырға тейешбеҙ.

Ошо хәҡиҡәтте Абдулхалиҡ Гуджденани күркәм рәүештә аңлатып бирә. Бер тапҡыр унан һорайҙар:

«Беҙгә нәфесебеҙ теләгәнде эшләргәме, әллә нәфесебеҙ теләмәгәнде эшләргәме?»

Әүлиәнең яуабы шундай була:

«Улар араһында баланс булдырыу еңел түгел. Теләктәрҙең сығанағын билдәләү эшендә – Аллаһтанмы улар, әллә иблистәнме – нәфес күптәрҙе аҙаштыра. Шуға ла Аллаһ әмерҙәрен ентекле үтәү һәм харамдан ҡасыу лазым – хәҡиҡи ғибәҙәт шул була».

Аллаһу Тәғәлә әйткән:

قُلْ هَـذِهِ سَبِيلِي أَدْعُو إِلَى اللّهِ عَلَى بَصِيرَةٍ أَنَاْ وَمَنِ اتَّبَعَنِي





وَسُبْحَانَ اللَّهِ وَمَا أَنَا مِنَ الْمُشْرِكِينَ

**«Әйт: «Бына был – минең юлым. Мин һеҙҙе асыҡ күҙ менән Аллаһ тарафына саҡырҙым. Мин үҙем һәм миңә эйәргәндәр. Әлхәмдүлиллә, мин мөшриктәр менән бергә түгел»** (Йософ, 108).

Кешелектең күп өлөшө, нәфесе әүәҫлегенә эйәреп аҙашҡанда, үҙен ҡөҙрәтле тип иҫәпләгәндә, матди байлыҡтарҙы көҫәп сабыулағанда, иң тәҡүәләр, Аллаһ ихтыяры менән, пәйғәмбәрлек миссияһына һайлана. Общиналары өсөн үрнәк булырға тейешле фатихалы ул илселәргә төп өс бурыс йөкмәтелә:

а. Аллаһтың ҡөдси яҙмаларын тапшырып, халыҡты иманға саҡырыу.

б. Китап һәм хикмәткә өйрәтеү.

в. Кешеләрҙе тәрбиәләү, йөрәктәрҙе паклау, йәғни хәҡиҡәт юлына төшөрөү.

Әҙәм ғәләйһис-сәләмдән башланған хәҡиҡәт юлындағы был фатихалы пәйғәмбәрлек сылбыры, Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) килгәндән һуң, камиллыҡҡа ирешә.

Ҡөрьәндә, Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тормошонда һәм әхлағында асып һалынған, иманлыларҙы һөҡландырған, иманһыҙҙарҙың асыуын ҡабартҡан «сыраатәл-мүстәҡым» (истиҡәмәт) – ул бөтә кешелек юлы.

«Сыраатәл-мүстәҡым» – тәҡүәле ғәмәлдәр емеше.

Тәҡүәле ғәмәлдәр өсөн ике шарт талап ителә:

1. «Тәғзим ли-әмриллә̄һ» – Аллаһ әмерҙәрен ентекле һәм хошуғ менән атҡарыу.





2. «Шәфҡәт ли-халҡиллаһ» – Аллаһ ризалығы өсөн бөтә барлыҡҡа һөйөү һәм шәфҡәт.

Икенсе һүҙ менән әйткәндә, хәҡиҡәт юлы – Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һөйөү бағлау, уның камил шәхесенән үрнәк алыу, ул күтәрелгән әхлаҡи юғарылыҡҡа ынтылыу, фани донъя вәсүәсәләренән ситләшеү, күндәмлек һәм мәғрифәт серенә лайыҡ булыу.

Әҙәм тура юлда булһын һәм сыраатәл-мүстәҡимда ныҡ баҫып торһон өсөн, ул даимән үҙенең эске рухи халәтен (муракаба) контролдә тоторға тейеш. Әгәр ҙә ки ғәмәлдәр Аллаһ ризалығы өсөн ҡылынмай икән, тимәк, ихласлыҡ юҡ, ә ихласһыҙ ғәмәлде Аллаһ ҡабул итмәй. Шуға күрә һәр ғәмәлебеҙ Аллаһ ризалығы өсөн ҡылынырға тейеш, һәм уларҙы ҡылғанда, һәр даим ниәтебеҙҙе контролдә тотоу ҙа лазым. Юғиһә, ғәмәлдәребеҙҙең ихласһыҙлығы уларҙы файҙаһыҙ һәм йонсоҡос эшкә әүерелдерә.

Хатта Ғүмәр (раҙыйаллаһу ғәнһү) хәлиф ғүмере буйы ихласлыҡ һәм истиҡәмәтте һаҡлай алыуы өсөн борсолған. Хәлиф булғас, ул вәғәз ваҡытында йәмәғәткә мөрәжәғәт иткән:

– Эй йәмәғәт! Аллаһ юлынан тайпылһам, ни эшләрһегеҙ?!

Шул саҡ бер бәҙәүи урынынан тороп, былай тигән:

– Эй хәлиф! Борсолма! Әгәр, һин, тура юлдан тайпылһаң, беҙ һине ҡылыстарыбыҙ менән турайтырбыҙ!

Ғүмәр яуаптан ҡәнәғәт ҡалған һәм Аллаһҡа рәхмәтен белдергән:

– Әлхәмдүлилләһ, йә Рабби! Әгәр, мин яңылышһам, Һин миңә мине төҙәтерҙәй йәмәғәт бирҙең!

Өммәттә тыныслыҡ һаҡлау ниәтенән Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡәлбендә монафиҡлыҡ ғәләмәттәре булғандар хаҡында тик бер Хузайфәгә (раҙыйаллаһу





ғәнһү) генә серҙе аса. Был турала белгән Ғүмәр хәлиф, үҙ халәте өсөн борсолоп, бер заман Хузайфәнән (раҙыйаллаһу ғәнһү) былай тип һорай:

– Эй Хузайфә! Аллаһ хаҡы өсөн әйт, миндә монафиҡлыҡ ғәләмәттәре юҡмы?

Хузайфә яуап бирә:

– Эй хәлиф! Һиңә генә әйтәм, һиндә монафиҡлыҡ ғәләмәттәре юҡ!..

Хәсән Басри үҙенең шәкертенә, Тавус мөхәддискә шундай кәңәш бирә:

«Эй Тавус! Әгәр кешеләрҙе хәҙистәргә өйрәтеү һиндә ғорурлыҡ уята икән, башҡаса быны эшләмә!»

Өс йөҙ шәкерте булған Имам Ғазалиҙы бер заман икеле уйҙар биләп ала:

«Шул ҡәҙәр кешегә һабаҡ биреп, мин Аллаһ юлындамы, әллә, данға ынтылып, упҡын янында тораммы?!»

Бынан һуң Имам Ғазали милкен бик кәрәк ҡәҙәр генә ҡалдыра. Бер килке ул, һабаҡ биреүҙән туҡтап, үҙ-үҙенә бикләнеп, даимән Аллаһҡа доғала була. Шул рәүешле унда Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) рухиәте сағылыш таба һәм ул күңел тыныслығына ирешә. Шик-шөбһәләрҙән, ғазаптарҙан ҡотолоп, ул әйтә: «Аллаһҡа дан, мин тыныслыҡҡа ирештем!» Хәҙер инде ул бөтөнләй икенсе Ғазали була.

Ғәййәр (Яуыз) Солтан Сәлим, бер-бер артлы еңеүҙәр яулап Мысырҙан ҡайтып килгәндә, Истамбулдың шат халҡы уны бик тә хөрмәтләп ҡаршы алырға йыйыныуы хаҡында белеп ҡала. Хәбәр уны ҡалаға инеүҙе кисектерергә мәжбүр итә. Солтан ғәскәрен Чамлыджа тауы битләүендә туҡтата. Үҙендә маһайыусанлыҡ ҡуҙғалыуҙан шикләнеп, ул хеҙмәтсеһе Хәсәнйәнгә бойора:





**«Хәсән! Эңер төшһөн, халыҡ өйҙәренә таралһын, шунда ғына беҙ Истамбулға инербеҙ. Бәндәләрҙең шаштырып маҡтауҙары, еңеү менән ҡотлауҙары, еңеүселәрҙе тәбрикләүҙәре беҙҙе ергә ҡолатмаһын!..»**

Ҡараңғы төшкәс, улар шым ғына ҡалаға инә.

Ҡәлб – Аллаһ баҡҡан урын. Ғибәҙәттең камиллығы йөрәк паклығына бәйле. Ҡөрьәндә әйтелә:

يَوْمَ لَا يَنفَعُ مَالٌ وَلَا بَنُونَ إِلَّا مَنْ أَتَى اللَّهَ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ

**«Ул Көндө мал да, улдар ҙа файҙа килтермәç. Әммә, ләкин Аллаһҡа саф күңел менән инанғандар (ул Көндө) бәхетле булыр»** (Шүғәрә (Шағирҙар), 88-89).

Мәүләнә Руми (ҡуддиса сырруху) сәләмәт ҡәлб хаҡындағы шундай тарихты бәйән итә:

*«Йософ пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм)сәйәхәттән ҡайтҡан дуçынан шулай тип һорай:*

*– Һин миңә ниндәй бүләк алып ҡайттың?*

*Дуçы былай ти:*

*– Донъяла һиндә булмаған нимә бар? Һинең матурлыҡтан да гүзәлерәге юҡ, шуға күрә мин һиңә көҙгө алып ҡайттым, унда гел генә һинең гүзәллегең сағылыш тапһын!..»*

Аллаһу Тәғәлә бөтә кәмселектән пак. Бөтә күркәмлектең Ижадсыһы – Ул. Беҙҙең маҡсат – Уның хозурына Уның тиңе булмаған сикһеҙ Гүзәллеген һәм Серҙәрен сағылдырған сәләмәт ҡәлб менән барып баçыу.

Хәҙистә әйтелә:





*«Шикһеҙ, Аллаһу Тәғәлә һеҙҙең тәнегеҙгә һәм ҡиәфәтегеҙгә ҡарамай, ул һеҙҙең ҡәлбегеҙгә ҡарай»* (Мөслим, Бирр, 33; Ибн Маджа, Зуһд, 9).

**Эй Аллаһ! Беҙҙе сыраатәл-мүстәҡым юлына баҫтыр! Беҙгә һиҙәйәт[11] бир! Беҙҙе Үҙеңә яҡынайтыусы, бүләктәрең менән тулы пәйғәмбәрҙәр, әүлиәләр, шәһиттәр, тәҡүәләр юлына лайыҡлы ит! Беҙҙе истиҡәмәттән айырма! Асыуыңа тарығандар, аҙашыуҙа булғандар юлына төшөрә күрмә беҙҙе!**

**Әмин!..**



11. «Һиҙәйәт» – Аллаһтың кешене хәҡиҡәт юлына төшөрөүе. Ғәрәпсәнән – «йүнәлтеү, юл күрһәтеү, нәсихәт биреү». Һиҙәйәт – Аллаһу Тәғәләгә хас сифат. Ҡөрьәндә Аллаһ Пәйғәмбәребеҙгә (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мөрәжәғәт итә: «Уларҙы һиҙәйәткә ирештереү һиңә йөкләнмәй. Кемгә теләһә, Аллаһ һиҙәйәтте шуға бирә» (Баҡара (Һыйыр), 272). Аллаһ теләгән бәндәһен тура юлға төшөрә, теләмәгәнен – ғазап юлына. «Аллаһ (мосолман булырға) теләмәгәнде аҙаштырып, теләгәнен тура юлға сығарыр. Аллаһ – Көс һәм Хикмәт эйәһе» (Ибраһим, 4).





# ӘҮЛИӘЛӘР ҺӘМ ТӘҠҮӘЛӘР МЕНӘН БЕРГӘ БУЛЫУ

Ер йөҙөндә әүлиәләрҙе яратмаған ғафил кеше йәшәгән. Бер заман әүлиә йәшәгән төйәк янынан үтеп барғанда, ҡыҙыҡһынып, ул диуар аша һонолоп күҙ һалған. Унда сохбәт барған һәм шунда ултырғандарҙың барыһына ла Илаһи фәйез ямғыры ынйылары ҡойолған. Ғәмһеҙ бәндә, эштең асылын аңламайынса, ауыҙын ҡыйшайтып, артабан киткән.

Ошо уҡ төндә ҡурҡыныс төш күргән: имеш, Хөкөм көнөндә, гонаһкәрҙәрҙе язалаған зобаныйҙар (тамуҡ эргәһендәге һаҡсылар) уны йәһәннәмгә һөйрәй. Шул саҡ ул диуар аша күргән теге шәйех пәйҙә була һәм фәрештәләргә әйтә:

– Ебәрегеҙ уны - уның башы беҙҙең сохбәттә булды!

Фәрештәләр әйтә:

– Юҡ! Ул ғафил кеше, уның урыны тамуҡта…

Әҙәм, уяныу менән, шәйехкә йүгерә. Уның ҡәлбе наҙанлыҡ йоҡоһонан уяна һәм ул ғарифтар каруанына ҡушыла.

Әнәс (раҙыйаллаһу ғәнһү) тапшырған хәҙис буйынса, Аллаһу Тәғәләнең сохбәт һәм зекер яңғыраған урындарҙы эҙләгән фәрештәләре бар. Барып тапҡас, улар сохбәт һәм зекер мәжлесенә йыйылғандарҙы урап алалар һәм Аллаһҡа мөрәжәғәт итәләр:





– Эй Хаҡ Тәғәләбеҙ! Был ҡолдарың Һинең Китабыңды уҡыйҙар, Пәйғәмбәреңә салауаттар әйтәләр һәм Һинән үҙҙәренә ике донъяла кәрәк нәмәләрҙе һорайҙар.

Уларға Йәнәбе Хаҡ яуап бирә:

– Шаһит булығыҙ, улар ҡотолғандарҙан.

Әгәр фәрештәләр шулай тип өҫтәһә:

– Эй Аллаһ! Унда осраҡлы ғына килеп ингәндәр ҙә бар!..

Аллаһ әмер бирә:

– Ул тәҡүәләр йыйыны, улар янында булғандар гонаһкәр түгел… (Тәрғиб, II, 109).

Был яҡшы хәбәр - әүлиәләр, тәҡүәләр менән бергә булыуға гүзәл этәргес. Йөрәгеңде ерҙәге гонаһлылар шауҡымынан әрсәләү һәм даимән игелек нурына йүнәлтеү өсөн, салихтар, тәҡүәле рухи остаздар менән дуҫлашыу, уларҙың рухиәте фәйезе (рухи энергияһы) аҫтында булыу лазым.

Һәр бер ағзаның ғәмәл ҡылыу ихтыяры бар, берҙән-бер ағза – йөрәк – был сифаттан мәхрүм, ул тирә-яҡ мөхит йоғонтоһона бәйле. Йөрәк тирә-йүндеге мөхиттең төҫөнә, хәленә һәм күренешенә төрөнә, әммә йөрәктең был торошо төрлө тәьҫирҙәрҙең унда тамыр йәйә башлауы ғына. Киләсәктәге изге һәм яман тәьҫирҙәр йөрәккә йә ыңғай, йә тиҫкәре йоғонто яһай. Баштан уҡ изге тәьҫирҙәр менән тәрбиәләнеп нығынмаған йөрәк хәүефкә дусар. Һәр йөрәктәге мөхәббәт йөрәккә һеңгән тәьҫирҙәргә буйһоноусан, ә һәр күңелдәге нәфрәт көсө был тәьҫирҙәргә ҡаршы инҡарсы. Шуға күрә кешенең рухи үҫешендә йәки түбән тәгәрәүендә күңелендәге мөхәббәт һәм нәфрәт мөһим роль уйнай, уларҙы дөрөҫ файҙаланыу лазым.

Мөхәббәткә лайыҡлыларҙы һөйөү, нәфрәткә лайыҡлыларға нәфрәт йүнәлтеү – кешенең күңеленә рәхәтлек һәм тыныслыҡ





бирә. Һәм, киреһенсә, лайыҡһыҙҙарға мөхәббәт йүнәлтеү, лайыҡлыларға нәфрәт тойоу кешене бәхетһеҙ итә. Был хәҡиҡәттән сығып, шул аңлашыла: тәҡүәләрҙең рухи йоғонтоһо аҫтында булыу әҙәмдең рухи үҫешенә ҙур йоғонто яһай, файҙа бирә. Ул файҙаның дәүмәле тәҡүә остазыңа ҡарата булған мөхәббәтең дәүмәленә тиң, әммә салих заттар тирәһендә буштан-бушҡа уралыуҙан файҙа самалы.

«Сәхәбә» һәм «сохбәт» (рухи әңгәмә) һүҙҙәренең тамырҙаш булыуына ла иғтибар итергә кәрәк. Фиҙакәр сәхәбәләр, - Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мөхәббәттәре, хөрмәттәре, итәғәт итеүҙәре сәбәпле, Уның сохбәт һәм нәсихәттәренән рухи бәрәкәттәрҙе иң камил йыйыусылар. Үҙҙәре лә рухи файҙа алыуҙың шарты сохбәттәрҙәге хозурлыҡҡа, әҙәпкә бәйле булыуы хаҡында һөйләй:

«*Баштарыбыҙҙа ҡоштар ултыра тиерһең, саҡ ҡына ҡуҙғалһаҡ, осоп китерҙәр һымаҡ*».

Сәхәбәләрҙең элек ҡорғаҡһыған ер кеүек булған әхүәле рухиәләре һәм йөрәктәре, Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сохбәттәре һәм уларҙың ҡойма ямғыр кеүек бәрәкәте, рәхмәте арҡаһында, йәм-йәшел изгелек баҡсаларына әүерелә. Йөрәктән-йөрәккә күскән мөхәббәт һәм рухиәт сәбәбендә, кешелек көмбәҙендәге йондоҙҙар ише шәхестәр пәйҙә була. Яңы тыуған ҡыҙ балаларын тереләй ергә күмгән, бер ниндәй ҡанундарға буйһонмаған наҙан һәм ҡаты йөрәкле кешеләр иреп юҡҡа сыға. Шул уҡ есми ҡапта, әммә инде әхүәле рухиәләре һәм күҙҙәре йәш менән тулы нескә күңелле кешеләр барлыҡҡа килә.

Ҡайҙа ғына юл тотһалар ҙа, улар Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сифаттарын һәм юғары әхлағын тарата. Был арҙаҡлы шәхестәр хаҡында риүәйәтттәр заман ахырына ҡәҙәр йәшәйәсәк. Раббыбыҙ Аллаһ Ҡөрьәндә улар тураһында әйтә:





**«Мөһәжирҙәрҙән һәм әнсарҙарҙан, элек килгән һәм уларға эйәреүселәрҙән, Аллаһ ҡәнәғәт ҡалды; улар ҙа Аллаһтан риза булды. Аллаһ уларға мәңге йәшәр өсөн бәреп сыҡҡан шишмәләре булған йәннәттәр вәғәҙә итә. Бына был - иң бөйөк ҡотолоу буласаҡ»** (Тәүбә, 100).

Ерҙәге ғибәҙәт рәүешендәге бөтә сохбәттәр – рухи бәрәкәт сығанағы булған Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) илһамлы әңгәмәләре сағылышы. Рухи һыҙланыуҙар тулы сохбәттәр – Уның яҡтылығы, ул яҡтылыҡ әүлиәләр силсиләһе аша тапшырыла. Әүлиәләр, тәҡүәләр менән бергә үткән йыйындар – бөйөк бәрәкәт. Барса ҡараштар, күңелдәр Илаһи мөхәббәт менән янған йәннәт кеүек ундай йыйындар. Шағир Нури Баш сохбәттәр хаҡында былай ти:

Сохбәттәрҙең һәр мәле йәрҙәр (йәрҙәр – Аллаһтың<br>һөйгәндәре) менән үтһен,<br>Дәрүиштәр дәргаһта фәиздәр эсһен!..<br>....

Ҡайғылы баҡсабыҙ (күңелебеҙ) шат булһын ул нур мәжлесендә,<br>Илаһи ғишыҡ уянһын тәндә, рухта, уйҙа,<br>Имандар яңыртылһын, тәүхид менән хозурҙа,<br>Ғашиҡтарға Йәннәт гөлдәре хуш еҫен бөркһөн!..

(Дәргаһ – мөршид етәкселегендәге дәрүиштәр төйәге).

Ҡәлбеңдә һаҡлау өсөн, аҙашҡандар һәм наҙандарҙан ситләшеү ни ҡәҙәр мөһим булһа, тәҡүәләр менән бергә булыу ҙа шул ҡәҙәр мөһим. Сүплектәрҙән йәки емтектәрҙән таралған ауыр еҫтәр ҙә бит тирә-йүнде бысрата, тынды, йөрәкте ҡыҫа. Был йәһәттән ашуғ Юныс шундай миҫал килтерә:

Ҡарға һәм һандуғасты ситлеккә яптылар -<br>Икеһен бер юлы ғазапҡа тарттылар.

Ҡарға һандуғастан теләй айырылыуҙы,<br>«Айырыла күр!» - һандуғастың да хыялы.





Шәйех Үбәйҙуллаһ Ахрар (ҡуддиса сырруху) шәкерттәренә шундай нәсихәт бирә:

«Хәҡиҡәтте аңламаған naҙандар менән әңгәмә йөрәкте яралай, фекер тарҡаулығына, күңел тынысһыҙлығына алып килә».

Бер заман Баязид Бистами үҙендә эске бер борсолоу, фекер тарҡаулығы һиҙә. Шунан ул һорау бирә:

«Ҡарағыҙ әле, сохбәттә сит кешеләр юҡмы?»

Иғтибарлап ҡарайҙар – ситтәр юҡ. Тик Баязид Бистами һаман ныҡыша:

«Яҡшылап ҡарағыҙ. Таяҡтар ятҡан ерҙе ҡарағыҙ. Бер нәмә лә булмаһа, күңелемдә ундай тынысһыҙлыҡ булмаç ине».

Йәнә ҡарайҙар һәм бер наҙан әҙәмдең таяғын табып алалар. Таяҡты урамға сығарып ташлағас ҡына, Баязит Бистами еңел һулап ҡуя. Үбәйҙуллаһ Ахрар ҙа эргәһенә килгән ярҙамсыһына һорау бирә:

– Һинән сит еç килә, һин, моғайын, сит кейем кейгәнһең.

– Эйе, шулай шул, – ти теге, аптырап, һәм кейемен алмаштырырға китә.

Бында Йософ һәм Яҡуп пәйғәмбәрҙәр (ғәләйһүмәс-сәләм) миçалы ла урынлы булыр. Яҡуп (ғәләйһис-сәләм), Йософта үҙенең сифаттарын күреп, башҡа балаларына ҡарағанда уға күберәк иғтибар бүлә. Был мөхәббәт уларҙы шул ҡәҙәр яҡынайта, хатта Йософтоң Мысырҙан алып ҡайтып килгән күлдәге еçен дә Яҡуп пәйғәмбәр бик алыçтан тоя. Ул еçтең серен иһә унан башҡа берәү ҙә аңлай алмай.

Рухи халәттәрҙең предметтарға ла йоғонтоһо барлығын иçтә тотоп, предметтарҙан күпкә һиҙгер йөрәкте һаҡлау ни ҡәҙәр мөһим булыуы аңлашыла. Бөйөктәр әйткән:





«Хатта йәнһеҙ барлыҡ кешеләрҙең ғәмәл-ҡылыҡтары йоғонтоһон тоя. Шуға ла изге ғәмәлдәр ҡылынған урындағы ғибәҙәттәр әшәке ғәмәлдәр ҡылынған урындағы ғибәҙәттәрҙән ҡиммәтерәк. Бына ни өсөн Ҡәғбәлә ҡылынған намаҙ башҡа урындағы намаҙҙарҙан күп тапҡыр ҡиммәт».

Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Ғәрәфәт һәм Мөздәлифә араһындағы Вади Мухассыр тигән урынды йәһәт кенә үтеп китә. Сәхәбәләр унан аптырап һорай:

– Эй Рәсүлуллаһ! Ни өсөн шулай бик шәп атлап киттегеҙ?

Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) былай тип яуап бирә:

– Бында Аллаһу Тәғәлә Әбрахә залимдың ғәскәрен юҡ иткән.

Бер заман, сәхәбәләр ауыр Табук һуғышынан ҡайтҡанда, күләгәлә ял итер һәм һыу тултырып алыр өсөн, Сәмүд ҡәбиләһе ташты соҡоп яһаған төйәк янында туҡтай. Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) килеп, уларҙы киҫәтә:

– Бында Аллаһу Тәғәлә Сәмүд ҡәүемен юҡ иткән. Уларға төшкән язаның бер өлөшө һеҙгә төшмәһен өсөн, бынан һыу алмағыҙ.

Сәхәбәләр әйтә:

– Эй Рәсүлуллаһ! Беҙ инде турһыҡтарыбыҙға һыу тултырып алдыҡ һәм шул һыу менән ҡамыр баҫтыҡ.

Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әмер бирә:

– Һыуҙы түгегеҙ, ә ҡамырҙы дөйәләргә ашатығыҙ! (Бохари, әл-Әнбиә, 17).

Ошо һәм ошоға оҡшаш ваҡиғаларҙан күреүебеҙсә, халәттәр йәнһеҙ предметтар аша ла күсә ала.





Күңелдәрҙең әмирҙәре - салихтар (изгеләр) һәм ғарифтар (әүлиәләр) - йөрәктәрендәге мөхәббәт, ғишыҡ һәм рухи һоҡланыуҙы сохбәттәренә килтерә. Ҡәлбеләрендәге серҙәр нуры бөтә йәмәғәттә сағыла. Тирә-йүндәгеләрҙең күңелдәре, инғикәс (рухи нурланыш) һәм инсибағ (көсһөҙ рухиәтлеләрҙең көслө рухиәтлеләр төҫөн алыуы) нәтижәһендә, эске мөмкинлектәренә ярашлы фәйез һәм хәҡикәт нуры менән тула. Иртәнге ел сәскәләр үҫкән болон өҫтөнән иҫеп, хуш еҫтәрҙе тирә-йүнгә тараҡан кеүек, күңел әмирҙәре лә үҙҙәренең рухиәте менән бүлешә. Ҡәлбеңде камиллаштырыу маҡсатында, салихтар һәм ғарифтарҙың гүзәл халәтенән үҙ өлөшөңдө алыу өсөн тырышлыҡ һалыу лазым. Был турала Ҡөрьәндә Аллаһу Тәғәлә лә әйтә:

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللَّهَ وَكُونُوا مَعَ الصَّادِقِينَ

**«Әй, иман килтергән кешеләр, Аллаһ ҡаршыһында гонаһ ҡылыуҙан ҡурҡығыҙ һәм тура юлдағылар менән бергә булығыҙ!»** (Тәүбә, 119).

Әйтеп кителгәнсә, халәттәр йоғонтоһо күңел торошона, йәғни, йә һөйөү, йә нәфрәт бағлауыңа бәйле. Камил мөьмин булыу өсөн, тәҡүәләр менән бергә булыу, уларҙы яратыу һәм уларға яҡынайырға тырышыу лазым.

Бер дәрүиш Баязит Бистамиҙан (куддиса сырруху) кәңәш һорай:

– Аллаһҡа яҡынайтырҙай берәй ғәмәл тәкдим ит әле миңә.

Баязит уға былай ти:

– Әүлиәләрҙе ярат! Улар ҙа һине яратырлыҡ итеп ярат. Уларҙың йөрәгенә инергә тырыш! Аллаһ көн һайын 360 тапҡыр уларҙың йөрәгенә баға. Һәм әгәр, берәйһенең ҡәлбендә һине күрһә, ул һине ярлыҡар!..





Шуның өсөн тасууыфта тәрбиә алымдарының береһе - «рабита»[12], уның маҡсаты – остазыңа, әүлиәләргә һәр даим мөхәббәт бағлау.

Ошо хәйерле рухи берлек арҡаһында, гонаһтар, хаталар юлындағы кеше үҙ аллы ҡотолоу мөмкин булмаған күп кенә рухи сирҙәрҙән арына ала. Рабита арҡаһында, рухи бәрәкәттәргә лә эйә булыуы ихтимал.

Рабита мөхәббәт көсө ярҙамында, йөрәктәрҙең нескәлек һәм тойоусанлыҡ дәрәжәһенә ярашлы, ҡәлбтәр араһында юғары көсөргәнешле рухи элемтә юлын барлыҡҡа килтерә. Был элемтә юлының остарындағы ике шәхес араһында, ахырында уларҙың икеһен дә бер-береһенә тиңләштерәсәк, оҡшашлыҡ хасил итәсәк рухи алыш-биреш башлана.

Мөхәббәт көсәйгәс, шундай халәт барлыҡҡа килә: һөйгән һөйөклөһөнөң асылында юғала. Мөхәббәт көсө менән генә мөмкин булған был халәтте Мәүләнә Руми шулай тасуирлай:

*«Диңгеҙгә ҡойған йылға йылға булыуҙан туҡтай, хәҙер ул – был диңгеҙҙең бер өлөшө. Ейгән ризығыбыҙ беҙҙә юғала, тәнебеҙҙең бер өлөшөнә әүерелә. Һөйгәндең асылы, һөйөү кимәленә ярашлы, һөйөклөһөндә иреп юғала».*

Дауам итеп, Мәүләнә Руми рухи тиңләшеү тураһында шулай ти:

*«Мөхәббәт килде һәм, ҡан һымаҡ, минең тамырҙарымды һәм тиремде тултырҙы. Минән алып, асылымды Һөйөклөм менән тултырҙы. Тәнемдең һәр өлөшсәһе Дуҫым менән тулды. Минән миңә исемем генә ҡалды. Ҡалғаны һәммәһе - Ул…»*

Тасауыфтағы «фәнә-филләһ» (Аллаһты һөйөүҙә үҙ-үҙеңде юғалтыу) һәм «баҡабилләһ» (Аллаһ әхлағына төрөнөү) тип

12. Рабита – Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) йәки тәҡүәле остаз менән рухи бәйләнеш.





аталған халәттәр былар. Ул халәткә ирешеү өсөн, сәләмәт ҡәлб эйәһе булыуы лазым, ә быға рухи практика ярҙамында ғына ирешергә мөмкин.

Әбү Бәкер (раҙыйаллаһу ғәнһү) Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) менән осрашҡан һәм һөйләшкән һайын, ғәҙәттән тыш рухи халәттә була. Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) янында булған саҡта ла, мөхәббәте һәм һағышы һүрелмәй, киреһенсә, көслөрәк дөрләп китә. Бер заман ул, бөтә милкен Пәйғәмбәребеҙгә (саллаллаһу ғәләйһи үә сәллим) алып килеп, ихлас күңелдән Аллаһ ризалығы өсөн ҡорбан иткәс, һөйөү һәм дуҫлыҡ тулы һүҙҙәргә лайыҡ була. Әммә, Әбү Бәкер (раҙыйаллаһу ғәнһү), Аллаһ Илсеһенә (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мөхәббәте менән үҙ «мин»енән сығып, унең асылында ирееп юғалғанлыҡтан, үҙен Пәйғәмбәребеҙҙән айырып атауҙы ауыр кисерә. Ошо тойғолар сәбәбендә күңеле түрендә ғазаплы айырымлыҡ ялҡынын тоя. Айырымлыҡты тойоуҙан борсолоп, ул былай ти:

«Эй Рәсүлуллаһ! Минең милкем, минең йәнем һәм минең бөтә нәмәм Һинән айырым булған нәмәләрме ни?»

Мәүләнә Руми ул халәтте шулай тасуирлай:

«Һөйгәненә сарыф ителмәгән һәм ҡорбан ителмәгән икән, нимәгә ул алтын, нимәгә ул күңел, нимәгә ул ынйылар?!»

Бер заман Әбү Бәкер (раҙыйаллаһу ғәнһү) Аллаһ Илсеһенең (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ауырып китеүе хаҡында ишетә һәм ҡайғынан үҙе лә сиргә һабыша. Бының сәбәбе – рухи оҡшашлыҡ. Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) рухи берлекте һәм йөрәктәрҙең алыш-бирешен шулай тасуирлай:

*«Әбү Бәкер – минән һәм мин – унан. Әбү Бәкер – минең был донъялағы һәм мәңгелек донъялағы туғаным»* (Тирмиҙи, Манаҡыб, 20).

Имам әл-Бохари ул турала шулай ти:





«Әбү Бәкер әс-Сытдыҡ (разыйаллаһу ғәнһү) Пәйғәмбәребеҙ рухиәтенән һис ҡасан айырылырға теләмәй, хатта таҙарынған урындарҙа ла».

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Әбү Бәкерҙең был рухи халәте хаҡында үлем түшәгендә ятҡанда ла, мөхәббәт һәм йөрәк йылыһы менән әйтә:

*«Бөтә ишектәрҙе лә ябығыҙ, Әбү Бәкер ишеге генә асыҡ ҡалһын!»* (Джамүл-Фәваид, V. 8609).

Рухи йоғонто тураһында Шәйех Сәғди Ширази әйтә:

«Мәмерйә кешеләренең эте, һәр саҡ тәҡүәләр менән бергә булғанлыҡтан, бөйөк дәрәжәгә лайыҡ була. Ул тарихҡа инеп ҡала һәм Ҡөрьәндә иҫкә алына. Ә Лут пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) ҡатыны әшәке мөшриктәргә ярҙам итә һәм иманһыҙлыҡҡа дусар була».

Шәйех Сәғди ҙә, «Гөлистан» әҫәрендә тәҡүәләрҙе һөйөү арҡаһында барлыҡҡа килгән оҡшашлыҡты тасуирлап, шундай ваҡиғаны бәйән итә:

«Ниндәйҙер әҙәм бер көн мунсаға килгән. Унда дуҫтарының береһе таҙарыныу өсөн балсыҡ киҫәге тотторған. Балсыҡтан йәнгә рәхәтлек биреүсе хуш еҫ таралған. Әҙәм унан һораған:

– Эй хозурлыҡ биреүсем! Һинең хуш еҫеңә минең башым әйләнде. Һин мисекме, әллә берәй хуш еҫле матдәме?

Балсыҡ яуап биргән:

– Мин мисек тә түгел, хуш еҫле матдә лә түгел. Мин ябай балсыҡ, әммә минең өҫтөмдә рауза ҡыуағы үҫә ине, һәм иртәнге ысыҡ тамсылары рауза таждарынан гелән миңә ҡойолдо. Йәндәрҙе арбаусы хуш еҫ раузаларҙыҡы».

Бәйәндән күреүебеҙсә, кем ихлас, күндәм һәм баҫалҡы рәүештә рухиәтен Аллаһ дуҫтарына буйһондорған, ҡояштан




яҡтылыҡ алып балҡыған ай кеүек, уларҙың гүзәл сифаттары сағылышына әйләнә.

Наҙанлыҡ ҡараңғылығында ҡаңғырып йөрөүселәрҙең юлын яҡтыртыуысылар ҙа бар. Быны Юныс Эмре шулай тасуирлай:

Күктән ингән дүрт китапты
Көн дә мең ҡат уҡыһаң да,
Ирешкәндәргә (изгеләргә) һауалы булһаң,
Дидарың (һөйгәнең йөҙө) йыраҡ тимәк!..

Дәрүиш Йуныс! Изгеләргә
Эре булма, тупраҡ бул!
Тупраҡтан шытыр бөтәһе.
Гөлөстандыр тупраҡ һиңә!..

Һин был йыһан батшалығына
Килдем, килмәнем, - тимә.
Тот әүлиә итәгенән,
Зинһар, ҡулың ебәрмә!..

.....

Ирешкәндәр (изгеләр) - бер диңгеҙҙер
Ғашиҡ булһаң - сум шунда...

**Йә Раббым! Йөрәктәребеҙгә Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һәм сәхәбәләренең сохбәттәренә төшкән матурлыҡҡа эйә булырға насип ит. Тәҡүәләр йәмәғәтендә ҡубарылырға насип ит!**

**Әмин!..**







# ЙӘН ҺӘМ ТӘН
(батша һәм йәриә)

Гүзәл сүрәттә яратылған кеше башҡа мәхлүктәрҙән йәне һәм рухиәте булыуы менән айырыла. Бөтә мәхлүктәрҙә лә булған нәфесе тән менән бергә үлә. Ҡөрьәндә әйтеп кителгән йән: **«Уға рәүеш биргәс, йән өрөлгәс…»** (Хижр Хижр иле), 29), кешегә Аллаһ Тарафынан әсә ҡарынында саҡта бирелә. Ул «рух-солтан» тип атала. Ә тәндең асылы ерҙән. Һәр нәмә үҙ асылына тартыла, ерҙән яратылған тән дә ерҙән яратылған ниғмәттәргә ынтыла. Тәндең ул ынтылышы ер ҡуйынына кереүе менән тыныслыҡ таба. Илаһи һулыш арҡылы тәнгә кертелгән рух иһә рухи үрҙәргә уҡтала. Һәр әҙәмдең ғүмере – шул рух һәм тән көрәше майҙаны. Рух һәм тән араһында барған көрәш, ҡайһы йүнәлештең алға сығыуына ҡарап, кешене «әсфәли-сәфилин» (түбәндәрҙән түбәне) һәм «әхсани-тәкүим» (юғарыларҙан юғары) дәрәжәләре араһындағы үҙенә тейешле кимәленә ҡуя.

Мәүләнә Руми кинәйә ярҙамында рух һәм нәфес көрәшен, бер-береһенә йоғонтоһон шулай тасуирлай:

…Хакимлығы сикһеҙ булған батша йәшәгән. Бер заман ул ярандары менән һунарға киткән.

Юлда ул гүзәл йәриәне осратҡан. Һылыуҙарҙан-һылыу ҡыҙҙы күреп, батша башын юғалтҡан. Һунарға тип сыҡҡан хаким, мөхәббәт ауына эләгеп, үҙе табышҡа әйләнгән. Ғишҡынан башы әйләнеп, ул йәриәне бик ҡиммәт хаҡҡа һатып алған. Ситлектә





ҡош нисек үрһәләнһә, батша нәфесе лә тән ситлегендә шулай үрһәләнгән.

Йәриәне һатып алып, теләгәненә ирешкәс, ул, бәхетемде таптым, тип уйлаған, тик бәхете оҙаҡҡа һуҙылмаған. Йәриә сиргә һабышҡан, көндән-көн шәм кеүек һүнә барған. Ул кипкән көҙгө япраҡ кеүек ҡалған һәм инде урындығынан да тора алмаған. Ҡаты ҡайғыға ҡалған батша, уны һауыҡтырыу өсөн, бөтә күренекле табиптарҙы саҡырған һәм әйткән:

– Йәриәмдең ғүмере һәм минең ғүмерем һеҙҙең ҡулда.

Хакимлығы сикһеҙ булһа ла, сараһыҙлыҡтан батша уларға шулай ялбарған.

Табиптар ғорурланып яуап биргән:

– Эй солтаныбыҙ! Беҙҙең һәр беребеҙ медицинала заманыбыҙҙың Ғайса пәйғәмбәре кеүек! Бел, беҙ шифаландыра алмаған сир юҡ!

Әммә улар «ин шәә Аллаһ» (әгәр Аллаһ теләһә) һүҙен әйтергә онотҡан. Быңдай мин-минлек уларҙы һәләк иткән, хурлыҡҡа төшөргән, сөнки дауаларының сихәте теймәгән, хатта ки йәриәнең хәлен хөртәйткән генә. Меҫкен йәриә күҙгә күренеп һүнә, аҡтыҡ көсөн юғалта барған.

Тамам ҡара көйгән батша. Тамағына төйөлгән иңрәү-һыҡтау әрнеткес аһтар булып, быңа-быңа түгелеп китер һымаҡ тойолған. Ахырҙа аңлаған батша – медицина уның бәләһенә ярҙам итерлек түгел һәм, мәсеткә йүгереп барып, михрабта сәждәгә йығылған. Үкһей-үкһей ул Аллаһҡа ялбарған:

«Эй Раббым Аллаһ! Һин йөрәктәрҙең ни көҫәгәнен беләһең! Мин фани йәриә әсире булдым. Бөтә сирҙәрҙән хәҡиҡи дауа биреүсе - Һин! Үҙеңдең тупһаңдан ҡыума мине!»





Батшаның өҙгөләнеп ялбарыуына Аллаһтың мәрхәмәт ишектәре асылған. Ихлас күҙ йәштәре бит һәр ваҡыт Илаһи мәрхәмәткә сәбәпсе. Аллаһ бәхетһеҙ батшаның ялбарыуҙарын ҡабул иткән һәм йәриәне дауалау өсөн, әүлиәне ебәрәсәген хәбәр иткән.

Батша, бөтә өмөтөн Аллаһҡа бағлап, һарайына ашыҡҡан һәм Юғары ихтыяр тарафынан ебәрелгән ҡунаҡты күргән. Ул ирекһеҙҙән күҙен йомған, сөнки фатихалы юламсынан таралған иҫ киткес нур күҙен сағылдырған. Уның янында хатта ҡояш нуры ла тоноҡ булып күренгән. Хайран ҡалған батша, әйтерһең, аҡылын юйған. Күңелендә яңы гүзәл хистәр пәйҙә булған һәм үҙе лә һиҙмәҫтән, ул ҡунаҡҡа былай тигән:

«Асылда мин йәриәгә түгел, һиңә ғашиҡ. Әммә был донъяла бер нәмә икенсеһенә бәйле, Аллаһ хикмәте менән бер сәбәп икенсеһенә сәбәп».

Ул йөҙө нур һибеп балҡып торған ҡунағын ҡосаҡлаған, уның ҡулын үпкән һәм былай тип уйлаған: «Кешеләрҙең күҙе алдында хәҡиҡәтте күрһәтмәй ҡаплап тороусы пәрҙә бармы икән әллә? Ни хәл улар был балҡышты күрмәй?» Сәғәҙәт океанына сумғандай, ул хисләнеп әйткән: «Был һынау-имтихандағы сабырлығым арҡаһында, мин ниндәй ҙур рухи хазина таптым». Аҙаҡ үҙенең ҡайғыһын аңлатып биргән:

«Эй Аллаһ бүләге! «Түҙемлек – бәхет асҡысы» хәҙисенең тере миҫалы! Хуш килдең! Мин аңланым: һинһеҙ беҙ бәләләргә, бәхетһеҙлектәргә дусар. Хатта ошо осһоҙ-ҡырыйһыҙ күктәр ҙә беҙҙе баҫа. Бына шундай ул минең бәләм!..» – тигән дә табипты сырхау йәриәһе янына алып киткән.

Күңелдәр әмире булған табип һәммәһен үтә күргән, ауырыуға күҙ ташлау менән, сир ғилләһен асыҡлай алған. Йәриә сире - рухи сир, сөнки тәне һау, ә күңеле тулы һағыш.





Хәлде ҡыҫҡаса ғына солтанға аңлатып, йәриә менән һөйләшер өсөн, табип барыһына ла сығып торорға ҡушҡан. Тамыр тибешен тикшерер өсөн ҡулынан тотоп, ауырыуға һорауҙар бирә башлаған. Ҡайҙа йәшәүен, хәл-әхүәлен һорашҡан. Үҙе тураһында бер кемгә лә һөйләмәгән йәриәнең йәшерен серҙәрен ул шул рәүешле белә алған: **«Сәмәрҡанд»** һүҙен әйткәс, ҡыҙҙың ҡан тамырҙары йышыраҡ тибә башлаған, йөҙө ҡыҙарған, аҙаҡ ағарған; **«зәргәр»** һүҙен әйткәс, саҡ иҫтән яҙмаған һәм үҙен-үҙе шулай һатҡан.

Үҙенә кәрәген асыҡлағас, рух табибы солтанға Сәмәрҡандтан килгән зәргәрҙе табырға һәм йәриәне уға бирергә ҡушҡан.

Ҡыйын хәлдә ҡалған батша талапты үтәгән. Һөйгәне янына ҡайтҡан йәриә көндән-көн шәбәйә барған, элекке матурлығы кире ҡайтҡан. Ә рух табибы батшаны һауыҡтырыу буйынса үҙ планының киләһе, мөһим этабына күскән.

Зәргәргә ул мөғжизәле эсемлек әҙерләгән. Уны эсеү менән, теге һулый, көндән-көн йәмһеҙләнә барған. Ул ябыҡҡан, элекке күрке юғалған, имәнес булып киткән, һөйкөмлө һөйәге юғалып, кәмселектәре генә ҡалған.

Бер нисә көндән йәриә зәргәр хаҡында уйлауҙан туҡтаған, ә аҙаҡ алтын-көмөш оҫтаһы донъя ҡуйған, ер ҡуйынына ингән. Шул рәүешле йәриә, донъя вәсүәсәләренән ҡотолоп, пакланған…

Мәүләнә Румиҙың «Мәснәүиҙәр»ендә һүҙ ир һәм ҡатын араһындағы мөнәсәбәт хаҡында бармай. Мәүләнә үҙе әйтеүенсә, **бәйән беҙҙең халәтебеҙ хаҡында**. Кеше тәненә Аллаһтан рух өрөлгәндән һуң булып үткән һынауҙарҙы һәм меңдәрсә нәсихәтле ваҡиғаларҙы сағылдыра ул. Икенсе төрлө итеп әйткәндә, был бәйән эске халәтебеҙҙәге Муса һәм Фирғәүен тураһында.

Йәндәр донъяһынан килгән йәнебеҙҙең тәнгә эйә булыуын һәм, нәфесенән пакланып, Раббыһына кире ҡайтыуын тасуирлай әҫәр. Тимәк, **падишаһ** - ул Аллаһ йән өргән «**рух-солтан».**





**Йәриә** – **нәфес**, ә зәргәр – ғүмер буйы нәфес артынан өҫтөрәлеп йөрөгән **теләктәребеҙ, ынтылыштарыбыҙ, көйһөҙлөктәребеҙ, тормоштағы уңыштарыбыҙ, ялған һәм үткенсе әүәҫлектәребеҙ. Табип** – **рухи әмиребеҙ**, йәғни **мөршид-камил**[13].

Был тарихты шулай күҙ алдына баҫтырырға мөмкин:

Мәңгелек һарайынан сыҡҡан батша, йәғни «рух-солтан», Илаһи мәғрифәт эҙләп, йәриәне осрата, йәғни нәфесте, һәм, унын матурлығынан үҙенең бәҫе, абруйы хаҡында онотоп, башын юғалта. Был мәлдә ул үҙенең яратылмыш маҡсаты булған ғибәҙәттәр һәм хикмәттәр хаҡында онота. Ул үҙ-үҙен нәфес әсире итә, нәфесе көҫәгәнде үтәй, уға ярарға тырыша.

Нәфес, үҙ асылына һалынғанса, бәхет шунда тип, һәр ваҡыт үҙенән түбәндәргә (әсфәли-сәфилин) ҡарай. Зәргәргә мөхәббәт нәфестең алтын-көмөш ише фани нәмәләрҙе яратыуын, уларҙың ҡоло булыуын аңлата, шуға күрә нәфес рухҡа иғтибар итмәй. Йәғни, рух нәфесте ни ҡәҙәр генә ҡыуып тоторға тырышмаһын, теге унан алыҫҡараҡ шылыу яғын ҡарай.

Ғазап-яфа сиккән рух нәфескә табиптар саҡыра. Уларҙың береһе лә ярҙам итә алмай, улар рухи ғилемдән мәхрүм, шуға күрә рухи сирҙәрҙе дауаларға ҡадир түгелдәр. Ошо ваҡыт инде ғилемле табипҡа, дөрөҫөрәге Илаһи юл күрһәтеүсегә ихтыяж тыуа. Ахыр килеп, рух хәҡиҡи камил мөршидте тапҡас, унын йөҙөндә уйнаған Аллаһ нурын күҙәтеп әйтә: «Асылда мин һиңә ғашиҡ». Рух, шул һүҙҙәрҙе әйтеп, нәфес әсирлегенән ҡотолор өсөн, табиптың бөтә күрһәтмәләрен ентекле үтәй башлай. Һөҙөмтәлә фани бәрәкәттәр үҙ ҡиммәтен юғалта, йөрәк мөхәббәтуллаһҡа

13. Мөршид камил – рухи шәжәрәһе Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) барып тоташыусы камил нәсихәт биреүсе, кешеләрҙе хәҡиҡәт юлына йүнәлтеүсе. Мөршид камил тормошо Ҡөрьән һәм Сөннә әхлағын кәүҙәләндерә, һәр ғәмәле һәм һүҙе Аллаһ хаҡында иҫкә төшөрә.





(Илаһи мөхәббәткә) ынтыла һәм хозурлыҡҡа ирешә - табиптың, дөрөҫөрәге мөршид-камилдың зәргәрҙе йәмһеҙ, имәнес итеүенең дә сере шунда. Мөршид мөритте тәрбиәләгәндә, уның ҡәлбен сафландырыу өсөн, Аллаһтың **«әр-Раҡиб»** (контролдә тотоусы) сифаты менән мөриттең йөрәгенән фани донъя вәсүәсәләрен ҡыуып ебәрә. Табип зәргәргә биргән эсемлек һәр нәмәнең күҙгә күренмәгән асылын төшөндөрөп әйтә кеүек:

*«Эй һин, яҙ йәмдәренә һоҡланыусы! Һары һалкын көҙ хаҡында ла уйла!»*

*«Ҡояштың күркәм рәүештә ҡалкыуын күрһәң, үлем символы булған батышын да хәтерлә!»*

*«Бөтә фани нәмәнең юлы ул. Барса камиллыҡ һәм гүзәллек юғалыуға дусар».*

*«Һоҡланғыс ҡараштар һәм матур күҙҙәр ҙә бер көн килеп ҡартая һәм уларҙан йәш аға башлай».*

*«Эй, тәм-томдар һәм ауыҙ һыуын ағыҙырҙай ризыҡтарҙы танһыҡлаусы! Хәжәтханаға күҙ һал һәм уларҙың нимәгә әйләнеүенә ҡара!»*

*«Ғүмер буйы үҙең көҫәгән фани нәмәләргә һәм эҫенеүҙәргә иғтибар ит! Ә аҙаҡ уларҙың туҙыуына һәм улар менән нимә булыуына бак һәм был турала фекер йөрөтөп ҡара!»*

*«Был фани донъя һиңә тоҙаҡ ҡорҙо һәм төп башына ултыртты, шул рәүешле ул бихисап йән эйәләрен бәхетһеҙ итте».*

*«Аҡылыңа кил һәм, бәләнән ҡотолорға тырышып, үҙең уға тоҙаҡ ҡор!»*

*«Көҙгөләге сағылышыңа баҡ! Күркәмлегең ҡартлыкта күрмәлекһеҙ булыр, көҙгөлә күргәнеңә алданма!»*





Нәфес, рухи табиптың был нәсихәттәрен ишетеп, «зәргәрҙең» үтә торған фани нәмәләр һәм тәнгә хас теләктәр булыуын аңлай, улар йөрәкте ҡалдырып киткәс, нәфес паклана һәм рухтың лайыҡлы һөйгәненә әүерелә. Хикмәт эйәләренең ағыуы ла, хатта, күңел танһығын ҡандырыуын, ләззәт биреүен төшөнә. Йәғни, эсемлек - тере һыу - йөрәккә һәм нәфескә боçҡан мәкерле йыландарҙы һәм ағыулы саяндарҙы юҡ итә, һәм ҡол Хәҡиҡәт һарайында үҙ урынын таба.

Йәриә һәм зәргәрҙең мөхәббәте, бер-береһенә эçенеүҙәре - кешеләргә хас булған ғәҙәти һөйөү символы. Әçәрҙән күреүебеҙсә, бер көн килеп ул юҡҡа сыға. Мәүләнә Руми әйтә:

*«Фаниҙарҙың ғишҡы баҡый түгел. Мәрхүмдәр беҙгә кире ҡайтмаçтар... Ҡәлбе тереләрҙең мөхәббәте мәңгелек, яңы асылып килгән сәскә таждарынан да сафыраҡ, нескәрәк. Шуларҙы белеп ҡуй, һәм мөхәббәтән иçереп башыңды юғалтма! Пәйғәмбәрҙәр һәм тәҡүәләр бәхетен тапҡан ысын мөхәббәтте һайла! Уларҙың мөхәббәте һине хаҡ Һөйгәненә алып киләсәк. Әгәр ниндәйҙер фани һөйөүең Илаһи мөхәббәткә үрләү юлында тупһа түгел икән, уның кәрәге юҡ. Әгәр йөрәгең Ләйләгә мөхәббәттә тотҡарланһа, ул Раббыһына яҡыная һәм хозурлыҡҡа ирешә алмаясаҡ».*

«Рухи алыш-бирештә насибыңды алыу өсөн, мөршид-камил менән йөҙгә-йөҙ яңғыҙ күрешеү шарт. Юғиһә мөршид-камил һүҙҙәре һәм ғәмәлдәре йоғонтоһо эргә - тирәләгеләрҙең уртаса кимәленә төбәлергә мәжбүр була. Таби п та бит һәр сирлегә айырым диагноз ҡуя һәм һәр береһенә махсус рецепт яҙып бирә. Ҡул менән бүленгән алма йәки айваның уйымдары һәм сығынҡы урындары тап килеп торған кеүек, талап ителгәндәр һәм ҡабул ителгәндәр араһында ярашлылыҡ булырғ а тейеш. Шуға күрә мөршид-камил һәр мөритенә һабаҡты айырым бирә. Тасауыфта ул «хәлвет» тип атала. Әçәрҙә лә мөршид-камил, сирлегә тейешле ярҙам күрһәтеү өсөн, уның менән яңғыҙ ҡала».

Икенсе яҡтан, хәҡиҡәт юлынан барырға теләгән мөрит мөршиттән ихлас күңелдән тәрбиә һәм пакланыу алыуҙы теләүе лазым. Мөршид, үҙ сиратында, был мөхәббәткә һәм хәҡиҡәткә ынтылышта остазлыҡтан башҡа нәмәне маҡсат итеп ҡуймайынса, өҫтөнә йөкмәтелгән бурыстың бөтә яуаплылығын аңларға тейеш. Мөрит һәм уға юл күрһәткән остазы араһында кәрәкмәгән артыҡ хистәр һәм уйҙар булырға тейеш түгел. Мөрит мөршидтә иреп юғалырға һәм үҙ шәхсиәтенә ҡағылған бөтә нәмәнән ҡотолорға тейеш. Шулай булмағанда, шик-шөбһә тыуҙырған, тынысһыҙлыҡ килтергән мөрит ҡәлбендәге йәшерен сәнскеләрҙе йолҡоп алып булмаясаҡ. Хатта ки ябай врачтар ҙа ауырыуҙан үҙҙәренә тулыһынса ышаныуҙы талап итә, шунан һуң ғына дауалау эшенә йәки операцияға тотона.

Ергә хас теләктәрҙән тулыһынса ҡотолғас ҡына, сәхәбәләр Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тулыһынса буйһонған һәм уның һәр бер һорауына ихлас рәүештә шулай тип әйтер булған:

***«Эй Рәсүлуллаһ! Минең ғүмерем, милкем, булған һәр нәмәм һинең өсөн фиҙа булһын!»***

Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сикһеҙ мөхәббәттән яралған бындай күндәмлек һәм фиҙакәрлектең гүзәл миҫалы – Әбү Бәкер (раҙыйаллаһу ғәнһү). Әбү Бәкерҙең Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мөхәббәте шул ҡәҙәр көслө була, хатта уның үҙе янында ла ул уны юҡһына.

Йән тәнгә ни ҡәҙәр генә яҡын тойолмаһын, улар үҙенсәлектәре буйынса айырыла. Йән мәңгелек һәм үҙгәрмәй. Ә тәндең хәле, яратылып кире ергә әйләнгәнгә ҡәҙәр, бик күп тапҡыр үҙгәрә. Сәбәбе ябай: йән юғары кимәлдәрҙән килә, ә тән - фани донъя емеше.

Юныс бик күркәм әйткән:

***«Үлһә, тән үлә, ә йән үлемһеҙ…»***





Әҙәм ергә сикһеҙ хозурлыҡҡа һәм мәңгелек сәғәҙәткә лайыҡ булыр өсөн килә. Шуға күрә күңел күҙе күргәндәрҙең фани донъяға иҫе китмәй, улар мәңгелеккә әҙерләнә, сөнки тәнгә ҡағылышлы бөтә нәмә ахырҙа ергә ҡорбан ителәсәк. Әгәр әҙәм, Аллаһ бүләк итеп биргән гүзәл сифаттарҙы һәм юғары яратылмыш маҡсатын иғтибарға алмайынса, рухын нәфесенә ҡорбан итһә, өлөшө зыян һәм күңел төшөнкөлөгө генә буласаҡ. Рухын нығытып, нәфесен еңә икән, камил инсан рәүешендә хәҡиҡи ватанына ҡайтасаҡ. Был юлда хатта ки үлем дә уға бәрәкәт һәм Аллаһҡа яҡынайыу сараһы булып тойоласаҡ. Шуға ла Аллаһ дуҫтарының береһе әйткән:

*«Һөйгәнең донъяһында раузалар баҡсаһы булғанда, тәнең ғазаптары ҡурҡыныс түгел!»*

Әгәр бәндә рухы нәфесе артынан эйәреп йөрөмәһә, ә уны буйһонорға мәжбүр итһә, йөрәге шымартылған тап-таҙа көҙгө ише буласаҡ һәм үҙенең асыл маҡсатына ирешәсәк. Ул саҡта рухиәтең көҙгөһөндә бихисап Илаһи серҙәр сағыласаҡ. Тап шундай йөрәктәр Аллаһтың Гүзәл Исемдәре кәүҙәләнеше урынына әүерелә. Ысын хозур һәм хәҡиҡәт сығанағы булған хәҡиҡи илһам шундай йөрәктәргә инә. Һөҙөмтәлә аңдар, йыһандағы Илаһи ҡөҙрәт ағымдарын күҙәтеп, Йәнәбе Хаҡ ҡашында сәждәгә китеп, көсһөҙлөк һәм зәғифлек диңгеҙендә үҙҙәренең бер кем дә түгел икәнлеген аңлап, бәхет таба.

Улар Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һүҙҙәренә лайыҡ буласаҡ:

لَا أُحْصِي ثَنَاءً عَلَيْكَ أَنْتَ كَمَا أَثْنَيْتَ عَلَى نَفْسِكَ

**«Эй Аллаһ! Мин Һине Һин лайыҡ булғанса танып беләһәм маҡтай алмайым. Һин Үҙеңде нисек тасуирлаһаң, Һин шундай!..»** (Ихья-у Улюмиддин, II, 719).

Хәҙер инде уға, нәфесе вәсүәсәһенән ҡотолған инсанға, күк ҡапҡалары асыла.

وَلَا تُلْقُوا بِأَيْدِيكُمْ إِلَى التَّهْلُكَةِ

**«Үҙ ҡулдарығыҙ менән үҙегеҙҙе ҡурҡыныс язаға ташламағыҙ!..»** (әл-Баҡара, 195).

Был аятты образлы тәфсир ҡылһаҡ, кеше тәнендә батша булған рух, һәләк булмаҫ өсөн, йәриәне, йәғни нәфесте, әсирлеккә алырға тейеш.

Шуға күрә нисек кенә тимә, тәжрибәле табипҡа, йәғни рухи остазға ихтыяж тыуа, сөнки тәне сәбәпле, йөрәккә бик күп ҡурҡыныс сирҙәр янай.

Нәфес ағасҡа оҡшаш. Өлгөрмәгән емештәр ағасҡа ныҡ йәбешеп торған кеүек, өлгөрөп етмәгән рухтар ҙа нәфескә йәбешә. Өлгөргән емештәр ағастан өҙөлөп төшә, өлгөргән һәм камил рухтар нәфес йоғонтоһонан ҡотола һәм рухи донъяларҙың хәҡиҡи һәм ихлас юламсыларына әйләнә. Улар йомарт рәүештә милкен ҡорбан итә, бүләк итә. Ундайҙар *«үлгәнгә ҡәҙәр үлегеҙ»* серен аңлауға лайыҡ.

Нескә фекерләү һәләтенә эйә рухтар был донъяның фанилығын һәм унда булыу ваҡытының сиклелеген яҡшы белә, шуға үҙ ватандарына ҡайтырға ынтыла. Әгәр юғары һәм изге кимәлдәрҙән төшөп тәнгә ингән рух, үҙ асылын һаҡлаһа һәм сағымдарға алданмаһа, ул үҙенең юғары кимәленә кире күтәреләсәк.

Бәндә балсыҡтан ғына тормауын аңларға тейеш. Ул - Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә һулыш бөркkән яҡтылыҡ рухы. Ул – был донъяның асылы.





Шул уҡ ваҡытта инсандың бер нәмәне иҫендә тотоуы лазым: уның тәне эшкәртеүгә мохтаж тире кеүек. Нәфес – идара итеүгә мохтаж толпар. Ә йөрәк, рауза баҡсаһы һымаҡ, тәрбиәгә мохтаж.

Рухтар, йәндәр донъяһында саҡта, Аллаһтың мөхәббәте, хозуры менән ләззәтләнгән. Артабан Йәнәбе Хаҡ ихтыяры һәм хикмәте менән улар юғары кимәлдән был донъяға төшөрөлгән. Ватанынан алыҫлашҡас, ҡайһы берәүҙәр элекке хис-тойғоларҙы онотҡан. Улар был донъялағы һәр нәмәгә нәфес күҙе менән ҡарай һәм, алданып, хәҡиҡәтте күреүҙән туҡтай. Шул кимәлгә төшмәҫ өсөн, Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) киҫәтә:

*«Был донъяла килмешәк, хатта ки юламсы кеүек бул!»* (Бохари, Рикак, 3; Тирмиҙи, 2333).

Хәҙисте тапшырған Ибн Ғүмәр (разыйаллаһу ғәнһү) былай тигән:

**«Кис етһә, иртәнде көтмә! Йәғни, мәңгелек юлында саҡта, инде кис етте, ял иткәс, иртән юлымды дауам итермен, тимә. Һин оҙон юл юламсыһы. Һинең буш ваҡытың юҡ. Аслан туғарылма!**

**Таң атһа, кисте көтмә! Йәғни, ваҡытым күп әле, мин әле көслө, йәш, барып етермен әле, тип уйлама. Теләһә ниндәй мәлдә килеп тотасаҡ үлем хаҡында уйла һәм шуны аңлап эш ит!**

**Һау саҡта - ауырыуҙан һаҡлан, иҫән саҡта – үлемгә әҙер бул!»** (Риядус-Салихин, III, 437-438).

Ғарифтар солтаны Ғәзиз Мәхмүт Хоҙаи рухтарҙы ғафиллыҡтан уятырға теләп әйткән:

Әжәл баҡсаһында атҡан гөл икән,<br>Мәңгелек ояһында былбыл икән.

Килеп индең был йыһанға -<br>Китерһең бер мәл иҫке ояңа.

Был ғаләм хыял-хәбәргә оҡшаш,
Инсан ғүмере һыуға оҡшаш -

Уяу бул, ышанма буш хыялға,
Аң бул, таянма аҡҡан һыуға...

(Әжәл – әруахтар ғаләме, был ғаләмдең яралыуынан алда әруахтар йәшәгән ғаләм, әлмисаҡ ваҡыты)

Хаҡтыр, тәнен генә ҡайғыртыусы ғүмерен заяға уҙғара. Ә рухын ҡайғыртҡан зирәктәр Раббыһын танып белеүгә юл яра.

Тән өсөн артыҡ ризыҡ зыян ғына. Рухи аҙыҡ иһә, ни ҡәҙәр генә күп булмаһын, бары тик файҙаға.

Тән - ҡәлб һәм рух төйәге, шуға күрә тәрбиә талап итә. Әммә уға артыҡ иғтибар бүлеүҙең хәжәте юҡ, сөнки иң мөһиме – рух.

Имам Ғазали рух һәм тән араһындағы мөнәсәбәтте шулай тасуирлаған:

«Рух һыбайлыға оҡшаш, ә тән – арғымаҡ. Һыбайлы йылғыр булырға тейеш, арғымаҡ – етеҙ һәм имен. Оҫта һыбайлы арғымаҡты кәрәк яҡҡа бора ала. Һыбайлының оҫталығы самалы икән, ваҡыты еткәс, ҡарамаҡҡа тыныс күренгән ат та уны үҙе менән бейек ярҙан осора».

**Йәә Аллаһ! Тәнебеҙ ситлегендәге нәфес ихтыярына буйһоноуҙан әрсәлә беҙҙе. Рухыбыҙ күркәмлеген һәм нескәлеген һаҡлап, беҙҙе Үҙеңә йүнәлт!**

**Әмин!..**







## ИМАН ҺӘМ ИМТИХАН

Тасаууыфтың төп маҡсаты – өлгөрөп етмәгән ҡолдо ихласлыҡ менән биҙәп, уны камил инсан дәрәжәһенә күтәреү. Илаһи серҙәр тулы был донъяға килгән әҙәм, мәңгелек донъяға әҙерләнһен өсөн, һынауҙарға дусар була. Мәңгелек донъя бүләктәренә лайыҡ булыр өсөн, имтихандарҙы биреп, сәләмәт ҡәлбкә эйә булырға тейеш ул.

Бына ни өсөн инсандар Ислам һәм камиллыҡ юлында меңдәрсә бәлә-ҡаза, яфа, юғалтыуҙар һәм михнәттәр менән һынау үтә. Шул рәүешле Аллаһ тәҡүәләрҙе мөшриктәрҙән айыра. Иман килтереү генә әҙ, изге ғәмәлдәр ҡылырға һәм һынауҙарҙы үтергә кәрәк. Аллаһу Тәғәлә Ҡөрьәндә иман һәм һынауҙарҙың айырылғыһыҙлығы хаҡында әйтә:

الم . أَحَسِبَ النَّاسُ أَنْ يُتْرَكُوا أَنْ يَقُولُوا آمَنَّا وَهُمْ لَا يُفْتَنُونَ . وَلَقَدْ فَتَنَّا الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَلَيَعْلَمَنَّ اللَّهُ الَّذِينَ صَدَقُوا وَلَيَعْلَمَنَّ الْكَاذِبِينَ

**«Әлиф. Ләм. Мим. Иман килтерҙек** (бер Аллаһҡа инандыҡ), **тип әйткәндән һуң, ауырлыҡтар аша һыналмабыҙ, беҙҙе иғтибарһыҙ ҡалдырырҙар, тип уйлайҙармы әллә кешеләр?»**

**«Хаҡтыр, Беҙ уларҙан элек йәшәп киткәндәрҙе лә һынауҙар аша уҙҙырҙыҡ. Әлбиттә, Аллаһ кем дингә тоғро, кем монафиҡ икәнен белеп тора»** (Ғәнкәбут (Үрмәксе), 1-3).

Тимәк, иман – ул мәрхәмәт, ә һынауҙар – уның өсөн түләү. Иманды һаҡлау өсөн, кешенән түҙемлек һәм күндәмлек талап ителә. Йәғни, Аллаһу Тәғәлә, иман ҡиммәтен аңлаһындар өсөн,





бүләк итеп бирелгән юғары үрҙәр байына имтихан биреүҙе талап итә. Изге аят был хәҡиҡәтте раҫлай:

إِنَّ اللَّهَ اشْتَرَى مِنَ الْمُؤْمِنِينَ أَنْفُسَهُمْ وَأَمْوَالَهُم بِأَنَّ لَهُمُ الْجَنَّةَ

**«Аллаһ мөьминдәрҙең малдарын, йәндәрен** (үҙҙәренә биреләсәк) **йәннәт биреп һатып алды…»** (Тәүбә, 111).

Шуға күрә Аллаһтың ризалығына ирешеү өсөн, шатланып, Аллаһ юлында ғүмереңде, милкеңде һәм бөтә булғаныңды ҡорбан итеү һәм шул рәүешле камил иман эйәһе булыу лазым. Һис шикһеҙ, был донъялағы ҡыйынлыҡтар һәм яфаларҙың әжере киләһе донъяла биреләсәк. Ауырлыҡтар, ғазап-яфалар аша артылыштарҙы Ғәзиз Мәхмүт Хоҙаи шулай тасуирлай:

Йәнеңде үҙеңдән айырмаһаң,
Йәнең һөйгәнеңә бирелмәҫ!
Нәфес бығауҙарын өҙмәһәң -
Иман күңелеңә кермәҫ!

Яфа-зар сикмәһәң -
Дарман һиңә бирелмәҫ!

Һыу һымаҡ йәйелмәһәң,
Ер буйлап шыуышмаһаң,
Таштар араһында һуҙылып ятмаһаң -
Диңгеҙҙәргә ирешмәҫһең...

Үҙенең мәңгелек ғазаптары менән тамуҡ - башкөллө донъя вәсүәсәләренә батҡандарҙың, Ҡөрьәнгә һәм иманлыларға хаслыҡ ҡылғандарҙың өлөшө. Ундай ҡурҡыныс язалар иманһыҙлыҡтары һәм мөьминдәрҙе эҙәрлекләүҙәре өсөн бирелә уларға.

Беҙҙең ауыр заманда ихлас ғибәҙәттәрһеҙ, изге ғәмәлдәрһеҙ (ғәмәл-салих) һәм Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) рухиәтенән башҡа йәшәү мөмкин түгел.





Нимә һуң ул изге ғәмәлдәр (ғәмәл-салих)? Аллаһ һәм Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) риза булырҙай иманды, ғибәҙәттәрҙе һәм юғары әхлаҡты йәшәү рәүешен итеп алыу ул. Тасауыфта изге ғәмәлдәр ике ҡағиҙәгә нигеҙләнә: тәғзим ли-әмриллаһ (Аллаһ әмерҙәрен тейешенсә үтәү) һәм шәфҡәт ли-халҡиллаһ (Аллаһ яратылмыштарына мәрхәмәт). Динебеҙ һәм иманыбыҙ ауырлыҡтар кисергән был заманда ошо ҡағиҙәләргә таяныу лазым, шулар бәрәкәтендә Аллаһтың ярҙамы һәм мәрхәмәте килә. Ҡөрьәндә әйтелә:

**«Әгәр һеҙ сыҙам булһағыҙ, гонаһтарҙан һаҡланһағыҙ, уларҙың хәйләләре һеҙгә һис зыян килтерә алмаҫ»** (Али Ғимран, 120).

Әгәр Ислам тарихына мөрәжәғәт итһәк, шуны асыҡ күрәбеҙ: Аллаһ ярҙамы арҡаһында, мөьминдәр бик аҙ көс менән дә ҙур уңыштарға ирешкән. Бәҙр, Мутға, Тариҡ бин Зиядтың Испанияға походы, Малазгирт янындағы еңеү – шул хәҡиҡәттең миҫалы. Бынан тыш бөтә донъяға Исламды тараҡан Ғосманлылар дәүләтенә лә дүрт йөҙ һыбайлы нигеҙ һалған.

Тимәк, мосолмандарға еңеү ихласлыҡтарына ҡарап бирелә. Ихласлыҡ менән берләшкән көс еңелмәҫ көс-ҡеүәткә әүерелә, ихласлығын юғалтҡандар көсөн дә юғалта. Был турала Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә әйтә:

إِنْ يَنصُرْكُمُ اللّٰهُ فَلَا غَالِبَ لَكُمْ وَإِنْ يَخْذُلْكُمْ فَمَنْ ذَا الَّذِي
يَنصُرُكُمْ مِنْ بَعْدِهِ وَعَلَى اللّٰهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ

**«Аллаһ һеҙгә ярҙам итеп торғанда, һеҙҙе һис кем еңә алмаҫ. Әгәр Ул һеҙҙе ташлаһа, Унан башҡа һеҙгә кем ярҙам итер? Мөьминдәр бары тик Аллаһҡа ғына таянырға тейеш»** (Али Ғимран, 160).

Һәр саҡ, ниндәй генә хәлдә булһа ла, ниндәй генә ҡыйынлыҡтар кисерһә лә, мөьминдең маҡсаты – Аллаһ һәм Уның Илсеһе (саллəллаһу ғәләйһи үә сәлләм) юлынан барыу. Һәр мөьмин иман бәрәкәте өсөн Аллаһу Тәғәләргә бурысын түләргә тейеш. Аятта ул түләү индергәндәр «**Аллаһҡа үтес биреүселәр**», тип телгә алына һәм яуап итеп Аллаһ уларға күпкә арттырып түләргә вәғәҙә бирә:

مَن ذَا الَّذِي يُقْرِضُ اللَّهَ قَرْضاً حَسَناً فَيُضَاعِفَهُ لَهُ أَضْعَافًا كَثِيرَةً

**«Берәү Аллаһы Тәғәлә ризалығы өсөн күркәм саҙаҡа бирһә, Аллаһы Тәғәлә уның саҙаҡаһының сауабын күп арттырыу менән арттырыр»** (Бәҡара, 245).

Алмашҡа бер нәмә лә бирмәйенсә, нимәлер һорау мөмкин түгел. Ҡөрьәндә әйтелә:

**«(Ий, мөьминдәр) әллә һеҙ үҙегеҙҙән элек йәшәгән кешеләр күргән ҡыйынлыҡтарҙы күрмәйенсә генә, язалар татымайынса ғына йәннәткә керергә хыялланаһығыҙмы? Улар хәйерселектә йәшәне, күп төрлө ҡыйынлыҡтар күрҙе, аптырашта, сараһыҙ ҡалды. Хатта пәйғәмбәрҙәр мөьминдәр менән берлектә әйттеләр: «Аллаһтың ярҙамы ҡасан килер?» Асылда Аллаһтың ярҙамы яҡындыр»** (Бәҡара, 214).

Пәйғәмбәребеҙ (саллəллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«Мөьмин, ир булһын, ҡатын булһын, Аллаһ хозурына пак һәм гонаһһыҙ барып баҫыу өсөн, үҙе, балалары һәм милке аша һынауҙарға дусар була…»* (Тирмиҙи, Зуһд, 57).

Тимәк, мөьминдәрҙе гонаһкәрҙәрҙән айырыу өсөн генә түгел, ҡолдарын сафландырыу өсөн дә ебәрелә һынауҙар. Бәс, шулай булғас, залимдарҙың кешеләрҙе йәберләүе бәлә кеүек күренһә лә, асылда иманын һаҡлағандар өсөн мәрхәмәт булып әүерелә. Түбәндәге кәлимәләр был хикмәтте раҫлай:





*«Күпме ҡыйынлыҡҡа түҙһәң, шул саҡлы рәхәтлек алырһың!»*

Һәр нәмәнең үҙ хаҡы бар. Күндәм булмай тороп, нимәлер алыу мөмкин түгел.

Фирғәүен сихырсылары Муса (ғәләйһис-сәләм) алдына сәждәгә йығылалар һәм әйтәләр:

– **Ғаләмдәрҙең һәм Муса менән Һарундың Раббыһы булған Аллаһҡа инандыҡ!**

Асыуынан аҡылын юйған Фирғәүен хакимлығы сикһеҙ булыуын күрһәтергә теләп ҡысҡырып ебәрә:

– Минең рөхсәтемдән башҡа һеҙ нисек итеп (Аллаһҡа) иман килтерҙегеҙ?! Ант итеп әйтәм, аяҡ-ҡулдарығыҙҙы арҡыс-торҡос сапҡылап ташлаясаҡмын, унан һуң бөтәгеҙҙе лә аҫып ҡуясаҡмын!..

Сихырсылар тәрән иман тойғоһо менән әйтә:

– Аҫһаң – аҫырһың, Аллаһыға ҡайтабыҙ, һинең асыуыңдан ҡурҡмайбыҙ!

Аҙаҡ улар Аллаһҡа ялбара:

رَبَّنَا أَفْرِغْ عَلَيْنَا صَبْرًا وَتَوَفَّنَا مُسْلِمِينَ

**«…Йә Раббыбыҙ! Беҙгә сабырлыҡ бир, мосолман булараҡ йәнебеҙҙе ал!»** (Әғрәф (Кәртәләр), 126).

Сихырсылар Фирғәүенгә ялынмай һәм уның янауҙарынан ҡурҡмай. Имандары өсөн улар киҫелгән аяҡ-ҡулдары менән түләй, шәһит китеп, Раббыбыҙға яҡынайыуға лайыҡлы була.

Залимдар, иманды енәйәткә хисаплап, иман килтергәндәрҙе урҙа яндыра (Үхдүд кешеләре). Был тәҡүә мөьминдәр үлемде һис бер ҡурҡыуһыҙ ҡаршы ала, имандарын һатмай, тәҡүәле һайлам ҡолдары дәрәжәһенә күтәргән Аллаһҡа фиҙакәрлектәре

менән түләй. Иманы һәм тура юлға баҫырға нәсихәт биреүе өсөн, Хәбиб Нәжжәр таштар менән бәреп үлтерелә. Һуңғы һулышында уға бүләк итеп биреләсәк Илаһи ниғмәттәр күрһәтелә, һәм ул аҙашыуҙа булған халҡын йәлләп әйтә:

**«…Аһ, ни ҡыҙғаныс, Раббымдың нисек итеп** (шәһит киткәнемдән һуң) **мине** (йәннәткә) **лайыҡ иткәнен халҡым күрһә ине!..»** (Йәсин, 26).

Таштар менән бәргеләнеп һәләк булғандан һуң, уға мәңгелек бәхет бүләк ителә. Христиан дине таралған тәүге йылдарҙа ла римлылар, гректар һәм боттарға табыныусылар менән берләшеп, бер Аллаһҡа иман килтергәндәрҙе ҡырағай хайуандарҙан талатыр өсөн, ареналарға ташлай. Ҡаты йәберләүҙәргә ҡарамаҫтан, улар Аллаһтың юғары бүләген һайлай – имандары өсөн ғүмерҙәре менән түләп, ҡырағай арыҫландарҙан йолҡҡосланып, мәңгелек сәғәҙәткә лайыҡлы була.

Тәүге мосолмандар, Мәҙинәгә күсер алдынан Мәккәлә йәшәгәндә, ун өс йыл буйы имандары өсөн түләй. Аслыҡ, йәберләүҙәр, Эфиопияға күсенеү һәм башҡа ғазаптар иман хаҡы була. Һәм ахыр килеп, Исламдың йөрәге булған фатихалы Мәҙинәлә улар лайыҡлы ғүмер итә башлай. Таифта Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) өлөшөнә төшкән ғазап-яфалар Уны бер пәйғәмбәр ҙә лайыҡ булмаған Миғражға[14] олғаштыра.

Икенсе яҡтан, Аллаһу Тәғәлә - Бөйөклөк һәм Ҡөҙрәт Эйәһе - мөьминдәр ғүмерен ҡыйыусыларҙы язаһыҙ ҡалдырмай. Кешелек тарихынан иманға һәм әхлаҡҡа ҡаршы сыҡҡандарға ниндәй яза биреләүен беләбеҙ. Һауалы Нух, Ғәд һәм Сәмүд ҡәүемдәре; пәйғәмбәрҙәр менән алышҡан һәм үҙен "тәңре" тип иғлан иткән, аҙаҡ диңгеҙ тулҡындары аҫтында һәләк булған Фирғәүен, серәкәйҙән еңелгән Нәмруд, әхлаҡһыҙлыҡта хайуандарҙан

14. Мирадж – см. сноску 10.





да түбән тәгәрәгән Лут ҡәүеме һәм башҡа бик күптәр үҙ бысраҡтарына үҙҙәре батып һәләк булған.

Күктәр уларҙы йәлләп иламаған һәм аһ-зар, күҙ йәштәре менән оҙатыусылар ла булмаған. Улар тарих сүплегенә үҙҙәре йәберләгәндәрҙең ҡарғышын, зарын йөкмәп бырғытылған. Ҡасандыр гүзәл булған, хәҙер инде харабалары ғына ҡалған һарайҙары араһында өкөләр ухылдай ҙа, сүл бүреләре олой.

Иманһыҙҙар, боласылар, залимдар һәм йәбер-золом күргәндәр тарихы Илаһи яза миҫалдарына бай. Аллаһ юлындағы пәйғәмбәрҙәргә һәм уларҙың вариҫтарына аяҡ салыусыларға ҡаты яза – һис үҙгәрмәй торған ҡотолғоһоҙ ҡанун. Иң ҡурҡыныс һәләкәттәр: һыу ташҡындары, ҡойондар, ер тетрәүҙәр, аслыҡ, күктән яуған ут, һуғыштар һәм йоғошло ауырыуҙарҙың киң таралыуы – Илаһи асыу сағылышы.

Һәләкәт алып килгән бындай тәбиғәт күренештәре юҡтан ғына пәйҙә булмай. Уларҙың үҙ хикмәте һәм сәбәптәре бар. Һәләкәттәр кешеләрҙең гонаһтары сәбәпле ебәрелә, ғәҙелһеҙлек ҡылғандар тар-мар ителә.

Хаҡтыр, Аллаһу Тәғәлә берәүҙе лә йәберләмәй. Һәләкәттәр - бәндәләрҙең үҙҙәренең ҡаҙанғаны. Аллаһ был турала асыҡ итеп әйтә:

وَمَا أَصَابَكُمْ مِنْ مُصِيبَةٍ فَبِمَا كَسَبَتْ أَيْدِيكُمْ

**«Башығыҙға төшкән һәр бәлә үҙегеҙ ҡаҙанған урынына…»** (Шура (Кәңәш), 30).

Илаһи тәртип-ҡанундарға ҡаршы сыҡҡандар Илаһи яза менән мотлаҡан осраша. Бөтә физик күренештәр артында бик күп серҙәр йәшеренгән. Пәйғәмбәрҙәргә һәм салих заттарға ғына ул серҙәр асылған. Бына Ҡөрьәндән бер нисә миҫал:

**«Беҙ** (муллыҡ эсендә) **йәшәүҙәре менән маҡтаныусы ни тиклем ҡәүемде һәләк иттек. Ана, уларҙан һуң ҡалған ул буш урындарға бик аҙҙары килеп урынлашты. Уларҙың малдарына беҙ вариҫ булып ҡалдыҡ»** (Ҡасас (Ҡиссалар), 58).

**«…Күр, залимдарҙың яҙмышы нисек булып бөттө!»** (Ҡасас (Ҡиссалар), 40).

**«Быларҙан алда тағы ла ҡеүәтлерәк тормошло күпме кәфер тоҡомдарын Беҙ юҡ иттек. (Әжәлдән ҡасып ҡотолор урын эҙләп, улар бер урындан икенсеһенә күсеп йөрөгән булһалар ҙа, язабыҙҙан) ҡасып ҡотолоу мөмкин эшме?**

**Бына был хикмәттәрҙә күңеле һиҙгер булған,** (Аллаһ һүҙенә) **иғтибар менән ҡолаҡ һалған кешеләр өсөн һабаҡ алырлыҡ ғибрәттәр бар»** (Ҡаф, 36-37).

**«Һуңынан улар урынына башҡа ҡәүемдәрҙе бар иттек»** (Мөьминүн (Мөьминдәр), 42).

**«Беҙ кәферлек ҡылған** (ғәҙелһеҙ булған) **күпме мәмләкәтте тар-мар иттек, ахырҙа улар урынына башҡаларҙы яралттыҡ!»** (Әнбийә (Пәйғәмбәрҙәр), 11).

**«…Уның язаһы шундай хәтәр, интектергес һәм әрнетеүлелер!»** (Һуд, 102).

**«Хаҡтыр, Беҙ яҡын-тирәгеҙҙәге мәмләкәттәрҙе һәләк иттек. Бәлки, улар иманға ҡайтырҙар тип, аяттарҙыбыҙҙы ҡат-ҡат аңлаттыҡ!»** (Әхҡаф (Ҡом тауы), 27).

**«Хаҡтыр, Беҙ һеҙҙең кеүек кәферҙәрҙе һәләк иттек. Шул хаҡта уйлап ҡарағанығыҙ, ғибрәт алғанығыҙ бармы?»** (Ҡәмәр (Ай), 51).

Хаҡ Тәғәләбеҙ – Ҡөҙрәтлеләрҙең Ҡөҙрәтлеһе. Ул Ибраһим пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) иманы менән Нәмрудтың ялҡынын рауза баҡсаһына әйләндерә, Муса (ғәләйһис-сәләм) таяғы




менән Фирғәүен батшалығын емерә, кескәй генә ҡоштар тубы ярҙамында Ҡәғбәгә ясҡынған Әбрәхә ғәскәрен юҡ итә һәм Мәккә тирәһен һуғыш филдәре зыяратына әйләндерә; күҙгә күренмәгән фәрештәләр, ел, ҡурҡыу һ.б менән ҡеүәтләп, Пәйғәмбәребеҙҙе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бөйөк еңеүҙәргә алып килә. Шуға күрә иманға һәм Исламға ҡаршы баш күтәргән һәр кем Илаһи язаға дусар. Ҡөрьәндә Аллаһу Тәғәлә әйтә:

وَلِلّٰهِ خَزَائِنُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَلَكِنَّ الْمُنَافِقِينَ لَا يَفْقَهُونَ

**«...Күктәрҙең һәм Ерҙең хазиналары – Аллаһтыҡы. Ләкин монафиҡтар быны белмәй»** (Монафиҡтар (Ике йөҙлөләр), 7).

Мөьминдәр, күп һанлы һынау ауырлыҡтарын еңеп, Аллаһҡа биргән антына тоғро ҡалырға, Раббыһы менән рухи бәйләнеште өҙмәҫкә һәм юғары әхлаҡ эйәһе булырға тейеш. Донъя файҙаһын көҫәп, иман ынйыларын алъюҫыҡҡа сарыф итеү – иманыңды хәүеф аҫтына ҡуйыу ул. Был турала Хаҡ Тәғәләбеҙ ҡаты киҫәтә:

**«Иманға килеп тә, һуңынан (Аллаһты) инҡар итеп, унан һуң тағы иман килтереп, йәнә кәферлеккә күскәндәрҙе Аллаһ ярлыҡамаҫ та, уларҙы тура юлға ҡайтармаҫ».**

**«Монафиҡтарҙан «һөйөнсө ал»: уларға әсе яза ғазаптары әҙерләнгән!»**

**«Мосолмандарҙы ташлап, кәферҙәрҙе дуҫ иткәндәр, улар янында бөйөклөк ҡаҙанырбыҙ, тип өмөтләнәләрме? Белеп торһондар: бөтә бөйөклөктәр Аллаһ хозурында ғына»** (Нисә (Ҡатындар), 137-139).

Әҙәм балаһы йәшәйеш һәм үлем ҡанундарына буйһона. Ғүмерҙе лә, үлемде лә беҙгә биргән Аллаһ Үҙе биргәнде Үҙе һаҡлай – быны белмәү иҫәрлек һәм наҙанлыҡ.

Күҙҙәр, ҡолаҡтар, ҡулдар, аяҡтар, һүҙҙәр, аң һәм намыҫ – беҙ Илаһи хәҡиҡәтте күрһен, танып белһен өсөн Хаҡ Тәғәләбеҙ

тарафынан бирелгән бүләк. **Күҙҙәр** Илаһи сағылыштарҙы күрер өсөн, **ҡолаҡтар** – Илаһи саҡырыуҙы ишетер өсөн, **ҡулдар** – изге ғәмәлдәр өсөн, **аяҡтар** – гүзәллеккә һәм фиҙакәр хеҙмәткә атлау өсөн, **һүҙ** – тойғоларыңды белдереү һәм, Ҡөрьән уҡып, ҡәлбеңде зикруллаһтағы хозурлыҡҡа йүнәлтеү өсөн, **аң** – тирә-йүндәге ваҡиғаларҙы таныр өсөн, **намыҫ –** рухи ҡиммәттәрҙе һаҡлау өсөн.

Был һәләттәрҙе гонаһ ҡылыу һәм фәхешлек юлында файҙаланыу – үҙ асылыңа ҡарата хыянат һәм Хаҡ Тәғәләбеҙгә ҡаршы баш күтәреү. Һәләттәреңде үҙ тәғәйенләнешенә ярашлы файҙаланыу иһә әҙәм асылына тап килә һәм уға рухи ниғмәт булып хеҙмәт итә.

Шуныһы ла хаҡ: Аллаһу Тәғәлә үҙ ҡанаты аҫтына алған мосолмандарға һәм Ҡөрьәнгә ҡаршы яҫҡыныусылар иртәме-һуңмы Илаһи язаға дусар була. Ә Ислам дошмандары тик ятмай, үҙ эшен эшләй - ваҡыт-ваҡыт ағыулы телдәре менән мосолмандарға һөжүм яһай.

Йәнә бер нәмәне белеү лазым: Аллаһ бар ҡылғанды, бәндә асылына һалғанды үҙгәртеү мөмкин түгел. Көс ҡулланып, иманһыҙлыҡ нисек кенә таралырға тырышмаһын, иман ниғмәте тамырҙарын ҡорота алмаясаҡ. Ҡолдоң Раббыһына яҡынайырға теләү ихтыяжына ҡаршы барыу мөмкин түгел. Әҙәмдең асылына һалынған был ынтылышына кәртә ҡуйып булмай, иманға һәм Раббыһына яҡынайыу ихтыяжы - Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә ҡануны (сөннәтуллаһ).

رَبَّنَا أَفْرِغْ عَلَيْنَا صَبْرًا وَثَبِّتْ أَقْدَامَنَا
وَانْصُرْنَا عَلَى الْقَوْمِ الْكَافِرِينَ





**«Йә Раббыбыҙ! Беҙгә түҙемлек бир. Аяҡтарыбыҙҙы нығыт. Был кәферҙәр өйөрөнә ҡаршы алышта беҙгә ярҙам ит»** (Баҡара, 250).

رَبَّنَا وَآتِنَا مَا وَعَدْتَنَا عَلَى رُسُلِكَ وَلَا تُخْزِنَا يَوْمَ الْقِيَامَةِ

**«Йә Раббыбыҙ! Беҙгә пәйғәмбәрең аша вәғәҙә иткән йәннәтте бир, Ҡиәмәт көнөндә беҙҙе хурлыҡҡа ҡалдырма, шик юҡ, Һин һүҙеңдә торорһоң!..»** (Али Ғимран, 194).

**Әмин!..**







*Аллаһҡа ҡарата ихласлыҡ*

## ИХЛАСЛЫҠ

Имам Күшәйри һөйләй:

«Хөрәсәндең солтаны һәм бөйөк һуғышсыһы Ғәмр бин Ләйс үлгәс, бер тәҡүә әүлиә уны төшөндә күрә, һәм улар араһында шундай әңгәмә була:

– Аллаһ һине нимә эшләтте?

– Аллаһ мине ярлыҡаны.

– Аллаһ ни өсөн ярлыҡаны һине? Донъялыҡтағы ниндәй ғәмәлең өсөн быға лайыҡ булдың?

Был һорауға Ғәмр бин Ләйс шулай тип яуап бирә:

– Бер заман мин бейек убаға күтәрелдем. Шунан тороп ғәскәремде байҡап торҙом. Уның ныҡлығын һәм күплеген күҙәтеп, былай тип уйланым: «Аһ, Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) заманында ғәскәрем менән Уның походтарында һәм алыштарҙа ҡатнашҡан һәм Уның өсөн башым һалған булһам икән». Тап ошо ихлас ниәтем өсөн Йәнәбе Хаҡ миңә мәрхәмәтле булды, гонаһтарымды ғәфү итеп, сикһеҙ ниғмәттәре менән бүләкләне».

Мөьминдәр өсөн был миҫал ихласлыҡтың һәм самимилыҡтың (саф күңеллелек) ни ҡәҙәр мөһим булыуына дәлил. Күреүебеҙсә, ҡол ҡылмаған, әммә ҡылырға ихлас ниәте булған ғәмәлдәр өсөн дә бөйөк бүләктәргә лайыҡ була. Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:





نِيَّةُ الْمُؤْمِنِ خَيْرٌ مِن عَمَلِهِ

*«Мөьминдең ниәттәре (маҡсаты һәм ихласлығы) ғәмәлдәренә ҡарағанда яҡшыраҡ»* (Суюти, Джәмиғис-Сәғир II. 194).

Ниәт – ҡәлб ғәмәле. Ислам буйынса, ғәмәлдәр ниәткә ҡарап баһалана. Йәғни, бәндә ғәмәленә уның ниндәй маҡсат менән ҡылыныуына ҡарап баһа бирелә. Хәҙистә лә әйтелә:

إِنَّمَا الْأَعْمَالُ بِالنِّيَّاتِ

*«Хаҡтыр, ғәмәлдәр – ниәткә ҡарап...»* (Бохари, Иман, 41; Мөслим, Имаре, 155).

Бөтә изге ғәмәлдәр – ғибәҙәт, улар Аллаһ ризалығы өсөн ҡылынырға тейеш. Ә был ихласлыҡ булғанда ғына мөмкин. Ихласлыҡ – ғәмәлдәрҙең Аллаһ ризалығы өсөн ҡылыныуы, уларға нәфес әүәҫлегенең күләгәһе лә төшөргә тейеш түгел. Тән өсөн рух ни ҡәҙәр мөһим булһа, ғәмәлдәр өсөн дә ихласлыҡ шул ҡәҙәр мөһим. Ихлаҫһыҙ ғәмәл – файҙаһыҙ, мәғәнәһеҙ ауырлыҡ ҡына.

Камиллыҡ юлынан атлаған дәрүиш төндә мәсеттә намаҙ ҡылған. Ямғыр башланған, һәм уның күңеле өйөнә тартылған. Шул мәлдә мәсеттең иң йыраҡ бер мөйөшөнән тауыш ишетелгән:

«Эй, дәрүиш! Ҡылған намаҙыңда һин Беҙҙең өсөн бер нәмә лә эшләмәйһең! Һин үҙеңдәге гүзәллекте (күңелеңде) өйөңә ҡайтарып ебәрҙең, ә үҙеңдәге насарлыҡты (нәфесеңде) бында ҡалдырҙың!..»

Бәйәндән күреүебеҙсә, ихласлыҡ һәм юғары ниәт менән генә ғәмәлде камиллыҡ дәрәжәһенә күтәрергә була. Аллаһтың барса яратылмыштары кеүек, тән ихтыяждарын ҡәнәғәтләндереү маҡсатында ғәмәл ҡылырға һәләтле әҙәм, Аллаһ ризалығы өсөн донъя, тән, мин-минлек әүәҫлектәренән ҡотолһа, камиллыҡҡа





һәм үҙенең яратылмыш маҡсатына ирешә ала. Тимәк, Аллаһ ризалығына ирешеүҙе йәшәү маҡсаты итеп ҡуйырға кәрәк. Ул саҡта бөтә ғәмәлдәребеҙ ғибәҙәт кимәленә күтәрелсәк. Ул саҡта йоҡо ла, ризыҡ ейеү ҙә, балалар тәрбиәләү, хәләл килем алыу һәм бихисап донъя эштәре лә Аллаһ ризалығын алыу өсөн ҡылынасаҡ һәм хәҡиҡи ғибәҙәт һәм изге ғәмәл булып иҫәпләнәсәк.

Асылыңа һалынған бөтә һәләттәреңде эшкә егеп, Аллаһтың ризалығына ҡаршы килгән бөтә ниәттәреңде күңелеңдән сығарып ташлау – мосолмандан талап ителгән бөйөк ғәмәл. Ихласлыҡ – ғәмәлдәребеҙҙе Аллаһ ҡабул итеүенең төп шарты. Ихласлыҡ – Раббыбыҙ Аллаһҡа яҡынайыу өсөн, йөрәгебеҙҙе донъяуи маҡсаттарҙы алға ҡуйыуҙан әрсәләү ул.

Ихласлыҡ емеше – ихсан. «Ихсан – ғибәҙәттәреңде, ғәмәлдәреңде Аллаһ күреп торғандай, үҙеңде даимән Уның ҡарашы аҫтында булғандай хис итеү».

Ихласлыҡ - Аллаһ ҡолдарын бөйөк бүләккә, Аллаһ ризалығына алып бара.

Аллаһ яратылмыштарынан Үҙенең ризалығына ирешерҙәй ихлас ғәмәлдәр талап итә. Ҡөрьәндә әйтелә:

**«Шөбһәһеҙ, Был Китапты һиңә Хәҡиҡәт булараҡ индерҙек. Шуға күрә һин динде (ихлас) тот. Аллаһ ризалығы өсөн ғибәҙәт ҡыл»** (Зүмәр (Халыҡ төркөмө), 2).

**«Әйт** [, Мөхәммәд]**: «Мин Аллаһҡа, уның диненә ихлас инаныусы булараҡ, ғибәҙәт ҡылырға тәҡдирләндем»** (Зүмәр (Халыҡ төркөмө), 11).

Ҡыуылған иблис әйтте:

**«Раббым, мине (тура юлдан) яҙҙырғаныңа күрә, мин дә Ер йөҙөндәгеләргә гонаһтарын ләззәтле һәм гүзәл ғәмәл итеп күрһәтермен һәм юлдан яҙҙырырмын».**





**«Мәгәр ихлас, һиңә ғибәҙәт ҡылыусы колдарыңа көсөм етмәҫ, уларҙы аҙҙыра алмам»** (Хижр (Хижр иле), 39-40).

Аяттан күреүебеҙсә, шайтан ихласлығы етерлек кимәлдә булмағандарҙы ғына аҙҙыра ала. Ихластарға ул тәьҫир итә алмай. Хаҡ Тәғәләбеҙ шайтандың һүҙҙәренә былай тип яуап бирә:

**«Бәндәләремдең миңә генә буйһоноп, миңә генә ғибәҙәт ҡылыуҙары – Минең тура юлымдыр».**

**«Әлбиттә, итәғәт итеүсе ихлас ҡолдарым, улар зарарына йөрөргә һиңә ирек юк. Мәгәр берәү, аҙып, һиңә эйәрһә, ул аҙған кешене үҙеңә эйәртә алырһың»** (Хижр (Хижр иле), 41-42).

**«Шуныһы хаҡтыр: минең ихлас кешеләремә һин баш була алмаҫһың. Уларҙы һаҡлап тороп өсөн, бер Аллаһ етер»** (әл-Исра (Төнгө йөрөү), 65).

Ҡөдси хәҙистә әйтелә:

الْإِخْلاَصُ سِرٌّ مِنْ سِرِّي اِسْتَوْدَعْتُهُ قَلْبَ مَن أَحْبَبْتُ مِنْ عِبَادِي لَا يَطَّلِعُ عَلَيْهِ مَلَكٌ فَيَكْتُبُهُ وَلَا شَيْطَانٌ فَيُفْسِدَهُ

*«Ихласлыҡ – Минең серҙәремдән (шундай) бер сер (ки), уны (тик) һөйгән ҡолдарымдың ҡәлбтәренә генә аманат итермен. Унан (ихласлыҡтан) һис бер фәрештә (әжер дәфтәренә яҙып алыр өсөн) һәм һис бер шайтан (уны боҙор өсөн) хәбәрҙар булмаҫ»* (ат-Тадж, I, 43).

Был ҡөдси хәҙистән күреүебеҙсә, ихласлыҡ – Аллаһ мөхәббәтенә лайыҡ булырға ынтылыу. «Һөйгән ҡолдарымдың ҡәлбтәре» һүҙҙәре тап шул хаҡта һөйләй. Шуға күрә Аллаһҡа мөхәббәт ҡол йөрәгендә иң лайыҡлы урынды биләргә тейеш. Шикһеҙ, ихласһыҙ һөйөү файҙа килтермәй генә түгел, Әхирәттә ҡаза күреүгә сәбәп була. Шәйех Зияутдин Нәхшәби новеллаһында был турала шулай бәйән ителә:

«Бер йәш егет батша һарайы ҡапҡаһы янына килгән һәм батша ҡыҙына мөкиббән китеп ғашиҡ булыуы тураһында белдергән. Хәбәр батша ҡыҙына килеп еткәс, ул һарай ҡапҡаһы янына килгән һәм әйткән:

– Ошо мең дирһәмде ал һәм үҙеңә лә, миңә лә зыян килтерерҙәй хәбәрҙе башҡаса һөйләмә.

Егет ныҡышыуын дауам иткәс, ул уға 2 мең дирһәм тәҡдим иткән һәм һүҙенән баш тартыуҙы һораған. Әйләп тәҡдим 10 мең дирһәмгә барып еткәс, егет ризалашҡан. Былдай үҙгәрешкә хайран булып, батша ҡыҙы:

– Күҙең аҡса менән томаланып, мине күрмәҫ булғас, нисек һин мине һөйөүең хаҡында һөйләй алаһың? Мине башҡаға алмаштырғандар менән нимә буласағын беләһеңме? – тигән һәм егеттең башын киҫергә бойорған…

Салих заттарҙың береһе, был турала ишетеп, иҫтән яҙа. Аңына килгәс, ул былай ти:

– Эй кешеләр! Ялған мөхәббәттәре сәбәпле бәндәләргә ниндәй бәхетһеҙлектәр килгәнен күрҙегеҙме! Аллаһты яратам тип, күңелдәрен башҡаға бағлағандар менән Әхирәттә нимә булыр?!.»

Мәүләнә Йәләлетдин Руми был бәйәндең асылын шулай аңлата:

«Кешене нимә эҙләүенә ҡарап баһалайҙар».

Ихласлыҡ – бөйөк бәрәкәт, ул бөтә ғәмәлдәребеҙгә хас сифат булырға тейеш. Уға эйә булмай тороп, ҡотолоу юҡлығы хаҡында хәҙистә лә әйтелә:

*«Кешеләр һәләк булыр, ғалимдар ҡотолор. Ғалимдар һәләк булыр, ғилемдәренә таянып ғәмәл ҡылған ғалимдар ҡотолор. Ғилемдәренә ярашлы ғәмәл ҡылғандар һәләк булыр, ихластар*





*ҡотолор. Әммә фани донъяла ихластар ҙа һәр ваҡыт ҙур хәүефтәргә дусар»* (Аджлуни, Кәшфүл-Хафа, 2/280 № 2795).

Был хәҡиҡәт хаҡында Ҡөрьәндә шулай әйтелә:

إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ

**«Ихластан иманлы булған кешеләр язаланмаҫ»** (Саффат (Сафтар), 40).

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُواْ عَلَيْكُمْ أَنفُسَكُمْ لاَ يَضُرُّكُم مَّن ضَلَّ إِذَا اهْتَدَيْتُمْ إِلَى اللَّهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيعاً فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ

**«Әй, иман килтергән кешеләр, йәнегеҙҙе ҡотҡарыу һеҙҙең үҙегеҙҙән тора. Һеҙ тура юлда булһағыҙ, аҙғындар һеҙгә һис бер зыян һала алмаҫ. Барығыҙ ҙа Аллаһ хозурына киләсәкһегеҙ»** (Мәәидә (Табын), 105).

Ихласлыҡ – саф күңел һәм таҙа ниәттәр, ғибәҙәттәрҙең теүәллеге һәм күндәмлеге шуға бәйле. Мәүләнә Йәләлетдин Руми ихлаҫһыҙ ғибәҙәт эйәләренә шулай мөрәжәғәт итә:

*«Эй, гәмһеҙ! Сәждәлә саҡта, Хаҡ Тәғәләгә ихлас уҡталып, «Бөйөктәрҙең Бөйөгө Раббым барса кәмселектән пак» һүҙҙәренең мәғәнәһен тулыһынса аңлай алһаң, һин тәнең менән генә түгел, йәнең менән дә сәждәлә булыр инең!..»*

Ихлаҫһыҙ ғибәҙәттәр уртаҡтар (тиңдәштәр) һәм кер менән тулы, йәғни ихлас булмаһа, кеше Аллаһтан башҡаларға ғибәҙәт ҡыла башлай. Пакланыу сере һәм ғибәҙәттәр юғарылығы - ихласлыҡта. Бының киреһе хаҡында Ҡөрьәндә шулай әйтелә:

فَوَيْلٌ لِلْمُصَلِّينَ الَّذِينَ هُمْ عَن صَلاَتِهِمْ سَاهُونَ
الَّذِينَ هُمْ يُرَاؤُونَ

**«Уларҙың намаҙ уҡыуы – гонаһ йыйыу ғына. Уларҙың намаҙы ихлас һәм етди түгел. Улар намаҙҙы кеше күрһен өсөн генә, риялыҡ менән уҡый»** (Мәғүн (Саҙаҡа), 4-6).

Ихласлыҡ – йөрәгеңде Аллаһ ризалығына йүнәлтмәгән барса ғәмәлдәрҙән әрсәләү. Аллаһтың ризалығына ирешеү ниәте менән ҡылынған ғибәҙәттәр генә изге ғәмәл (ғәмәл-салих) була. Аллаһу Тәғәлә әйтә:

**«Әлбитттә. Хайуандарҙа ла һеҙҙең өсөн ғибрәттәр бар. Уларҙың эсәктәре менән ҡан араһынан килә торған саф һөттө һеҙгә эсерәбеҙ,** (ул һөт) **һеҙҙең тамағығыҙға ләззәтле тәм биреп уҙа»** (Нәхел (Бал ҡорто), 66).

Ихласлыҡ мәсьәләһенә килгәндә, мөфәссирҙәр был аятҡа шундай аңлатма бирә:

«Һөт ҡан һәм тиҙәктән айырылған кеүек, ихласлыҡ та ғәмәлдәрҙе буръяҡтан әрсәләй. Һөт пак, сөнки ул ҡан һәм тиҙәктән таҙарынған, ә ғәмәлдәр бары тик Аллаһ ризалығы өсөн ҡылыныуы, шуға тап килмәгән бөтә нәмәнән азат булыуы менән пак».

Джунайд Багдади әйткән:

*«Ихласлыҡ – буръяҡтан таҙартылған ғәмәлдәр».*

Аллаһтың һөйгән ҡолдарының береһе әйткән:

*«Ихласлығың хаҡында раҫлау – эскерһеҙлектән мәхрүм булыуың ул».*

Муса (ғәләйһис-сәләм), Аллаһ әмере буйынса, ҡәбиләнән 70 тәҡүәне һайлап алған. Улар араһынан да һайларға фарман булғас, 3 кеше ҡалған, рәттән улар үҙҙәре алға сыҡҡан. Аллаһу Тәғәлә әйткән:





«Эй Муса! Был өсәү – яратылмыштарым араһында минән иң алыҫы. Тәҡүәләргә алға сығырға ҡушылғас, улар үҙҙәре алға сыҡты, улар үҙ-үҙҙәрен тәҡүә итеп һайланы…»

Ғайса (ғәләйһис-сәләм) пак ғәмәлдәр тураһында һораған шәкерттәренә былай тип яуап бирә:

*«Пак ғәмәлдәр – Аллаһ өсөн ҡылынған, Уның ризалығынан башҡа маҡсатты күҙ уңында тотмаған ғәмәлдәр».*

Тимәк, ихласлыҡ - тәүге нәүбәттә ғәмәлдәрҙең ике йөҙлөлөктән һәм башҡа рухи бысраҡтарҙан пак булыуы ул. Ике йөҙлөлөк – ихласлыҡты бысратыусы һәм юҡҡа сығарыусы ҡурҡыныс сифат. Ғәмәлдәре ике йөҙлөлөк менән тапланғандар йәшенгән ширеккә бата һәм язаға дусар була.

Хәҙистә был турала шулай әйтелә:

*«Хисап көнөндә өс әҙәм иң беренсе булып саҡырыласаҡ.*

*Аллаһ Хөкөмөнә тәүгеләрҙән булып шәһитте килтереп баҫтырасаҡтар. Хаҡ Тәғәләбеҙ уға бирелгән бәрәкәттәрҙе хәтеренә төшөрәсәк, һәм ул уларҙы таныясаҡ. Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә унан һораясаҡ:*

*– Быларға яуап итеп һин нимә эшләнең?*

*Әҙәм әйтәсәк:*

*– Эй Аллаһ! Мин Һинең юлыңда шәһит булдым.*

*Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә әйтәсәк:*

*– Һин ялғанлайһың! Бөтәһе лә, ҡайһылай ҡыйыу, батыр, тип әйтһендәр өсөн алыштың һин. Һинең хаҡта шулай тип әйттеләр ҙә. Бынан һуң хөкөм сығарыласаҡ, һәм уны йәһәннәмгә йөҙ түбән һөйрәп алып китәсәктәр.*

*Икенсе булып Аллаһ Хөкөмө алдына үҙе лә Ҡөрьән уҡыған, башҡаларҙы ла уҡырға өйрәткән кеше килеп баҫасаҡ. Хаҡ*

*Тәғәләбеҙ уға бирелгән бәрәкәттәрҙе хәтеренә төшөрәсәк, һәм ул уларҙы таныясаҡ. Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә унан һораясаҡ:*

*– Быларға яуап итеп һин нимә эшләнең?*

*Әҙәм әйтәсәк:*

*– Мин ғилем алдым, Һинең ризалығың өсөн Ҡөрьән уҡыным һәм башҡаларҙы ла уҡырға өйрәттем.*

*– Һин ялғанлайһың! Ғилемде һин алдың, тик башҡалар һинең ғилемле булыуың, бөйөк ғалим булыуың хаҡында һөйләһендәр өсөн алдың; Ҡөрьән уҡының, тик Ҡөрьәнде нисек яҡшы уҡый тип әйтһендәр өсөн уҡының. Һинең хаҡта шулай тип әйттеләр ҙә.*

*Бынан һуң хөкөм сығарыласаҡ, һәм уны ла йәһәннәмгә йөҙ түбән һөйрәп алып китәсәктәр.*

*Өсөнсө булып Аллаһу Тәғәлә ғәләмәт ҙур байлыҡ биргән кешене килтерерҙәр. Уны Аллаһ Хөкөмөнә баҫтырырҙар. Хаҡ Тәғәләбеҙ уға бирелгән бәрәкәттәрҙе хәтеренә төшөрәсәк, һәм ул уларҙы таныясаҡ. Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә унан һораясаҡ:*

*– Быларға яуап итеп һин нимә эшләнең?*

*Әҙәм әйтәсәк:*

*– Мин милкемде Һин ҡушҡан урындарға ҡорбан иттем. Мин милкемде һинең юлыңда ғына сарыф иттем.*

*Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә әйтәсәк:*

*– Һин ялғанлайһың! Һин быларҙы, ул ҡайһылай йомарт, тип әйтһендәр өсөн эшләнең. Һинең хаҡта шулай тип әйттеләр ҙә.*

*Бынан һуң хөкөм сығарыласаҡ, һәм уны ла йәһәннәмгә йөҙ түбән һөйрәп алып китәсәктәр»* (Мөслим, Имаре,152).

Хәҙистән күреүебеҙсә, Аллаһ ихлас ғәмәлдәрҙе генә ҡабул итә. Әгәр бәндәнең ниәте Аллаһ ризалығын алыу түгел икән,





ғәмәлдәр ни ҡәҙәр изге, яҡшы булып күренмәһен, хатта ки дин юлында үҙеңде фиҙа ҡылыу, ғилем алыу һәм Аллаһ юлында милкеңде ҡорбан итеү кеүек  ғәмәлдәр, улар эйәһенә файҙа бирмәйәсәк.

Баязит Бистами, Ҡөрьәндең түбәндәге аятын тыңлаған:

**«Һеҙҙең донъя теләктәрегеҙ ҙә, Әхирәт теләктәрегеҙ ҙә бар ине…»** (Али Ғимран, 152), шунан илап ебәргән һәм әйткән:

«Былар Аллаһтың ҡолдарына шелтәһе. «Һеҙҙең донъя теләктәрегеҙ ҙә, Әхирәт теләктәрегеҙ ҙә бар…», ә Мин кәрәк булғандар ҡайҙа?»

Иман матур өндәрҙән ҡойолған матур һүҙҙәр, илһамдан йыраҡ буш ғәмәлдәр түгел. Хаҡ Тәғәләбеҙҙе бөтә күңел менән яратырға, Уға инанырға, Уның әмер-тыйыуҙарын шатланып ҡабул итергә һәм Уның ризалығынан башҡаны эҙләмәҫкә кәрәк. Юғиһә ҡол ике йөҙлөлөк гонаһына бата, монафиҡҡа әүерелә. Был халәттән ул сыға алмаясаҡ һәм Илаһи язаға дусар буласаҡ. Аллаһу Тәғәлә әйтә:

أَفَرَأَيْتَ مَنِ اتَّخَذَ إِلَهَهُ هَوَاهُ

**«Күрәһеңме нәфесен Аллаһ урынына тотоусыны?..»** (Жәҫиә (Теҙләнеү), 23). Күреүебеҙсә, беҙҙән Аллаһ талап иткән ғибәҙәттәр һәм ғәмәлдәр -  уларҙы, бөтә күңелде һалып, тик Аллаһ ризалығы өсөн генә ҡылыу.

Киләһе бәйән ихласлыҡ кимәленә күтәрелгән пак йөрәктең ихлас тәүбәһен тасуирлай:

«Сәхәбәләрҙең береһе, аҙашып, әйбер урлаған һәм, үкенеп, ихлас рәүештә тәүбә ҡылған. Аҙаҡ ул Аллаһ Илсеһенә (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) килгән һәм, ғәйебен танып, шәриғәт буйынса яза биреүҙе һораған. Уның ҡулын ҡырҡҡандар.





Был мәлдә, өҙөлгән ҡулына ҡарап, сәхәбә рухи хозурлыҡ һәм ләззәт кисереп әйткән:

**«Эй, ҡул! Мине һинән айырыусыға маҡтауҙарым булһын! Юғиһә һин минең бөтә тәнемдә утҡа ташлатып яндыртыр инең!..»**

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«Ғәмәлдәреңде ихлас ҡыл! (Ул саҡта) хатта һинең кескәй генә ғәмәлең дә етерлек булыр»* (Ихья-у Улюмиддин, IV. 676).

*«Аллаһ һеҙҙең тышҡы киәфәтегеҙгә һәм байлығығыҙға ҡарамай! Әммә ҡәлбегеҙгә һәм ғәмәлдәрегеҙгә (уларҙың ихласлығына, тәҡүәлегеҙгә) ҡарай»* (Мөслим, Бирр, 34).

Икенсе аятта Аллаһу Тәғәлә хәбәр итә: иң мөһиме – ғибәҙәттәрҙең иҫәбе түгел, ә ҡолдоң уларҙы ихлас ҡылыуы:

الَّذِي خَلَقَ الْمَوْتَ وَالْحَيَاةَ لِيَبْلُوَكُمْ أَيُّكُمْ أَحْسَنُ عَمَلًا

**«Аллаһ кемдең изгелек ҡыласағын һынап ҡарар өсөн, үлемде, йәшәйеш- тормошто бар итте…»** (Мүлк (Хакимиәт), 2).

Аллаһу Тәғәлә, ҡолдарының ғәмәле ни ҡәҙәр гүзәл булырын һынап ҡарар өсөн, дөрөҫөрәге ни ҡәҙәр ихлас булыуын белер өсөн, уларҙан  бик күп имтихандар ала. Мөьминдәр имандары өсөн яфа ла сигә. Ҡаҡшамаҫ иман ныҡлығы кәрәклеге тураһында Ҡөрьәндә ҡат-ҡат әйтелә: **«Әлиф. Ләм. Мим. «Иман килтерҙек», тип әйткәндән һуң, ауырлыҡтар аша һыналмабыҙ, беҙҙе иғтибарһыҙ ҡалдырырҙар, тип уйлайҙармы әллә кешеләр»?»**

**«Хаҡтыр, Беҙ уларҙан элек йәшәп киткәндәрҙе лә һынауҙар аша уҙҙырҙыҡ. Әлбиттә, Аллаһ, кем дингә тоғро, кем монафиҡ икәнде лә белеп тора»** (Ғәнкәбут (Үрмәксе), 1-3).

Ихласлыҡтың асылын дөрөҫ аңлау лазым. Ике йөҙлөлөктән ҡурҡып, изге ғәмәлдәрҙән ҡасыу дөрөҫ түгел. Изге ғәмәлдәрҙән





баш тартырға ярамай, ә саф йөрәк һәм ниәт менән тотоноп, уны камиллыҡ дәрәжәһенә күтәрергә кәрәк. Ихласлыҡ юлы ҡыйынлыҡтар менән тулы. Ул нәфес вәсүәсәләре менән көрәшеүҙе талап итә. Еңеүгә еңел генә, рәхәт кенә ирешеп булмай. Тулы ихласлыҡ – әҙәмдең юғары кимәлгә күтәрелеүе ул. Юғарыға яйлап, аҙымлап күтәреләләр. Ул юлды ихтыяр көсөңә таянып һәм Аллаһтан ярҙам һорап ҡына үтергә мөмкин.

Ҡәлбеңде фани нәмәләрҙән әрсәләү, уға ихласлыҡты һаҡларға һәм сәләмәт ҡәлб дәрәжәһенә күтәрелергә ярҙам итеү иң күркәм өс сифатҡа эйә булыуға нигеҙләнә:

1. Зекер ярҙамында «ихсан» дәрәжәһенә күтәрелеү, йәғни үҙеңде һәр саҡ Илаһи күҙәтеү һәм контроль аҫтында тойоу. Рабита (рухи бәйләнеш) ярҙамында Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һәм башҡа тәҡүә әүлиәләргә ҡарата күңелеңдә мөхәббәт һаҡлау, уларҙан үрнәк алыу һәм шул рәүешле рухи энергия һәм фәйез алыу.

2. Сохбәттәр ярҙамында (рухи әңгәмәләр) ислам ҡәрҙәшлеген тормошҡа ашырыу, мәрхәмәтлек, фиҙакәрлек һәм исар (үҙеңә кәрәк булғанды ҡорбан итеп биреү) кеүек рухи сифаттарға эйә булыу. Фиҙакәр хеҙмәтең аша бөтә барлыҡты мәрхәмәтең һәм мөхәббәтең менән ҡосоу.

3. Аллаһтан аманат итеп бирелгән тәнеңде хәләл ризыҡ менән туҡландырыу. Тәнде хәләл ризыҡ менән туҡландырһаң, йөрәк Аллаһҡа буйһона башлай, тән бәрәкәт һәм игелек сығанағына әүерелә.

Иң мөһиме – Аллаһтың бөйөк ижад емеше булған йәнеңде зекер, рабита, сохбәт, бөтә барлыҡҡа хеҙмәт итеү һәм тәнеңде хәләл ниғмәттәр менән ризыҡландырыу ярҙамында биҙәү һәм шулар аша Аллаһҡа яҡынайыу.

**Йә Аллаһ! Серҙәрҙән бер серең булған хәҡиҡи ихласлыҡҡа лайыҡлыларҙан әйлә беҙҙе! Һиңә ихлас ғибәҙәттә булған**





**һәм ошо мәрхәмәтең өсөн рәхмәтле булған тәкүәләрең рухи донъяһы тойғоларын бүләк ит беҙгә!**

**Әмин!..**



## ХӘҮЕФ ҺӘМ ӨМӨТ

Әҙәм тормошо хәүеф һәм өмөт араһында үтә. Мөьмин күңелендәге хәүеф һәм өмөт тойғолары тигеҙлек, гармония хәлендә булырға тейеш, сөнки артыҡ ҡурҡыу рух төшөнкөлөгөнә һәм өмөтһеҙлөккә, ә артыҡ саялыҡ мин-минлеккә, тәкәбберлеккә алып килә. Шуға күрә берәү ҙә үҙен, Аллаһу Тәғәлә язаһынан тулыһынса азатмын, тип уйларға тейеш түгел, һәм шулай уҡ Уның мәрхәмәтенә лә өмөттө өҙөргә ярамай. Камил мосолман – ошо ике халәт тигеҙлегенә ирешкән кеше.

Изге аят бойора:

تَتَجَافَى جُنُوبُهُمْ عَنِ الْمَضَاجِعِ يَدْعُونَ رَبَّهُمْ خَوْفًا وَطَمَعًا وَمِمَّا رَزَقْنَاهُمْ يُنْفِقُونَ

**«Ҡурҡыу менән өмөт араһында Раббыға** (намаҙҙа) **ялбарғандар йылы һәм рәхәт яҫтыҡтарынан айырылып, төндә тороп доға уҡый. Беҙҙең тарафтан индерелгән ризыҡтарынан** (зәкәткә, хәйер-саҙаҡаға) **сарыф итәләр»** (Сәждәһ (Сәждә), 3216/)**.**

Тулы өмөтһеҙлөк – үҙеңде Илаһи ярлыҡауҙан алыҫ итеп күреү, ә был иһә Аллаһтың Мәрхәмәтен, Ҡөҙрәтен һәм Бөйөклөгөн инҡар итеү булып тора.

Тулы өмөтһеҙлөктөң киреһе булған үҙеңдең ҡотолоуыңа тулы ышаныс язаларҙың «әл-Ҡаһһәр» сифатлы, йәғни «Юҡ итеүсе, Һәләк итеүсе» Аллаһтан булыуын аңламауҙан килә.





Тейешле балансты һаҡлау лазым: Аллаһтан ҡурҡып, өмөтһөҙлөккә бирелергә лә ярамай, шул уҡ ваҡытта өмөттәрең тәкәбберлеккә әйләнеп китергә лә тейеш түгел. «Йәннәткә бер генә кеше инәсәк!» тип әйтһәләр, хаҡ мосолман шулай тип уйларға тейеш: «Мин түгелме икән ул?», ә әгәр ҙә ки: «Йәһәннәмгә бер генә кеше инәсәк!» тиһәләр, ул уйларға тейеш: «Бәлки, ул миндер?»

Йәнәбе Хаҡ, ҡолдарының ҡәлбенә ҡурҡыу һалып, уларҙы буш өмөттәрҙән һәм нәфес әүәҫлектәренән әрсәләү өсөн, Илаһи киҫәтеү һәм нәсихәт рәүешендә күктән һәм ерҙән бәлә-ҡазалар ебәрә. Ул бәлә-ҡазаларҙы осраҡлы нәмә тип ҡабул итеү – тормошҡа еңел ҡарау һәм тәрән яңылышыу. Көтөлмәгәндә ябырылған, меңдәрсә ғүмерҙе ҡыйған бәлә-ҡазалар алъюҫыҡҡа ебәрелмәй, уларға тәрән хикмәт һәм нәсихәт йәшеренгән. Әгәр был шулай булмаһа, Илаһи тәҡдирҙе ҡабул итеү һәм аңлау, был донъяға килеү-китеүҙең рухи асылын төшөнөү мөмкин булмаҫ ине. Бәләләр – Раббыбыҙ Аллаһтың Бөйөклөгө, Ҡөҙрәте сағылышы һәм Уның киҫәтеүе лә.

Мәүләнә Йәләлетдин Руми әйткән:

*«Беҙ йәшәгән ғаләм сикле һәм фани. Хәҡиҡи донъя – башҡа, мәңгелек, сикһеҙ донъя. Аҡылыңа кил һәм мәңгелек донъянан фани донъяның төҫө уңған һүрәттәре, емереләсәк формалары һәм ireп юғаласаҡ һыҙаттары менән пәрҙәләнмә!»*

*«Был донъя ғәләмәт ҙур һәм сикһеҙ, тип уйлаһаң да, белеп ҡуй: Аллаһ Ҡөҙрәте алдында ул атомдан да кескәйерәк. Күҙеңде асып ҡара: ер тетрәүҙәрҙән, гәрәсәттәрҙән, һыу баҫыуҙарҙан һуң, ер һәм уның өҫтөндәгеләр нимәгә әйләнә!»*

Быларҙың һәммәһендә беҙҙең өсөн бихисап һабаҡтар һәм нәсихәттәр бар. Өҫтөбөҙгә ябырылған бәләләрҙең күҙгә күренеп торған сәбәптәрен эҙләргә түгел, ә йәшерен, рухи сәбәптәрен аңларға тырышыу лазым. Тәрән хикмәт йәшеренгән бәләләрҙе





матди үлсәм менән түгел, ә иман һәм ислам күҙлегенән баһалау лазым.

Микродонъяларҙан алып макродонъяларға ҡәҙәр Ғаләм Илаһи тәртипкә буйһона. Ғаләмдәге бөтә нәмә - Ҡояш һәм йыһандағы бихисап есемдәр хәрәкәтенән алып атомдарҙың зарядланған өлөшсәләренән таралған билдәһеҙ импульстарына ҡәҙәр - кеше күҙаллауы һәм аҡылы етмәçлек көс сағылышы. Барса ғаләм Аллаһ ҡанундарына буйһоноп йәшәй. Хатта дәһри ҙә Ер хәрәкәте тиҙлегенең артыу-кәмеүен йәки тәүлек ваҡытының оҙонайыуын күҙ алдына ла килтермәй. Күңеле менән ул Аллаһ ихтыярын таный, әммә нәфесе арҡаһында инҡар итеп, ғаләмдең төп ҡанундарын «тәбиғәт ҡанундары» тип атай һәм уларҙы ерҙәге тормош менән идара итеүсе үҙ аллы көс, тип уйлай. Ә бәхәсһеҙ булған ул ҡанун һәм принциптар - «ғәҙәтуллаһ» йәки «сөннәтуллаһ» (Аллаһ тарафынан булдырылған ҡанундар һәм ҡағиҙәләр).

Һис шикһеҙ, был донъя сәбәп-эҙемтә бәйләнештәре ҡануны буйынса йәшәй. Барса нәмәнең сәбәпсеһе булған Аллаһ фани донъяла нимәнеңдер пәйҙә булыуын, үҙгәреүен йәки юҡҡа сығыуын билдәле сәбәптәр менән бәйләгән. Әгәр Илаһи ихтыяр һис бер сәбәпһеҙ кәүҙәләнеш тапһа, беренсенән, Илаһи ихтыяр ҡатылығын аңлау һәм уны сабырлыҡ менән ҡабул итеү мөмкин булмаç ине, икенсенән, ер тормошо һынауҙар урыны булыуҙан туҡтар ине. Шуға күрә мәғрифәтуллаһ менән нурланған салих заттар сәбәптәргә түгел, шул сәбәп-эҙемтәләрҙе Барлыҡҡа килтереүсегә таянып эш итә. Ә мәғрифәтуллаһҡа ирешмәгәндәр, физик сәбәптәр тирәһендә өйөрөлөп, ваҡытын бушҡа уҙғара.

Хаҡ Тәғәләбеҙ, ҡайһы бер тәбиғәт күренештәренә кешеләргә физик һәм мораль ғазап булырҙай сифаттар һалып, уларҙы мөшриктәр һәм залимдар өсөн яза сығанағына әүерелдерә. Йәғни, ут, һыу, ел һәм башҡа тәбиғәт көстәренең файҙаһын кәметеп, емергес көсөн арттыра. Тимәк, тәбиғәт көстәре





нигеҙендә Аллаһтың Ихтыярын һәм Ҡеүәтен күрмәү – үҙенде буш уйҙырмалар менән йыуатыу һәм алдау ул.

Шәйех Мәүләнә аҙашҡандарҙы шундай нәсихәттәр менән киҫәтә:

*«Онотма, был донъя Илаһи ҡөҙрәт алдында һалам кеүек кенә. Аллаһ Ихтыяры уны ҡайһы саҡ юғары күтәрә, ҡайһы саҡ түбән төшөрә. Ҡайһы саҡ уны төҙөк тота, ҡайһы саҡ хараба хәленә ҡалдыра. Ҡайһы саҡ уңға бора, ҡайһы саҡ - һулға. Ҡайһы саҡ уны гөл-баҡсаға әүерелдерә, ҡайһы саҡ күгән ҡыуаҡтарына…»*

Хаҡ Тәғәләбеҙ был донъяны имтихан тапшырыу урыны итергә ниәтләп, Үҙенең ҡапма-ҡаршы булған «әл-Ҡаһһәәр (Хаким, Һәләк итеүсе)» һәм «әл-Латыыф (Бәрәкәттәре менән бүләкләүсе)» сифаттарын сағылдыра.

Бәрәкәттәр кешеләрҙең теләге менән килмәй, улар ҡолдарҙың ихлас доғалары, ялбарыуҙары, саҙаҡалары һәм башҡа игелекле ғәмәлдәре менән бәйле.

Аллаһтың язаһы харам, золом һәм фәхишәлек таралған ерҙәргә төшә. Ҡайһы саҡ Раббыбыҙ ҡолон юғары күтәреү ниәте менән уның сабырлығын һәм күндәмлеген юғалтыуҙар, ҡыйынлыҡтар аша һынай. Был турала ул шулай ти:

**«Һәр хәлдә һеҙҙе бер аҙ ҡурҡытып, аслыҡта тотоп, малдарығыҙҙы әҙәйтеп, ниғмәтегеҙҙе кәметеп, яҡындарығыҙҙың йәнен алып һынайбыҙ. Түҙем булғандарҙан** (Аллаһтың әжере була, тип) **һөйөнсө ал!..»** (Баҡара (Һыйыр), 2/155).

Гонаһтарҙан азат була тороп, пәйғәмбәрҙәрҙең ҡаты имтихандарға һәм яфаларға дусар булыуы был хәҡиҡәтте раҫлай. Әйүп пәйғәмбәргә (ғәләйһис-сәләм) ебәрелгән һынауҙарҙы ғына иҫкә төшөрәйек.





Аллаһу Тәғәлә, пәйғәмбәрҙе һынау өсөн, Үҙ ихтыяры менән унан бөтә байлығын ала. Ташҡын һыу менән ҡуй көтөүҙәрен, ел менән сәсеүлектәрен юҡ итә. Бынан һуң ер тетрәй, һәм уның бөтә балалары һәләк була. Күндәмлек, ҡаҡшамаҫ иман менән был һынауҙарҙы үткәргән оло йөрәкле Әйүпкә ҡаты сир ебәрелә. Әйүп пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) рухын сир ҙә һындыра алмай, ул зарланмай, ризаһыҙлыҡ күрһәтмәй, элеккесә буйһоноусан, күндәм булып ҡала.

Иҫ киткес түҙемлеге һәм күндәмлеге өсөн, Аллаһу Тәғәлә уға бөтә юғалтҡанын – һаулығын, ғаиләһен, милкен кире ҡайтара.

Миҫалдан күреүебеҙсә, ҡайһы саҡ Аллаһ ебәргән һәләкәттәр ваҡытында гонаһһыҙ балалар, тәҡүәләр, Аллаһ гонаһтарын ярлыҡарға теләгән ҡолдар һәләк була. Был турала хәҙистәрҙә лә әйтелә:

*«Әгәр Аллаһу Тәғәлә ҡолона билдәле бер дәрәжә әҙерләһә, ә ҡоло ғәмәлдәре менән ул кимәлгә күтәрелә алмаһа, Раббыбыҙ уны фани донъяла төрлө ауырлыҡтар менән һынай. Аҙаҡ, шул дәрәжәгә лайыҡлы булһын өсөн, бәлә-ҡазаларҙы лайыҡлы үтерлек сабырлыҡ бирә!»* *(Рамүзүл-Әһәдиҫ).*

*«Аллаһ янында шундай урын бар, ҡол унда ғибәҙәттәре менән генә күтәрелә алмай. Был баҫҡысҡа юл ҡолға оҡшамаған кәртәләр (ғазап-яфалар) аша үтә»* *(Рамүзүл-Әһәдиҫ).*

Муса пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм), Синай тауына күтәрелгәндә, бер кешене осрата. Был әҙәм хөрмәтле пәйғәмбәргә мөрәжәғәт итә:

«Эй Кәлимуллаһ! Минең һиңә йомошом бар: Синай тауына менгәс, Аллаһтан минең доғамды ҡабул итеүен һора әле!..»

Муса пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) һорау бирә:

«Доғаң нимә хаҡында? Әйт, мин бит нимә хаҡында һорауыңды белергә тейеш…»





Кеше шундай яуап бирә:

«Эй Аллаһ Илсеһе! Был Аллаһ менән минең аралағы сер».

Муса пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм), Синай тауында саҡта, теге әҙәм өсөн Аллаһтан һорай. Аллаһ уның доғаһын ҡабул итеүе хаҡында белдерә. Муса пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм), был хәбәргә ҡыуанып, теге әҙәм менән хушлашҡан урынға ашыға. Унда ул уны йыртҡыстарҙан таланған хәлдә күрә. Ваҡиға уны шаңҡыта һәм ул ялбарып былай ти:

«Эй Аллаһ! Был әҙәмдең ниндәй сере сәбәбендә Һин уның доғаһын ҡабул иттең?»

Хаҡ Тәғәләбеҙ шундай яуап бирә:

«Эй Муса! Был ҡол үҙен ғәмәлдәре һәм тырышлыҡтары менән ирешә алмаҫтай дәрәжәгә күтәреүҙе һораны. Шуға күрә мин уға шундай ғазап ебәрҙем. Ошо рәүешле мин уны үҙе теләгән дәрәжәгә күтәрҙем».

Йәнә хәҙистә әйтелә:

*«Әгәр Аллаһу Тәғәлә ҡолона ғазап йәки унан да ауырыраҡты биргән икән, быны Ул ике сәбәп буйынса эшләүе ихтимал: йәки ҡолоноң гонаһтарын юйыу өсөн, йәки уның дәрәжәһен арттырыу өсөн»* *(Рамүзүл-Әһәдиҫ).*

«Әл-Ҡаһһәәр» сифатының сағылышы өмөтһеҙлеккә сәбәп, ә «әл-Латыыф» сифаты ғәмһеҙлеккә, тулы күңел тыныслығына сәбәп булырға тейеш түгел.

Икенсе яҡтан, ер тетрәүҙәр, янғындар, һуғыштар, илгә яҫҡыныусылар, йоғошло сирҙәр таралыуы, ҡоролоҡтар, һәм, киреһенсә, сөннәтуллаһҡа ҡараған мәрхәмәттәр һәм ниғмәттәр, ҡолдоң рухи халәтенә ҡарап, көтмәгәндә килә. Әгәр күпселек ҡолдар хәҡиҡәт юлында (сыратум-мустаҡым) булһа, ямғырҙар ергә бәрәкәт һәм шәфҡәт булып яуасаҡ, үҙҙәре менән именлек,





тыныслыҡ алып киләсәк. Әммә йәмғиәттә золом хөкөм һөрһә, күпселек кешеләр үҙ нәфсе ҡоло булһа, йөрәктәр Хаҡ Тәғәләбеҙгә ҡаршы баш күтәрһә, мәрхәмәт ямғырҙары барса нәмәне һәләк итеүсе хәтәр ташҡындарға әүереләсәк, йә булмаһа, киреһенсә, яуыуҙан туҡтап, ер сүллеккә әйләнәсәк, ер тетрәйәсәк. Был һәләкәттәр, әлбиттә, кешеләрҙең гонаһтары арҡаһында, йәғни йөрәктәребеҙ бысраҡлығы, рухиәтебеҙ түбәнлеге – һәләкәттәрҙең сәбәпсеһе. Изге аят бойора:

**«…Берәй халыҡ үҙе үҙгәрмәһә, Аллаһ уларҙы үҙгәртмәç...»** (Рәғд (Күкрәү), 13/11).

Аллаһу Тәғәлә алъюҫыҡҡа ҡолдарын язаламай. Тәбиғәт һәләкәттәре – ҡаты күңелле, залим ҡолдарҙың үҙ ҡулдары менән ҡаҙанғаны. Һис шикһеҙ, Илаһи ҡанундарға ҡаршы сыҡҡандар Раббыбыҙҙың ҡаты язаһын татыясаҡ. Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә бойора:

وَمَا تَسْقُطُ مِنْ وَرَقَةٍ إِلَّا يَعْلَمُهَا وَلَا حَبَّةٍ فِي ظُلُمَاتِ الْأَرْضِ
وَلاَ رَطْبٍ وَلَا يَابِسٍ إِلَّا فِي كِتَابٍ مُبِينٍ

**«…Унның ихтыярынан башҡа хатта бер генә япраҡ та өҙөлөп төшмәç. Ул тупраҡтағы туҙан бөртөгө хәтле нәмәләрҙе лә белеп тора. Китапта булмаған йәш йәки ҡороған бер генә нәмә лә донъяла юҡ.** (Барыһы тураһында ла Ләүхүл-Мәхфүздә яҙылып ҡуйылған)**»** (Әнғәм (Мал-тыуар), 6/59).

Аллаһ ихтыярынан башҡа бер япраҡ та өҙөлөп төшмәгән саҡта, тотош илдәр нисек теләй, шулай йәшәй, тип уйлау – аҙашыу һәм еңел аҡыллылыҡ, сөнки һәр нәмәнең төбөндә хикмәт һәм сер ята.

Һәр бәлә-ҡаза нигеҙендә, әлбиттә, биналар иҫкелегенән башлап, вазифалы кешеләрҙең моңһоҙлоғо, белдекһеҙлеге менән бәйле булған һәләкәткә этәреүсе сәбәптәр бар. Ваҡиғаларға

йоғонто яһаған башҡа сәбәптәр ҙә етерлек: күҙгә күренгән һәм күренмәгән, асыҡ һәм серле, билдәле һәм билдәһеҙ; йөрәктәргә йәшеренгән ҡаршы булыу йәки күндәмлек һәм дә аныҡ ғәмәлдәр. Ваҡиғаларҙың күҙгә бәрелеп торғанына ғына иғтибар итеп, рухи яғын күрмәү – ҙур хата. Ҡайһы бер кешеләр, өҫтәренә бәләләр ябырылған саҡта ла, хаталарын танып, тәүбә итер урынға гонаһтарына йәбешеп ята, тағы ла ҙурыраҡ бәлә-ҡазаларға юл аса…

Оло йөрәкле Мәүләнә шундайҙарға мөрәжәғәт итә:

*«Әхүәле рухиәләрен шифалау өсөн дарыу һымаҡ ебәрелгән Аллаһ киҫәтеүен үлемесле ағыуға әйләндереүселәр йәл! Аллаһ асыуы пәрҙәһе улар күҙен ҡараңғылата. Улар алдарындағы үҙҙәре һәләк буласаҡ Йәһәннәм утҡыны ялҡынын күрмәй. Ҡыҙғаныс уларҙың хәле!..»*

Әлбиттә, бәләләргә ҡаршы саралар күреү кәрәк. Бөтә тырышлығын һалып, саралар күргәс, бәндә Аллаһҡа өмөт бағларға тейеш. Ҡул ҡаушырып көтөп ултырыу дөрөҫ түгел.

Юғары намыҫлы Ғүмәр (раҙыйаллаһу ғәнһү) иҫке генә диуар янынан үткәндә, нимәнәндер ҡасҡандай, аҙымдарын ҡыҙыулатҡан. Кемдер һораған:

– Әй мөьминдәрҙең Әмире! Һин Аллаһ тәҡдиренән ҡасаһыңмы әллә?

Ғүмәр (раҙыйаллаһу ғәнһү) быға шундай яуап биргән:

– Мин Аллаһ биргән бер тәҡдирҙән икенсеһенә ҡасам!

Материалистар, һаҡлыҡ сараларының әһәмиәтен күпертеп, бөтә нәмәне бер нәмәгә ҡайтарып ҡалдыра: «Әгәр йорттар сифатлы һәм ныҡ итеп төҙөлһә, был бәхетһеҙлектәр булмаҫ ине».

Ваҡиғаларҙың хәҡиҡи асылы Илаһи тәҡдиргә бәйле булғанлыҡтан, һаҡлыҡ саралары күрелгән осраҡта ла, Аллаһ





ҡушҡаны алға килмәй ҡалмаҫ. Әйтәйек, 7,4 балл көсөндәге ер тетрәү 11,4 балға әйләнеүе йәки башҡа факторҙар килеп ҡушылыуы ихтимал. Быға миҫал – Японияның Коба ҡалаһындағы ер тетрәү. Унда бөтә һаҡлыҡ саралары ла күрелә. Йорттар ағастарҙан ғына төҙөлә. Тик, ҡыҙғанысҡа ҡаршы, ер тетрәү ваҡытында газ торбалары зыян күрә, шул арҡала көслө янғындар башлана. Фажиғә 6 мең кешенең ғүмерен ҡыя. Йылдар буйы төҙөлгәнде һәләк итеү өсөн, 20 секунд етә.

Беҙ, Аллаһ ҡолдары булараҡ, бөтә һаҡлыҡ сараларын да күрергә тейешбеҙ. Әммә шуны ла белеү лазым: һаҡланыу яҙмышты үҙгәртә алмай. Һаҡлыҡ саралары тәҡдиргә яҙылғанына тап килһә, һөҙөмтәһе була. Был хәҡиҡәтте инҡар итеү – Сәмуд ҡәүеме ҡолаған упҡынға осоу ул.

Сәмудтәр уларға ҡәҙәр йәшәгән, Аллаһ асыуына тарып һәләк булған боласыл Ғәд ҡәүеменең юҡ ителеүен башҡа сәбәптәр менән аңлата, улар ғәмһеҙ рәүештә былай ти:

«Ғәд халҡы ныҡ йорттар төҙөмәгән. Йорттарын улар ҡом өҫтөнә һалған. Ә беҙҙең йорттарыбыҙ ҡаты ҡаялар араһында. Бер ниндәй ғәрәсәттәр ҙә беҙгә ҡурҡыныс түгел».

Ҡаяларҙы соҡоп, улар үҙҙәренә оҫта итеп йорттар төҙөгән. Әммә улар ҙа Ғәд ҡәбиләһе яҙмышына дусар булған, иманһыҙлыҡтары һәм аҙғынлыҡтары сәбәпле, Аллаһ язаһына тарығандар – ер аҫтынан килгән ҡот осҡос тауыш уларҙы һәләк иткән.

Аллаһу Тәғәлә бойора:

**«Золом итеүселәрҙе лә ҡурҡыныс тауыш** (ғәрәсәт гөрөлтөһө) **тотто һәм йорттарында** (йәнһеҙ) **йөҙ түбән ҡапланған килеш ҡалдылар. Әйтерһең, улар унда йәшәмәгән дә кеүек. Аң булығыҙ, Сәмуд ҡәүеме, ысындан да, Раббыны инҡар итте. Йәнә белеп тороғоҙ: Сәмуд халҡы** (Аллаһтың рәхмәтенән) **мәхрүм ҡалды!»** (Һуд, 11/67-68).





Күреүебеҙсә, күп һәләкәттәрҙән ҡотолоу өсөн, ныҡлы биналарҙа һәм яҡшы һаҡланған урындарҙа йәшәү генә етмәй. Аҙғынлыҡ, буйһонмаусанлыҡ, шөкөрһөҙлөк, гонаһтар, ғәҙелһеҙлектәр, Аллаһтың асыуын ҡабартып, бәләләр һәм ғазаптар сәбәбе була. Ҡоро ерҙә һәм диңгеҙҙәрҙә тәртип һәм гармония бөтһә, һәләкәттәр башлана. Был аятта ла сағыла:

**«Кешеләрҙең ҡылмыштары** (фәхешлектәр) **арҡаһында, ҡоро ер өҫтөндә лә, диңгеҙҙә лә тәртип боҙолдо. Ҡылған гонаһтарына күрә** (Әхирәттә) **бирелә торған язаларҙың бер өлөшөн** (был донъяла) **татытыр. Бәлки, улар тәүбә итерҙәр!»** (Рум, 30/41).

Ҡөрьәндә гонаһтар өсөн был донъяла биреләсәк «**язаларҙың бер өлөшө**» хаҡында әйтелә, тимәк ысын язалар кешеләрҙе Әхирәттә көтә. Бынан тыш ул язалар гонаһкәрҙәргә нәсихәт һәм киҫәтеү рәүешендә тәрбиәүи маҡсаттан сығып та бирелә.

Ҡол, өҫтөнә бәлә-ҡазалар ябырылғанда, Раббыбыҙ Аллаһ бойорғанса, даимән доғала булып, гонаһтары өсөн тәүбә итергә тейеш:

وَمَا كَانَ اللّٰهُ مُعَذِّبَهُمْ وَهُمْ يَسْتَغْفِرُونَ

**«...Улар араһында ярлыҡау һорағандар булғанда,** (Аллаһ) **яза бирмәҫ»** (Әнфәл (Табыш малы), 8/33).

Бәлә-ҡазаларҙан имен булыр һәм бәрәкәткә эйә булыр өсөн, ғәфү итеүен үтенеп, ике рәҡәғәт хәжәт намаҙы уҡырға һәм Аллаһу Тәғәләнән мәрхәмәт һәм шәфҡәт һорарға кәрәк. Аятта әйтелә:

**«Эй иман килтергән әҙәмдәр, сабыр-түҙем булып, намаҙ уҡып, Аллаһтан ярҙам һорағыҙ. Аллаһ сабыр кешеләр менән бергә»** (Баҡара (Һыйыр), 2/153).

Хәҙистә лә әйтелә:





*«Берәү бәләгә ҡалғанға мораль һәм матди ярҙам күрһәтһә, шул ҡәҙәр үк әжер аласаҡ»* (Рамүзүл-Әһәдиç).

Хәҙистең йәшерен мәғәнәһен аңларға тырышайыҡ.

Ул бәхетһеҙҙәр урынында - беҙ, ә улар беҙҙең урында булыуы ла ихтимал ине бит. Шуға күрә үҙебеҙҙең имен булыуыбыҙ өсөн Аллаһҡа шөкөр итеп, зыян күреүселәрҙең хәлен еңеләйтергә тырышыу, кәрәк-яраҡ йыйып ярҙам итеү лазым. Һәләкәт зонаһында ҡалғандарға, йәберләнгәндәргә, өмөттәре өҙөлгәндәргә, яралыларға, ауырыу һәм хәлһеҙ кешеләргә, ҡулыбыҙҙан килгәнсә, тән һәм йән яраларына шифа булыу, шәфҡәт ҡулы һуҙыу лазым.

Мәүләнә әйткәнсә, изге ғәмәлдәребеҙҙе арттырырға тейешбеҙ:

*«Шундай саҡта һин дә Аллаһҡа ялбар! Күҙ йәштәре менән ялбар, тәсбих әйт, изге ғәмәлдәреңде арттыр!»*

**Мендәрсә кешенең үлеменә сәбәпсе булған һәләкәттән һуң был донъяға ҡайтарылғандар, изге ғәмәл ҡылыу өсөн ваҡыт бирелгәндәр хәлендә беҙ. Әйтерһең, беҙ яңынан бүләк итеп бирелгән ғүмеребеҙҙе кисерәбеҙ. «Йә Раббым! Беҙҙе йәнә ергә ҡайтар, һәм беҙ изге ғәмәлдәр ҡылырбыҙ!» - тигән һүҙҙәрҙе әйтергә Мәхшәр майҙанында мөмкинлегебеҙ булмаясаҡ. Фажиғәле һәм нәсихәтле ваҡиғалар беҙҙе уятып ебәрергә тейеш, һәм беҙ, «тәфәккүр мәүт» (үлем хаҡында уйланыу) мөхитенә инеп, «үлгәнгә ҡәҙәр үлегеҙ!» һүҙҙәре серенә төшөнөп, тормошобоҙҙо беҙҙән Аллаһ риза булырлыҡ итеп үҙгәртергә тейешбеҙ. Аллаһҡа ысын күңелдән бирелгәнлек һәм Уның менән эскерһеҙ ризалыҡ тойоп, күңел тыныслығына ирешеп, йөрәктәребеҙҙе сабырлыҡ, буйһоноусанлыҡ, тоғро юлда йөрөү ғәйрәте һәм доғалар менән зиннәтләргә тиешбеҙ.**





Муса ғәләйһис-сәләмдең Синай тауындағы ер тетрәүҙән һуң ҡылған доғаһы хаҡындағы Ҡөрьән аяты гүзәл нәсихәт, хәҡиҡәт юлы һабағы һәм доға:

«(Аллаһ хозурында яуап тотор өсөн) **ҡушылған ваҡыт эсендә, билгеләнгән урынға Муса үҙ халҡы араһынан 70 кеше һайлап алып килде. Был кешеләрҙе дәһшәтле ер тетрәүе тоткас, Муса әйтте: «Йә Раббым! Ихтыяр итһәң, мине лә, уларҙы ла башта уҡ һәләк иткән булыр инең. Арабыҙҙағы бер нисә ахмаҡ кешенең гонаһтары өсөн, бөтөнөбөҙҙө лә һәләк итерһеңме ни? Был бары тик беҙҙе һынап ҡарауың ғынамы? Һынау аша теләгәнеңде аҙаштырып, теләгәнеңде тура юлға күндерергә маҡсат итәһең кеүек. Һин беҙҙең Хужабыҙ, беҙҙе ярлыҡа, беҙгә миһырбанлы бул, ярлыҡаусыларҙың иң күркәме – Һин!»** (Әғрәф (Кәртәләр), 7/155).

Хатта ки пәйғәмбәрҙәр ҙә Аллаһ һынауына дусар булған; бәләләр һәм бәхетһеҙлектәр баҫырауы аҫтында, өмөт, ҡурҡыу һәм мөхәббәт менән Раббыбыҙға ялбарып, күндәмлеккә, фиҙакәрлеккә имтихан тапшырған. Улар хәүеф һәм өмөт халәтен һаҡлай алған һәм Аллаһу Тәғәлә бүләктәренә, күркәм нәтижәгә лайыҡ булған һайлам заттар тажына әйләнгән. Бәс, шулай булғас, ниндәй генә шартта ла: имен саҡта ла, ҡыйынлыҡтар урап алғанда ла, мохтажлыҡ кисергәндә лә, Аллаһ әмерҙәренә буйһоноп, күңелебеҙҙәге хәүеф һәм өмөт араһындағы балансты һаҡлау лазым. Ислам тарихы һабаҡтарынан нәсихәт алып, һис тайпылмайынса Хәҡиҡәт юлынан барырға, игелектәр ҡылырға тейешбеҙ.

Хәлиф Харун Рәшиттең хамамға (мунсаға) барыуы тураһында билдәле бәйән бар. Мунсасы һис бер насар уйһыҙ, яңылыш ҡына уны эҫе һыу менән ҡойондора. Йөрәккә үткән һыҙланыуҙан яфаланып, Харун Рәшид урамға сыға һәм, мең саҙаҡа таратып, әсенеп былай ти:





«Бөгөн мин мунсалағы ҡайнар һыуға түҙә алманым. Ҡиәмәт көнөндә мине Йәһәннәм утына ташлаһалар, минең менән нимә булыр?!»

Был ваҡиғанан шуны күрәбеҙ: салих заттар һәр осраҡта Хәҡиҡәткә (Аллаһҡа) мөрәжәғәт итә һәм, Әхирәткә әҙерләнеп, мәңгелек тормошо өсөн хәүефләнеп йәшәй. Әхирәттә Аллаһ янында улар ниндәй урын биләр, ниндәй хәлдә булыр – уларҙың иң ҙур борсолоуы шул турала. Ашуғ Юныс Эмре лә шул турала ҡайғыра:

Ғәжәп, минең йәнем ирек табырмы, йә Рабби?
Юғиһә ете Тамуҡта янып ҡалырмы, йә Рабби?

Ғәжәп минең хәлем, ер аҫтында әхүәлем...
Ятасаҡ еремә саяндар тулырмы, йә Рабби?

Ҡазый Аллаһ беҙҙән булырмы разый?
Хәбибең-Шәфиғ беҙҙе күрә алырмы, йә Рабби?

Ғазраилде күреп, йәнем боғаҙыма етеп,
Тәнемдән һурылғанда, булырмы тыныс, йә Рабби?

Йуныс ҡәберенә барғас та, Мүнкәр Нәкир килгәс тә,
Миңә һорау биргәс тә, телем ҡыбырлармы, йә Рабби?

Йәшерен хәҡиҡәттәрҙе белгән Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«Әгәр һеҙ мин белгән ҡәҙәр белһәгеҙ, әҙ көлөр һәм күп илар инегеҙ».* (Мөслим, Фазаил, 134).

Шуға ла ике донъя бәхетенә ирешеү өсөн, ҡолдоң сәждәләре һәм рөкүғтәре, доғалары һәм ялбарыуҙары, түккән күҙ йәштәре Аллаһ мәрхәмәте йылғаһы менән ҡушылырға тейеш.

Оло йөрәкле Мәүләнә бик күркәм әйткән:

*«Илау, тетрәнеп һыҡтау – ныклы, ваҡланмай торған капитал ул. Ә Аллаһтың бөтә барлыҡҡа мәрхәмәте – иң ныклы*

*терәк. Эй, ауыҙ йырыусы наҙан, һин көлөү ләззәтен татының, хәҙер илау ләззәтен таты, һынап ҡара – ул шәкәр keләте. Аллаһ өсөн илаған күҙҙәр – фатихалы күҙҙәр. Аллаһ өсөн илаған йөрәктәр – фатихалы йөрәктәр. Һис шикһеҙ, күҙ йәштәренә һәм һыҡтауҙарға Ул мәрхәмәтле. Хакимдың илаусыларға тигән бәрәкәте һәм мәрхәмәте – ташҡын йылға».*

Ә бына Шәйех Сәғди һүҙҙәре:

*«Болот иламаһа, үлән көлөп ебәрерме? Бала иламаһа, әсә һөтөн алырмы?..»*

Йәшәгән, ти, донъяла бер ғашиҡ. Һөйгәненең ауылында ул туҡтауһыҙ илаған-һыҡтаған. Унан бының сәбәбен һорағандар, һәм ул былай тигән:

«Беҙҙе бер-беребеҙҙән һис ҡасан туҙан айырмаһын өсөн, мин һөйгәнемдең ауылындағы ерҙе күҙ йәштәрем менән һуғарам…»

Хәҙистән:

*«Бер һауған һөт кире еленгә тулмаһа, Аллаһтан ҡурҡып йәш түккән бәндә Йәһәннәмгә эләкмәҫ»* (Тирмиҙи, Зуһд, 9). *Шундай халәткә ирешеү ниндәй бәхет*!

**Йә Аллаһ! Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) өммәтен төрлө бәләләрҙән, бәхетһеҙлектәрҙән, ғазап-яфаларҙан һәм Үҙеңдең асыуыңдан һаҡла һәм яҡла! Беҙҙе барлыҡта ла, юҡлыҡта ла, хәүеф һәм өмөт араһында нығынған һынамышлыларыңдан әйлә һәм бүләктәреңә лайыҡлы булған бәхетле йәмғиәт ит!**

**Беҙгә тыныслыҡ һәм рухи хозурлыҡ бүләк ит! Ҡараңғы төн һымаҡ көндәребеҙҙе һынау һәм бәләләр, иман һәм тәфәккүр аша фатихалы һәм бәхетле таңға әйләндер!**

**Әмин!..**





## ҒӘФЛӘТ

Икһеҙ-сикһеҙ дала буйлап бер әҙәм китеп барған һәм ҡапыл йыртҡысты осратҡан. Ҡото осоп, йәнтәслимгә йүгерә башлаған. Әммә ни ҡәҙәр генә шәп йүгермәһен, йыртҡыстан ҡасып ҡотола алмаясағын аңлаған һәм, алда ҡойо күреп ҡалғас, уйлап та тормай шунда һикергән. Осоп төшөп барғанда, сығып торған ҡоро ботаҡты шәйләп, шуға йәбешкән.

Көтмәгәндә-уйламағанда ҡойо эсенә килеп эләккән юлсы тирә-йүненә күҙ һалған һәм күргән: ул сат йәбешкән ботаҡты аҡ һәм ҡара төҫтәге ике сысҡан кимерә. Ҡойо төбөнә күҙ ташлаған – унда аждаһа, ауыҙын асып, уның ҡолап төшкәнен көтөп тора, өҫтәүенә дүрт йылан өңдәренән башын сығарған!..

Хәленең уғата хәүефле икәнен аңлаған юлсының ҡото алынған. Ваҡыт уның вайҙаһына түгел, кисекмәҫтән ҡойонан сығырға кәрәк, юғиһә сысҡандар ул аҫылынып торған ботаҡты кимереп бөтәсәк...

Хәленең мөшкиллеге хаҡында уйланған юлсының күҙе ҡойо диуарына йәбешкән кәрәҙле balға төшкән һәм, ауыҙ һыуы ҡойолоп, тәмләп ҡарағыһы килгән. Ул шулай тип уйлаған: «Был ҡурҡыныс ерҙә иҫ киткес бал бар!.. Туйғансы иркенләп ашарлыҡ хәлдә түгелмен, осоҡ ҡына тәмләп ҡарайым да кисекмәҫтән кире өҫкә менермен!»

Балды семтеп алып ҡапҡан икән, хуш еҫенән, татынан ләззәтләнеп, уйҙары бөтөнләй икенсе юҫыҡҡа төшөп киткән: «Ерҙә бындай балды ҡайҙан табам әле мин? Ҡулыма эләккән





ниғмәттән ауыҙ итәйем әле!» һәм бал менән ләззәтләнеүен дауам иткән.

Шул рәүешле был меҫкен, бөтә уйҙары, йәне-тәне менән бал көҫәп, хәтәр хәлдә ҡалыуы һәм ҡотолоу сараһын күреү кәрәклеге тураһында ла оноҡкан. Дөйәғош ҡурҡыныс килгәндә башын ҡомға тыҡҡан кеүек, әҙәм дә, ни булырын уйламайынса, балға мөкиббән киткән. Юлсының сараһыҙлығы ағас кимергән сысҡандарҙы ла, аждаһа һәм йыландарҙы ла туҡтатмаған. Ахыр ҙа ботаҡ һынған, ғәмһеҙ юлсы аҫҡа мәтәлләгән һәм һәләк булған…

Риүәйәттәге ҡойо һәм бәләләр донъя тормошон кәүҙәләндерә, аждаһа һәм йыландар – кешегә хас түбән сифаттар, бал – алдатҡыс донъя ләззәттәре, ботаҡ – ғүмер, аҡ һәм ҡара сыҡандар – ғүмерҙе һанап осҡан көн һәм төндәр. Юлсы – ғәфләттә булған сүрәттә һәләкәт көткән, һынауҙар тулы фани донъяға килеүсе һәм китеүсе кеше.

Тимәк, кеше өсөн иң мөһиме – тәүбәләр булып ҡайтасаҡ, үкенес йылғаһы булып ағасаҡ ғәмһеҙлектән ҡасыу; мәңгелек хозурлыҡ, сәғәҙәт һәм бөйөк ҡотолоуға ирешеү өсөн, тура юлдан барыуға тырышлыҡ һалыу… Әҙәм яратылмышы, уның тирәһендә булған бөтә нәмә шул маҡсатҡа төбәлгән түгелме ни?

Билдәле булыуынса, бөтә барлыҡтың именлеге фани донъяға килеү маҡсатына ярашлы йәшәй белеүгә бәйле. Ғаләмдәге иң күркәм ижад емеше булған кеше, үҙенең яратылмыш маҡсатын танып белеп, тормошон шул маҡсатҡа ярашлы яйға һалһа, фани донъя һәм нәфесе ҡорған ваҡытлы ҡимммәттәр һәм ләзәттәр кеүек хәүефле тоҙаҡтарға ҡарата уяу булһа, бәхеткә ирешә ала. Тормошоң матурлыҡ менән тулы булһа, Хәҡиҡәт юлынан атлап, уны изгелекле ғәмәлдәр менән биҙәһәң, ҡолға лайыҡ булғанса, ғүмер һәм бәрәкәттәрен бүләк иткән, Үҙ биләмәһендә йәшәткән Раббыңа рәхмәтле булып, шөкөрана ҡылһаң, был, әлбиттә, мөмкин булмаған нәмә түгел.





Әгәр ҙә ки Аллаһтың иң гүзәл яратылмышы, юғарыларҙан да юғары рух (әхсани тәкүим) рәүешендә ижад ителгән кеше, үрҙәге миҫалдағы кеше үҙ асылын аңламайынса, моңһоҙ рәүештә Раббыһынын алыҫта йәшәһә, тормошо күңел төшөнкөлөгө һәм юғалтыуҙар менән тулы буласаҡ. Бындай хәлгә төшөүҙән киҫәтеп, Ғәзиз Мәхмүт Һудайи (куддиса сырруху) әйткән:

Китеүселәрҙе күрмәҫһеңме?
Ер аҫтына кермәҫһеңме?
Хаҡ ҡатына бармаҫһыңмы?
Был ни хәлең, әй ғафил?

Итәғәт ишегең япһаң,
Тоғро юлдан тайпылһаң,
Күп малға табынһаң,
Был ни хәлең, әй ғафил?

Үҙ рухиәтен, ғаләмдә ге үҙ урынын белмәгән, үлем һәм тыуым хәҡиҡәтен, маҡсатын төшөнмәгән наҙан һәм вайымһыҙ юлсы булыу – ҙур хат а һәм үҙ-үҙеңде алдау. Ошо хатаңды төҙәтмәү - был донъя ла уҡ Әхирәт килеменән мәхрүм булыу тигән һүҙ. «Ҡыҙым, һиңә әйтәм, ә һин, килен, тыңла» алымын файҙаланып, Юныс Эмре үҙ нәфесенә мөрәжәғәт итә:

Нисек инде йоҡлайһың, уянмаҫһыңмы?
Үтте каруан, ҡалдың яңғыҙ тау башында.
Саҡырыусылар ҡысҡырыша, инанмаҫһыңмы?
Үтте каруан, ҡалдың яңғыҙ тау башында.

Юныс, һин был донъяға ниңә килдең?
Үтте каруан, ҡалдың яңғыҙ тау башында.
Әүлиә аша үтмәҫ булһа әгәр юлың,
Үтте каруан, ҡалдың яңғыҙ тау башында.





Берәмләп билдәһеҙ донъянан ваҡытлы донъяға килеп, һынауҙар үтеп, бер-бер артлы Әхирәткә күсеүҙең хикмәтен һәм серен аңларға тырышмаған бер генә ысын ғалим да юҡ.

Инсан серен, йәшәйеш һәм үлем серен аңлау үрҙәге риүәйәттә тасуирланған ғәфләттән имен булған сүрәттә генә мөмкин, ә уның сараһы – Илаһи Нур менән яҡтыртылған айыҡ аҡыл, етлеккән рухиәт һәм саф намыҫ.

Наҙанлыҡ, түбәнлектәргә тартылыу, һауалылыҡ, мин-минлек, ҡомһоҙлоҡ, көнсөллөк, исраф һәм уҫаллыҡ – ғәфләттең емергес кәүҙәләнеше булған кешегә хас боҙоҡлоҡтар. Был нәфес теләктәре өйөрмәһендә кешелек бәҫен ебәреү - иң ҙур ҡаза, үҙ-үҙеңде алдау. Үҙ-үҙеңде шулай алдау сәбәпле күңелде ҡараңғылатҡан ғәмһеҙлек кеше һәм Хаҡ Тәғәләбеҙ араһындағы кәртәгә әйләнә. Кешенең намыҫы таплана, абруйы төшә. Күңелдәр ҡараңғылыҡҡа сума. Аллаһ онотола, бәндәләр гонаһҡа бата.

Шундай хәлдә ҡалғандар хаҡында изге аятта әйтелә:

فَوَيْلٌ لِلْقَاسِيَةِ قُلُوبُهُمْ مِنْ ذِكْرِ اللَّهِ أُولَئِكَ فِي ضَلَالٍ مُبِينٍ

**«...Аллаһты зекер итә алмаҫлыҡ булып, күңелдәре ҡатҡандарға яҙыҡтар булыр!..»** (Зүмәр (Халыҡ төркөмө), 22).

Ысынлап та, йөрәктәрҙә рухиәт кәмеһә, нескәлек һәм рухи һиҙгерлек юғалһа, кешелә тура юлдан (сыратум-мустаҡым) барыу һәләте юғала. Ҡылған гонаһтарың йылы ел иҫеүе кеүек кенә күренә башлай. Әҙәм үҙенең кәмселектәрен күреүҙән туҡтай. Кеше үҙ ҡулдарындағы эренле яранан ерәнмәгән, эргәлә ашап ултырғандарҙың ытырғаныуын тоймаған кеүек, нәфес баҫырауы аҫтындағыларҙы ла үҙҙәренең хата-кәмселектәре борсомай. Улар тирә-йүндәгеләргә һәм үҙҙәренә һалған зыянды тоймай. Ғәмһеҙлекте ҡорос кейем һымаҡ кейеп алғандар Хаҡ Тәғәләбеҙгә





һәм хәҡиҡәткә һаңғырау һәм һуҡыр. Улар хаҡында Аллаһу Тәғәлә әйтә:

**«(Улар) һуҡыр, телһеҙ, һаңғырау…»** (Баҡара (Һыйыр), 18).

Мәүләнә (куддиса сырруху) ғәмһеҙ, ике йөҙлө, Аллаһты таныуҙан йыраҡ булған әҙәмдең, үҙ файҙаһын уйлап, үҙе кеүек үк ғәмһеҙ әҙәмдең хәлен белегә барыуы тураһында һөйләй:

«Сирлеләргә ҡарата мөнәсәбәт ниндәй булырға тейешлеген яҡшы белгән әҙәм һаңғырау танышына былай ти:

«Күршең ауырып киткән бит, һин шул турала беләһеңме?»

Вайымһыҙ һаңғырау, был хәбәрҙе ишетеп, уйға тала һәм сирлeнең хәлен белергә барыуын күҙ алдына килтерә:

«Әйтәйек, мин хәстәгә тарыған күршемә килдем, ти. Ҡолағым ишетмәгәс, мин уның нимә әйткәнен ҡайҙан беләйем?»

Артабан былай тип уйлай:

«Хәстә кешенең тауышы ла көсһөҙләнә торған. Ул саҡта инде бөтөнләй бер нәмә лә ишетмәйәсәкмен. Аҙаҡ, фекерен шулай тип ослап, ныҡлы ҡарарға килә: «Нимә генә тимә, ул – күрше, мин барырға тейеш. Юғиһә ғәйеп ташларҙар, хөрмәт итмәй башларҙар». Ниәте ныҡынып, ул барырға була.

Бынан һуң ул план ҡора башлай:

«Сирле янына ингәс, ирендәре ҡыбырлауынан нимә әйткәнен аңларға тырышырмын. Шул рәүешле ҡолағым ишетмәгәнде һиҙҙермәм. Һыҙланған кеше быны тойорлоҡ хәлдә лә түгелдер. Тәүҙә әйтермен:

– Хәлдәрең нисек, минең тоғро күршем?

Ул, әлбиттә, әйтәсәк:

– Рәхмәт, яҡшы!





Мин әйтермен:

– Аллаға шөкөр!..

Шунан һорармын:

– Һин нимә ашаның?

Ул әйтер:

– «Шәрбәт эстем» йәки «борсаҡ ашы ашаным».

Ә мин әйтермен:

– Шифаһы тейһен!

Шунан һорармын:

– Яҡшы, табиптарҙан кем килә? Кем ҡарай?

Ә ул әйтер:

– Фәлән-фәлән килә.

Күңелен күреү өсөн, мин әйтермен:

– Ул бик яҡшы табип. Уны саҡырып шәп иткәнһегеҙ. Ул килгән икән, тимәк бөтәһе лә план буйынса бара».

Аҡылы әллә ҡайҙа китмәгән ғәмһеҙ һаңғырау, буласаҡ әңгәмәне, биреләсәк һорау һәм яуаптарҙы планлаштырып, күршеһенең хәлен белергә киткән.

Ҡоролған план буйынса, ул тәүҙә былай тип һораған:

– Хәлдәрең нисек, минең тоғро күршем?

Туҡтауһыҙ һыҙланыуҙарҙан йонсоған ауырыу ыңғырашып әйткән:

– Бик ауыр хәлем, үләм, буғай!

Һаңғырау, яуапты ишетә алмағас, алдан әҙерләнгән яуапты ҡыҫтыра һалған:





– Аллаға шөкөр!..

Сирле был һүҙҙәргә үпкәләгән һәм йәне көйгән. Күршеһенең хәлен аңламаған һәм былай тип уйлаған:

«Тимәк, был күршем минең үлемде теләй».

Хәлдең айышына төшөнмәйенсә, һаңғырау икенсе һорауын биргән:

– Һин нимә ашаның?

Асыуы ҡабарған сирле уҫал итеп яуап биргән:

– Ағыу эстем!

Һаңғырау әйткән:

– Шифаһы тейһен!

Был һүҙҙәрҙән һуң инде сирле шартлар сиккә еткән, сөнки сабырлығы самалы йәш кеше булған.

Бер нимәгә иғтибар итмәйенсә, һаңғырау үҙ хәбәрен теҙгән:

– Яҡшы, табиптарҙан кем килә? Кем ҡарай?

Сирленең түҙемлеге шартлап һынған һәм ул, асырғанып, былай тип ҡысҡырған:

– Кем килһен тағы? Ғазраил килә. Эсемде бошорма, тай бынан!

Һаңғырау уның һүҙҙәрен дә ишетмәгән, хәлен дә аңламаған, планлаштырған әңгәмәһен дауам иткән. Башын һелкә биреп, ул дауам иткән:

– Яҡшы, әлдә ул килгән, шатлан быға, - ошо һүҙҙәр менән, үҙенән уғата ҡәнәғәт булып, өйҙән сыҡҡан һәм шулай тип уйлаған:





«Хәстәле күршемдең хәлен белеү һәм шул рәүешле тирә-йүндәгеләрҙең хөрмәтен ҡаҙаныу ҡайһылай шәп булды. Өҫтәүенә меҫкенгә ҡыйын сағында терәк тә булдым».

Самалы аҡыллы ғафил һаңғырау шулай отолған. Моңһоҙлоғо арҡаһында, файҙа күрҙем тип, зыян алған.

Сирле, һаңғырау күршеһе киткәс, тегенең һаңғыраулығы хаҡында уйламайынса, уның адресына ҡосаҡ-ҡосаҡ насар һүҙҙәр яуҙырған:

«Баҡтиһәң, яҡшы тип уйлап йөрөгән күршем беҙҙең ҡан дошман икән! Уның яманлыҡ төйәге, ғазап һәм яфа сығанағы булыуын элегерәк белмәүебеҙ йәл!..» Ошо һүҙҙәр менән ул ғәфләттәге һаңғырау күршеһен ҡат-ҡат әрләгән, ҡарғаған. Һис тыныслана алмайынса, шулай тип уйлаған:

«Сирленең һаулығын белер, ярҙам ҡулы һуҙыр өсөн хәлен беләләр. Ә был Аллаһ ризалығы өсөн түгел, үҙе өсөн килгән, хәл белешер өсөн түгел, хәлде алыр, зыян һалыр, әйтерһең дә, үс алыр өсөн килгән! Ул дошманын ауырыу, зәғиф, хәлһеҙ килеш күргеһе килгән, шул рәүешле ҡатҡан йөрәген шатландырыр өсөн килгән! Ә бит мин уға күрше булып йәшәгәндә бер тапҡыр рәнйеткәнем дә булманы!»

Мәүләнә аңлата:

*«Һаңғырау әҙәм, ярҙам итәм тип, ярҙан эткән. Уйҙырмалары менән хәстәгә тарыған кешенең йөрәгендә асыу утын тоҡандырған. Сирлегә күҙ буяу өсөн генә барып, үҙен гонаһ утында яндырған».*

*«Ғәмһеҙҙең буш уйҙырмалары арҡаһында, күршеләрҙең ун йыллыҡ дуҫлығы емерелгән».*

*«Икенсе яҡтан, ауырыу ҙа асыуын тыя алмаған, һәм Илаһи мәрхәмәттән мәхрүм ҡалған. Аллаһҡа өмөт бағлап, эштең*





*асылына төшөнөр урынға ул шик-шөбһәләр упҡынына батҡан, үҙенә зыян килтергән».*

*«Аллаһ ризалығы өсөн түгел, үҙ файҙаһын уйлап ғәмәл ҡылған шундай бик күп кешеләр бар. Улар нәфесе ҡатыш ғибәҙәттәре ярҙамында Йәннәткә лайыҡлы булырға теләй».*

*«Асылда уларҙың ғибәҙәт рәүешендә ҡылынған ғәмәлдәре – йәшерен гонаһ һәм йәшерен ширек. Ә Аллаһтан башҡаларға ҡылынған бөтә ғибәҙәттәр – енәйәт. Рия менән ҡылынған намаҙ, ҡарамаҡҡа саф һәм гонаһһыҙ һымаҡ күренһә лә, йәшерен ширек менән таплана. Бысраҡ эләкһә, шишмә һыуы ла тәмен юғалтҡан һымаҡ, хәстәле, ғәмһеҙ йөрәк менән ҡылынған ғибәҙәттәр ҙә сафлығын юғалта».*

Ғәмһеҙ һаңғырауҙың сирленең ғәмәлдәрен һәм һүҙҙәрен үҙенең хаталы ҡараштарынан сығып аңлатырға маташыуы заманыбыҙҙың рухи һаңғырауҙары кәүҙәләнеше булып тора. Бөгөн шундай рухи һаңғырауҙар Ҡөрьән өйрәтелгән дини мәктәптәрҙе, курстарҙы ябыуға вайымһыҙ, ғәмһеҙ ҡарай. Был тарихи хатаға ҡаршы сыҡҡан халыҡтың тауышын моңһоҙ етәкселәр, аҡты – ҡара, ҡараны – аҡ, тип, бөтөнләй ишетмәй, наҙанлыҡтары менән халыҡҡа зыян һала.

Сиктән ашып, фани донъя бәрәкәттәрен файҙаланғандар, байлыҡ, ер тормошо зиннәттәре ярҙамында бәхетле булырға тырыша. Улар фекеренсә, нәфесеңде ҡәнәғәтләндереп йәшәү – мәңге дауам итәсәк ерҙәге йәннәт. Әммә урлашҡандарҙы, Илаһи бәрәкәттәрҙе сарыф иткәндәрҙе мотлаҡан әсе яза көтә.

Мәүләнә Йәләлетдин Руми (куддиса сырруху) фани донъяға сиктән тыш мөкиббән булыуҙы шулай тасуирлай:

*«Әгәр һиңә иң нәзәкәтле эсемлектәр эсеү һәм шундай уҡ нәзәкәтле ниғмәттәр ейеү мөмкин булған икән, бел: һин уларҙы төшөңдә эстең, төшөңдә ейҙең. Был донъяла йәнә уянып киткәс, тағы ла һыуһау, тағы ла асығыу тоясаҡһың. Төшөңдә ашаған-*





*эскәнең файҙа бирмәйәсәк. Йәғни, был донъя – төш кенә кеүек. Ысынлап та, фани донъя һәм уның ниғмәттәре төш кеүек, әгәр бәндә төшөндә нимәлер теләһә, уға ул бирелә. Уянып китһә, үҙе эйә булғандың эҙе лә ҡалмай. Донъя төштә теләгән, төштә эйә булған ялған күңел асыуҙарҙан тора».*

Аллаһу Тәғәлә әйтә:

**«Нәфесен һәм һәүәҫлекте үҙ маҡсаты итеп, Аллаһ урынына ҡуйған кешене күрҙеңме һин** (эй, Мөхәммәт)**?..»** (Жәҫиә (Теҙләнеү), 23).

Бер нисә хәрефте һәм һүҙҙе тойоп ҡалған ҡолаҡтар, мәғәнәһен аңланыҡ, тип уйлар, маңлай күҙҙәре лә, күрҙек, тип иҫәпләр. Тик йәшерен серҙәрҙе һәм нәсихәттәрҙе ишетергә тейешле йөрәк ҡолағы ниндәй халәттә һуң? Илаһи серҙәр һәм хикмәт ағымын ҡабул итергә тейешле күңел күҙе ҡайһы донъяла һуң? Йөрәгең һаңғырау, ә күңелең һуҡыр икән, уларҙың эйәһе булған наҙан ике донъяла ла бәхетле булырмы?..

Риүәйәттәр буйынса, Юныс пәйғәмбәр бер заман Ябраилгә (ғәләйһү-мәссәләм) әйткән:

«Һин миңә ерҙәге иң итәғәтле ҡолдо күрһәтә алаһыңмы?»

Һәм Ябраил фәрештә махау ауырыуынан аяҡ-ҡулдары сереп бөткән, күҙҙәре һуҡыр һәм сирле кешене күрһәткән. Әммә был кеше әйткән:

«Эй Аллаһ! Был ҡул һәм аяҡтар аша нәмә бирһәң, уларҙы тик Һин бирҙең; мине нимәнән мәхрүм итеп йыраҡайтһаң, тик Һин йыраҡайттың. Эй Аллаһ! Һин миндә бер генә теләк ҡалдырҙың, ул – Һиңә ирешеү».

Ҡол йөрәге үҙе өсөн түгел, Аллаһ өсөн типһә, ниәттәренең һәм ғәмәлдәренең маҡсаты үҙгәрә, ғәмәлдәре Йәннәткә лайыҡлылар сифатын ала.





Бәндәгә, ғәфләттән ҡотолоу өсөн, ҡәлбен тәсфиә итеп (паклап), нәфесен тәзкиә ҡылып (тәрбиәләп), күңелен мәсиүәҙән (Аллаһтан башҡаһынан) бушатыу һәм ғаләмдәге ҡеүәт, хикмәт һәм зәрифлек (нәзәкәтлек, гүзәллек) кәүҙәләнештәрен төрлө-төрлө күренештәрҙә күрә алыу зарурҙыр.



Салих заттар әйтә:

«Эй, мәғрифәткә (Аллаһты танып белеүгә) юл тотоусы! Түҙемһеҙлекте – сабырлыҡ, онотоусанлыҡты – зекер, шөкөрһөҙлөктө – шөкөр, әҙәпһеҙлекте – итәғәт, ҡомһоҙлоҡто – йомартлыҡ, шик-шөбһәне – йакин (абсолют ғилем), ике йөҙлөлөктө – ихласлыҡ, тиҫкәрелекте – тәүбәләр, ялғанды – ғәҙеллек, ғәфләтте тәфәккүр менән алмаштырмай тороп, һин юл башлай алмаясаҡһың».

Шул шарттарҙы үтәмәй тороп, бәндә ғәфләттән ҡотола алмаясаҡ һәм ҡулындағы бер көршәк һыуҙы океан тип уйлаясаҡ, күҙен ҡаплаған пәрҙә аша Хәҡиҡәтте һәм үҙ өлөшөн күрә алмаясаҡ һәм ике донъяла ла ҡаза күреүселәрҙән буласаҡ. Бындай кешеләр тере килеш мәйет.

Тапшырыуҙарынса, Джунайд Багдади (куддиса сырруху) йыназа намаҙы ваҡытында биш тапҡыр тәкбир әйтә. Йыназа намаҙында дүрт тәкбир әйтергә тейешлеген белгән кешеләр аптырап һорай:

– Эй, Джунайд! Йыназа намаҙында дүрт тәкбирҙән артығы әйтелмәй торғайны. Ҡайҙан килгән бишенсе тәкбир?

Юғары намыҫ эйәһе Джунайд шулай ти:

– Мин ҡылған дүрт тәкбир мәрхүм өсөн ине. Ә бишенсе тәкбирҙе мин хәл генәһе мәйеттәрҙекенән дә хөртөрәк булған тереләр өсөн ҡылдым. Бәлки, улар, иҫтәренә килеп, үлгәнгә ҡәҙәр терелер…





Юғарыларҙан да юғары рух булып яратылған көйө (әхсани-тәкүим), ғәмһеҙ рәүештә кешелек бәҫен юғалтып, юҡ-барға ваҡыт сарыф итеү - мәғәнәһеҙлек.

Ғәзиз Мәхмүд Һудаи (куддиса сырруху) ваҡытын бушҡа сарыф итеүселәргә мөрәжәғәт итә:

Хәҡиҡәттән баш тартыуың, ялғанға эҫенеүең нилектән?
Шайтанға эйәреүең һәм фетнә-яманлығың нилектән?

Аллаһ юлына баҫ та, тын һәм хозур әһеле бул,
Нәфесеңә эйәреүең, тупаҫлығың, яуызлығың нилектән?

Ҡайҙа Сөләймәндең милке, Искәндәрҙең тәхете?
Быны белгәс, фанилыҡҡа эҫенеүең нилектән?

Нәфесте үҙ-үҙенә хисаплама бирергә саҡырға н быйдай мөрәжәғәттәргә иғтибарлы булыу һәм дөрөҫ фекер йөрөтә белеү лазым. Бер тәҡүәнең дуҫына яҙған хаты һәмм әбеҙ өсөн гүзәл нәсихәт:

«Үҙ нәфесен хисапламаға саҡырған ота, ә ғәмһеҙ барыһын да юғалта. Мәрхәмәтлегә әжер – мәрхәмәт. Иғтибарлап ҡараған – күрә, күргән – белә, белгән – аңлай, аңлаған – ғәмәл ҡыла, ә кем ғәмәл ҡыла, шул ике донъяла ла бәхеткә ирешә».



Беҙгә был фани донъяла, һәләттәребеҙгә күрә Хаҡ Тәғәләбеҙҙе танып һәм үҙебеҙҙең бар ҡылыныуыбыҙ маҡсатын белеп, Изге Ҡөрьәнебеҙҙе һәм Сөннәбеҙҙе яратып йәшәргә ҡала.

Ғаләмдең иң гүзәл яратылмышы булған кеше Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә янында булырға тейеш. Беҙгә ғүмер биргән, гонаһтарыбыҙҙы ғәфү иткән, бөтә серҙәребеҙҙе һәм теләктәребеҙҙе белгән Раббыбыҙ Аллаһҡа итәғәтле булырға тейешбеҙ. Һәр ғибәҙәттең үҙ ваҡыты бар, ә иман һәм итәғәт ғүмерлек.





**Раббыбыҙ Аллаһ беҙҙе сыратум-мустакымдан барған, ҡәлбе тере һәм Үҙенә яҡын булған һайлам заттар йәмғиәтенә инеүҙе насип әйләһен! Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) шәфәғәтенә лайыҡлы итһен!**

**Әмин!..**







# ҠОМҺОҘЛОҠ, КӨНСӨЛЛӨК ҺӘМ ШӨКӨРАНА

Әҙәм балаһы яҡшылыҡҡа ла, яманлыҡҡа ла тартылыусан итеп яратылған. Илаһи тәҡдирҙән килгән шул сифат насибында был һынауҙар өсөн барлыҡҡа килгән донъяла ул йә үрҙәргә артыла, йә түбән тәгәрәй, яҡшылыҡ һәм яманлыҡ, гүзәллек һәм боҙоҡлоҡ араһында үрһәләнә. Бейек тауҙарға артылғандай, камиллыҡ, яҡшылыҡ һәм гүзәллек үренә күтәрелеүселәр бармаҡ менән генә һанарлыҡ. Шуға күрә көнсығыштың бөйөк аҡыл эйәһе Шәйех Сәғди кешегә ҡыҫҡа ғына шундай тасуирлама биргән:

«Бер нисә тамсы ҡан һәм мең шик-шөбһә!..»

Мең һәм бер шик-шөбһә… Ығы-зығынан, нәфсе тыуҙырған түбән сифаттарҙан, хөсөтлөктән, көнсөллөктән арынған аҙ һанлы бәхетлеләр, әлбиттә, был дөйөм ҡағиҙәгә буйһонмай.

Йәнәбе Хаҡ кешенең йәмғиәттә йәшәүен теләгән, шуға күрә бихисап бәрәкәттәрҙе кешеләргә бүлеп биргән. Кешеләрҙең бер-береһенә мохтаж булыуын насип иткән. Һынауҙар өсөн кәрәкле, кешелек тарихының бөтә осоронда ла булған айырмалыҡтар кешенең Илаһи яратылмыш маҡсатына тура килә, шуға күрә уны иҫәпкә алмау мөмкин түгел. Бер-береңдең ярҙамына мохтажлыҡ – кешеләр араһында Хаҡ Тәғәләбеҙ булдырған айырма кәүҙәләнеше. Ул айырымлыҡтар **комһоҙлоҡ, дошманлыҡ һәм көнсөллөк** ише кәрәкмәгән кире тойғоларҙы тыуҙырыуы ла ихтимал.





Кире сифаттар рәтендәге ҡомһоҙлоҡ, әгәр уға кәртә ҡуймаһаң, көнсөллөк кеүек йөрәк ауырыуына килтереүе мөмкин. Ҡомһоҙлоҡ һәм көнсөллөк упҡынына батҡан әҙәм тыныслығын юғалтасаҡ һәм иртәме-һуңмы фәҡирлек упҡынына ла батасаҡ. Кешенең үҙ баһаһына зыян һалған ул сифаттар Аллаһ тәҡдиренә буйһонмауҙан, итәғәтһеҙлектән килә. Был нәфес ауырыуына тарығандарға шул ҡурҡыныс: ҡомһоҙлоҡ һәм көнсөллөк ауына эләккәндәр үҙҙәре уралған ауҙы күрмәй.

Нәфес өйөрмәһенә эләккәндәрҙең хиреслеге һәм көнсөллөгө - фани донъяға башкөллө сумыу, Әхирәтте онотоу бәләһе, йәғни теләктәренә баш була алмаған ҡолдоң матдиәткә ғибәҙәте. Хирес әҙәмдең күҙе һис ҡасан туймай, ҡабул булған теләгенән һуң танһығы ҡанмай, яңылары хасил була. Көнсөллөк кешеләге ыңғай сифаттарҙы томалай: айыҡ аҡылдан мәхрүм итә, тәбиғи иман сағылыштарын рухиәтеңдән ҡыҫырыҡлап сығара, шуға күрә Пәйғәмбәребеҙ (саллəллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

تَحْلُقُ الدِّينَ

*«Ул иманды сабып ташлай»* (Ибраһим Джанан, Кутубу-Ситта, т. 278).

Көнсөл бәндә, үҙе теләгән ниғмәттәрҙең, көнләшкән кешеһенән тартып алынып, үҙенә бирелеүен теләй. Әгәр был мөмкин түгел икән, ул әйтә: «Һиңә лә юҡ, миңә лә юҡ!» Уға башҡаларға бирелгән бәрәкәттәр, һәләттәр оҡшамай, ул уларҙың юҡҡа сығыуын теләй. **Көнсөл әҙәм көнләшкән кешеһенә ҡарата дошманлыҡ, мәкер, үсләшеү, ғәйепләү, ғәйбәт менән тулы.** Уның ҡыҫҡа ғына ғүмере шау файҙаһыҙ борсолоу, хафа эсендә.

Ғүмере буйы тәҡүәлек сиктәре эсендә йәшәгән әүлиәләр донъя эштәренә сумыуҙы хуш күрмәгән. Ниғмәт эйәһе булырға ашҡыныуҙы улар көнсөллөктөң бер ғәләмәте тип ҡабул иткән.





«Аһ, әгәр ундағы нәмәләр миндә лә булһа…» рәүешендәге вәсүәсәләр – Илаһи тәҡдиргә ҡарата ризаһыҙлыҡ белдереү ул. Үҙ халәте үҙ асылына тап килгән ниғмәт булыуын кеше йыш ҡына аңлап бөтмәй.

Мәруф Ҡархи әйтә:

«Тәҡүәлек үренә ирешкәндәр – байҙарҙарға көнләшеп түгел, нәсихәт менән, фәҡирҙәргә тәкәбберләнеп түгел, итәғәт менән, ә ҡатын-ҡыҙҙарға шәһүәт менән түгел, миһырбанлыҡ менән ҡараусылар».

Нәзәкәтле, һиҙгер рухиәткә эйә булғандарҙы фани донъя менән бәйле теләктәр, көнсөллөк ташлап китә. Йөрәгенең рухи дәрәжәһенә ҡарап, мөьминдәрҙең бәрәкәт ҡиммәте критерийҙары ла үҙгәрә.

Шәриғәт шундай төшөнсәне нигеҙ итеп алған: ***«Һинең милкең – һинеке, ә миндәгеләр – минеке».***

Тасауыфта (рухи камиллыҡ юлында) был төшөнсәләр икенсе мәғәнә ала: ***«Һинең милкең – һинеке, ә миндәгеләр –*** *(Аллаһ ризалығы өсөн)* ***йәнә һинеке».***

Хәҡиҡәт атмосфераһында (Хәҡиҡәт юлында булғанда) был төшөнсә шундай мәғәнәгә эйә: ***«Һинең милкең дә, минеке лә беҙҙеке түгел, улар һәммәһе – Аллаһ милке!»***

Ашуғ Юныс көнсөллөктөң һәм хиреслеклектең алдатҡыс сағым булыуы тураһында яҙа:

Донъяға инанырһың,
Ниғмәт минеке, тиеһең,
Ни өсөн ялған һөйләйһең?
Һин әйткәнсә булмаҫ һис ҡасан!..

....





Милек эйәһе, хөкөм эйәһе,
Кем быларҙың ысын эйәһе?
Милек тә ялған, хөкөм дә ялған,
Бар, һин дә бер аҙ хыяллан.

Заманыбыҙ сиренә әйләнгән байлыҡ йыйыуға хиреслек тамырҙары менән кешелек барлыҡҡа килгән тарих төпкөлөнә инеп китә. Зыярат янынан үткәндә, Шакик Бәлхи нәсихәт менән былай ти:

– Уларҙың күбеһе ялғансы булған…

Унан һорайҙар:

– Ниндәй сәбәп менән?

Ул әйтә:

– Тормош көткән саҡта, аҡсабыҙ, милкебеҙ, йорттарыбыҙ, малдарыбыҙ, хужалығыбыҙ, туғандарыбыҙ, йөҙөм баҡсаларыбыҙ бар, тип әйтмәнеме ни улар? Әммә улай түгел икән, һеҙ быны күреп тораһығыҙ!

Көнсөллөк бәндәнең иманын һәм ғибәҙәттәрен зәғифләндерә, уның рухи тормошон ҡараңғылата.

Оло выждан эйәһе Мәүләнә (куддиса сырруху) кешенең туймаҫ булыуына аптырап әйткән:

*«Алтын һәм донъя ниғмәттәре ҡолона әйләнгән кеше менән ни була? Аллаһ юлында сарыф ителмәгән милектең ниндәй файҙаһы бар? Нимәгә кәрәк улар? Фани донъя ниғмәттәре әсирлегендәге кәмһетелеү, ҡоллоҡ бәндәне Әхирәткә буш ҡул менән оҙата торған ҡаза түгелме ни?!»*

Ысынлап та, аҡса һәм милек ҡолона әйләнгән, рухи хәйерселек халәтенә төшкән Сәғләбәнең[15] хәле уйланырға мәжбүр итә.

15. Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сәхәбәләре араһында Сәғләбә исемле 29 кеше булған, был Сәғләбә шуларҙың береһе. Әммә,





Мәккә мосолмандарының береһе – Сәғләбә – аҡсаға һәм милеккә хирес була. Бик тә бай булғыһы килә уның, шуға күрә Пәйғәмбәребеҙҙән (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) уның өсөн доға ҡылыуҙы һорай. Был үтенескә Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) шундай яуап бирә:

*– Һин Аллаһҡа рәхмәтле була алған ҙур булмаған милкең һин рәхмәтле була алмаған ҙур милкеңдән яҡшыраҡ...*

Был һүҙҙәрҙән һуң Сәғләбә ниәтенән кире ҡайта, әммә бер ни тиклем ваҡыттан һуң, аҡса көҫәү һәүәҫлеге уны йәнә ялмап ала, һәм ул тағы Пәйғәмбәребеҙгә (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) килеп инәлә башлай:

– О Рәсүлуллаһ! Минең бай булыуым өсөн доға ҡыл!

Был юлы Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) уға ошондай нәсихәт бирә:

– Мин һинең өсөн етерлек үрнәк түгелме? Аллаһ алдында ант итеп әйтәм, әгәр теләһәм, ошо тауҙар алтын һәм көмөшкә әйләнер ине, әммә мин уларға битараф булыр инем.

Сәғләбә хыялынан кире дүнә, ләкин нәфесе һаман үҙенекен ныҡый. Ул үҙен шундай уйҙар менән йыуата: «Әгәр бай булһам, бөтә фәҡир-фоҡараға ярҙам итәсәкмен, шул рәүешле тағы күберәк бүләккә лайыҡ буласаҡмын!» Ялған шул сәбәпкә йәбешеп, ул өсөнсө тапҡыр Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) янына килә һәм әйтә:

– Һине салих пәйғәмбәр итеп ебәргән Зат менән ант итеп әйтәм, әгәр Ул миңә байлыҡ бирһә, мин фәҡирҙәрҙе яҡлаясаҡмын, мохтаждарҙың хоҡуҡтарын күҙәтеп, ниғмәттәр менән тәьмин итәсәкмен!..

билдәле булыуынса, ул Бәҙер һуғышында ҡатнашҡан һәм тәҡүә мосолман булған Сәғләбә түгел.





Ахырҙа, шулай ныҡышып ялбарыуҙарҙан һуң, Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Аллаһу Тәғәләгә доға ҡыла:

– Йәә Раббым! Сәғләбәгә үҙе теләгән милекте бир!

Күп тә үтмәй, Аллаһ, был доғаға яуап итеп, Сәғләбәгә ғәләмәт ҙур байлыҡ бүләк итә. Уның көтөүҙәре тау һәм үҙәндәрҙе тултыра. Ошоға ҡәҙәр «Мәсет ҡошо» ҡушаматын алған Сәғләбә яйлап йәмәғәттән айырыла, барса ваҡытын хужалығына бағышлай. Тора-бара ул йома намаҙҙарына ғына килә башлай, аҙаҡ уларҙы ла ҡалдыра.

Бер көндө, Сәғләбә хаҡында һорашып, ҡыуанырлыҡ яуап ишетмәгәс, Мөхәммәт Пәйғәмбәр (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әсенеп әйтә:

– Харап булды Сәғләбә!

Сәғләбә иһә быны менән генә туҡталып ҡалмай, наҙанлыҡ соҡорона төшкәндән-төшә бара. Зәкәт[16] йыйырға килеүселәргә ул былай ти:

– Һеҙ ҡылғандар джизйә,[17] джизйәнең ҡәрҙәше. Һеҙ барығыҙ, ә мин әле уйлап ҡарармын.

Ул үҙенең вәғәҙәһе буйынса фәҡирҙәргә ярҙам итеү түгел, мотлаҡ бирелергә тейешле зәкәтте түләүҙән дә баш тарта, монафиҡтарҙың береһенә әүерелә.

Ҡөрьәндә бындай хәл шулай тасуирлана:

**«Улар араһында: «Әгәр Аллаһ беҙгә байлыҡ бирһә, һис шикһеҙ, саҙаҡа бирер инек һәм, әлбиттә, беҙ ҙә изгеләрҙән**

16. Зәкәт – хәлле мосолмандарҙың йыллыҡ килеменең 1/40 өлөшөн тәшкил иткән фарыз саҙаҡа, ул фәҡирҙәр, мохтаждар һ.б. файҙаһына бирелергә тейеш. Исламдың биш нигеҙенең береһе булып тора.
17. Джизйә – Ислам дәүләтендә мосолман булмағандарҙан алынған һалым.

**булыр инек», - тип Аллаһ ҡаршыһында ант итеүселәр ҙә бар».**

**«Ләкин Аллаһ хазинаһынан байлыҡ бирелгәс, һаранланып баш тартып, биргән анттарын боҙҙолар»** (Тәүбә, 75-76).

Сәғләбә, Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) киҫәтеүенә ҡолаҡ һалмайынса, ғүмер ебен ҡыҙғаныс тамамлай – фани донъя байлыҡтарына ҡыҙығып, Әхирәт хәйерсеһенә әйләнә. Үлер алдынан, ғазаплы үкенестәргә күмелеп ыҙаланғанда, ул Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һүҙҙәрен ҡат-ҡат иҫенә төшөрә:

*«Һин Аллаһҡа рәхмәтле була алған ҙур булмаған милкең һин рәхмәтле була алмаған ҙур милкеңдән яҡшыраҡ...»*

Ваҡытында киҫәтеүгә ҡолаҡ һалмаған, фани донъя байлыҡтарын көҫәп, упҡынға батҡан Сәғләбә һуңлап килгән әрнеткес үкенестәр һәм рухи һыҙланыуҙар менән китә баҡыйлыҡҡа. Мәңгелек бәхетен фани донъялағы ләззәт итеп күргән ҡыҫҡа ғына мәлгә алмаштырып китә.

Доға ҡылыу тәртибен, ҡағиҙәләрен боҙған сүрәттә, аҙағы ниндәй фажиғә менән бөтөү ихтималлығын күрһәтеүсе миҫал ул Сәғләбә тарихы. Уның рухи халәтен яҡшы аңлаған Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), бәлки, башҡаларға һабаҡ булһын өсөн дә, Сәғләбә бик һораған доғаны ҡылғандыр. Аллаһу Тәғәләгә доға ҡылғанда, нимә яҡшы, нимә яман икәнен үҙ белдегең менән хәл итергә ярамай, өмөттәребеҙҙе Аллаһҡа бағлап, беҙҙең өсөн бәрәкәт булған доғаларыбыҙҙың ғына ҡабул булыуын һорарға кәрәк. Юғиһә, мәрхәмәт һымаҡ тойолғандар артына йәшеренгән бәхетһеҙлектәрҙе күрмәйенсә, үҙ-үҙебеҙгә көтөлмәгән бәләләрҙе саҡырыуыбыҙ мөмкин. Доға – дини хәҡиҡәт, ул саҙаҡа һымаҡ, яҙмышты үҙгәртмәгән хәлдә лә, тормошобоҙҙағы ҡайһы бер ваҡиғаларҙы үҙгәртеүе ихтимал. Сикле аҡылыбыҙ менән ул асыҡ





һәм йәшерен үҙгәрештәрҙә беҙгә бәрәкәт булыр йәки булмаҫ тип хәбәр һатыу – ҙур хата. Доға – бәрәкәт, әммә беҙҙең уй-хистәребеҙ йыйылмаһынан торған доғаларыбыҙ, ысынлап та, бәрәкәт булһын өсөн, шулай тип һорарға кәрәк: «Йә Раббым! Әгәр ул бәрәкәт булһа, миңә уны насип әйлә!»



Оло йөрәкле Нәхшәби гүзәл рәүештә тасуирлай:

«Дуҫлыҡ кейемен кейгәндәр, һис нәмәһе булмаһа ла, байҙарҙан да байыраҡҡа әйләнә. Хаслыҡ мисәте менән мисәтләнгәндәр иһә, донъяның бөтә хазиналарына хужа булған сүрәттә лә, хәйерселәрҙән дә хәйерсегә әйләнә».

Ибраһим бин Әҙһәм фәҡирлегенә көйәләнгән кешене күрә:

– Ниңә зарланаһың? Фәҡирлегең буштан-бушҡа килдеме әллә?

Әҙәм аптырап һорай:

– Һеҙ нимә тинегеҙ? Фәҡирлек өсөн түләргә кәрәкме ни?

Ибраһим бин Әҙһәм яуап бирә:

– Эйе! Мин, фәҡирлек ҡиммәтен һәм мәғәнәһен аңлағас, уны һатып алыр өсөн, кинәнеп һәм ҙур тырышлыҡ һалып, уның өсөн Балх[18] илен бирер инем…

Бында нәфес һәүәҫлеге ауыҙлыҡланған кешенең үҙ хәленә тулы ҡәнәғәтлек халәте тасуирлана. Аллаһ ризалығы алдында барыһы ла бер тигеҙ – тәҡүәле хәйерсе лә, тәҡүәле бай ҙа.

Кеше асылындағы хиреслек һәм ҡомһоҙлоҡ хәҙистә шулай тасуирлана:

18. Балх – Афғанистандың 34 провинцияһының береһе. Майҙаны 17 249 км². Илдең төньяғында урынлашҡан, боронғо Балх ҡалаһы исеме менән аталған.





*«Әгәр кешенең ике алтын үҙәне булһа, ул өсөнсөһөн теләр. Ер генә уның танһығын ҡандырыр. Аллаһу Тәғәлә тәүбәһенә килгәндәрҙе ярлыҡай»* (Бохари Рикак,10, Мөслим, Зәкәт, 116-119).

Ҡомһоҙ әҙәмдең өс сифаты бар:

1. Булғанына ҡәнәғәт түгел;

2. Теләгәненә ирешә алмай;

3. Рухиәттән һәм Илаһи танып белеүҙән мәхрүм.

Туймаҫ әҙәмдең күңелен биләп алған ҡомһоҙлоҡ юғары мөхәббәт һәм ихлас ғибәҙәттәргә остоҡ ҡына ла урын ҡалдырмай. Бындай кешеләрҙең милек йыйыу маҡсатында үҙҙәрен аямай тир түгеүе ҡыҙғаныс. Уларҙың тормошо һәпәләк уйынына әүерелә һәм күңелһеҙ тамамлана.

Кеше туя алмаған фани донъя «Нәзиғәт» («Йолҡоп алыу») сүрәһенең 46-сы аятында тасуирлана:

**«Ҡиәмәт көнөн күргәс, уларға донъяла өйләгә саҡлы ярты көн, өйләнән һуң ярты көн генә торған кеүек тойолор».**

Ҡомһоҙлоғо сәбәбендә күңеле ҡарайып, бәндә осҡан рухи упҡын Ҡөрьәндәге Йәһәннәмгә оҡшаш:

**«Ул көндө Йәһәннәмдән һорарбыҙ: «Йә, тулдыңмы инде?» -тип әйтербеҙ. Ул әйтер: «Тағы берәйһе бармы?»** (Ҡаф, 30).

Икенсе аятта Аллаһу Тәғәлә байлыҡҡа хирес әҙәмдәр хаҡында әйтә:

**«Уларҙы ташла, ашаһындар, истирәхәт ҡылһындар һәм буш өмөткә алданһындар. Ахырҙа нимә буласағын оҙаҡламай беләсәктәр»** (Хижр, 3).

Хөсөтлөк тарихы кешелек тарихы кеүек үк оҙайлы. Тәүге көнсөллөк Әҙәм пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) осоронда,





Иблис үҙенең уттан яралыуын - мәртәбәгә, Әҙәмдең ерҙән яратылуын кәмселеккә һанаған осорҙа барлыҡҡа килә. Иблис, фәрештәләр остазы булыуға лайыҡ булһа ла, кешеләр кеүек үк нәфес ауырыуына дусар ендәрҙән була. Оло йөрәкле Әҙәм яратылмышындағы Илаһи хәкиҡәтте аңламайынса, уның ерҙән яратылған есми ҡабырсағына алданып һәм үҙ асылының түбән сифаттарына эйәреп, уны үҙе менән сағыштыра. Төтөнһөҙ уттан барлыҡҡа килгән Иблис юғары выждан эйәһе булған Әҙәмдең өҫтөнлөгөн күтәрә алмай.

Аллаһу Тәғәләнең фәрештәләргә оло йөрәкле Әҙәмгә баш эйергә әмер биреүенең рухи зарурлығы уның асылына **Мөхәммәт Нуры** һалыныу менән аңлатыла. Әҙәм яратылмышы тарихы - донъяуи ғилемдең Илаһи хикмәтте аңлау өсөн етерлек булмауын күрһәтеүсе тәүге һәм мөкәммәл бер үрнәктер.

Һабил һәм Ҡабил хаҡындағы бәйән иһә кешелек тормошонда көнсөллөктөң тарихы ни ҡәҙәр оло булыуына йәнә бер дәлил.

Йософ пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) һәм уның ағалары тураһында бәйән дә һабаҡ булырҙай миҫал. Йософ һәм уның ағалары изге күңелле Яҡуп пәйғәмбәрҙең (ғәләйһис-сәләм) улдары була, шуға ҡарамаҫтан Йософтоң (ғәләйһис-сәләм) ағалары, хөсөтлөктәренә барып, уны ҡойоға ташлай. Күреүебеҙсә, был боҙоҡлоҡтоң кеше өҫтөнән хакимлығы көслө, ул кешене теләһә ниндәй аяуһыҙлыҡҡа этәреүе бар.

Хәҙис-шәрифтә әйтелә:

*«Көнләшмәгеҙ! Көнсөллөк, ут утынды яндырған һымаҡ, якшы ғәмәлдәрҙе һәм изге эштәрҙе яндыра»* (Әбү Дауыт, Әҙәп, 44; Ибн Маджа, Зуһд, 22).

Көнсөллөк һәм һаранлыҡ ҡушылыу сәбәбендә Ҡарун да ғәләмәт ҙур байлыҡтары менән ер аҫтына китте түгелме ни?

Аллаһу Тәғәлә уның яҙмышын шулай хәл итә:





**«Ниһайәт, Беҙ уны зиннәттле һарайҙары менән бергә ерҙән йотторҙоҡ. Аллаһ ҡаршыһында яҡларлыҡ уның бер кеме лә юҡ ине. Ул үҙ-үҙен яҡларлыҡ хәлдә лә түгел ине»** (Ҡасас (Ҡиссалар), 81).

Көнсөллөк насар сифат булһа ла, башҡаларҙа булғанға эйә булырға ынтылыу, бәрәкәт эйәһенә зыян һалыу булмаһа, ғәйепләнмәй. Хәҙис-шәрифтә әйтелә:

*«Ике төр кешеләрҙән башҡаларға көнләшеүҙең кәрәге юҡ: уларҙың беренселәре - Аллаһ етеш тормош биреп, булған милкен изге эштәргә тотоноусылар, икенселәре – Ул [Ғаләмдәр Раббыһы] хикмәт биреп [ҙур ғилем, шул иҫәптән Изге Китаптар хаҡында ғилем], шул алған ғилеме менән ғәмәл ҡылыусылар, һәм башҡаларҙы ла шуға өйрәтеүселәр»* (Бохари, Ғилем 15; Мөслим, Мусафирин, 268).

Милкен шул рәүешле сарыф иткән байға һәм үҙ ғилемен башҡаларға өйрәткән ғалимға ғына көнләшергә була. Был – игелеккә, мәңгелек тормош капиталына эйә булырға әйҙәүсе «яҡты көнләшеү». Камил шәхес булған пәйғәмбәрҙәргә һәм тәҡүәләргә көнләшергә мөмкин - шул сәбәпле рухи кисерештәр юғары кимәлгә күтәрелә. Әхирәткә һәм изгелеккә төбәлгән теләктәр нәзәкәтле, һиҙгер саф йөрәктәрҙән ағыла.

Көнсөллөк, хөсөтлөк кеүек ҡурҡыныс сирҙәрҙән дауаланыуҙың берҙән-бер сараһы – ҡәнәғәтлек, булғанына шөкөр итеү аша килгән рухи хозурлыҡ халәтендә булыу. Шөкөр итә белеүҙән, ҡәнәғәтлек кисереүҙән килгән рухи байлыҡтар – бөтмәҫ-төкәнмәҫ хазина. Шуға күрә Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

الْقَنَاعَةُ كَنْزٌ لَا يَفْنَى

*«Тотанаҡлылыҡ – һис бөтмәй торған хазина»* (Дәйләми, Мүснәд, 4699).





Тимәк, байлығыңдың хәкиҡи үлсәү берәмеге – тотанаҡлылыҡ, Аллаһтың биргәненә шөкөрана ҡылыу. Мөмкинлектәре һинекенән артыҡтарға көнләшергә ярамай. Байлыҡтың ысын тәмен тотанаҡлылар һәм ҡәнәғәттәр генә тоя ала.

Хөрмәтле Мәүләнә әйтә:

*«Терелеү өсөн, үлегеҙ, шунда ғына хәкики матурлыҡҡа һәм байлыҡҡа эйә булырһығыҙ!»*

Сибәрҙәр үҙенә бағыр күҙҙәрҙе, үҙен һөйөр йөрәктәрҙе эҙләй. Һаңғырауҙар тауыштарҙы ишетә алмаған, һуҡырҙар матурлыҡты күрә алмаған кеүек, туймаҫ әҙәмдәр хозурлыҡты тоя һәм әҙгә шөкөр итә белмәй. Ҡолағы һаңғырауҙар саз моңон баһалай аламы, танауы еҫ тоймағандар мисек еҫен йәки раузаларҙың хуш еҫен тоя аламы ни?!

Камил кеше үҙ өлөшөн һәм бәрәкәттәрҙе эҙләү менән мәшғүл түгел. Ул бәрәкәт эҙләп йөрөмәй, ә шул бәрәкәттәрҙе бүләк итеүсе Аллаһты эҙләй. Камил кеше күҙе менән дә, йөрәге менән дә башҡаларҙың мөмкинлектәренә һәм бәхетенә көнләшмәй. Ул һәр ваҡыт шөкөр итеп йәшәй, ул һәр ваҡыт ҡәнәғәт.

Аллаһтың тәҡүәле ҡолдарына хас булған юғары ҡәнәғәтлек тойғоһон Ибраһим бин Әҙһәм һәм Шәкик Бәлхи араһындағы әңгәмәнән дә күрергә мөмкин:

Шәкик Бәлхи Әҙһәмдән һорай:

– Нисек йәшәйһегеҙ?

Ибраһим бин Әҙһәм яуап бирә:

– Әгәр берәй нәмә тапһаҡ – Аллаһҡа шөкрана ҡылабыҙ, ә тапмаһаҡ, түҙәбеҙ!

Шәкик Бәлхи быға ҡаршы шулай ти:

– Хөрәсән эттәре лә шуны уҡ эшләй!





Ибраһим бин Әҙһәм аптырап һорау бирә:

– Ә һеҙ был осраҡта ни эшләйһегеҙ?

Шәкик Бәлхи яуап бирә:

– Тапһаҡ, Аллаһҡа шөкрана ҡылабыҙ һәм таратабыҙ, ә тапмаһаҡ, түҙәбеҙ һәм Аллаһҡа шөкрана ҡылабыҙ.

Хөрмәтле Рабиғанан һорайҙар:

– Аллаһ ниндәй осраҡта үҙ ҡолонан ҡәнәғәт?

Ул былай тип яуап бирә:

– Ҡоло хәйерселектә һәм ыҙа сигеп йәшәгәндә, бөтә бәрәкәттәргә эйә булған һымаҡ, Аллаһҡа шөкөрана ҡылған сағында...

Бынан тыш ул шулай тип тә өҫтәй:

– Аллаһтан һүҙҙә генә ғәфү үтенеү – алдаҡсылар ғәмәле. Хаҡты тойғандар Аллаһтан ихласлыҡ һорай, ә шул ихласлыҡҡа ирешкәс, уны Аллаһҡа бағышлай…

Шундай рухи үрҙәргә ирешкән Аллаһтың һайлам ҡолдары ике донъяла ла, һис шикһеҙ, бәхет-сәғәҙәт эсендә!..

Тормошон донъяуи теләктәргә һәм тән ләззәттәренә бағышланғандарҙың һуңғы минуттары күңелһеҙ һәм ҡыҙғаныс. Бүләк итеп бирелгән мөмкинлектәрен һәм көсөн есми ихтыяждарын ҡәнәғәтләндереүгә сарыф иткәндәрҙә рухиәткә урын ҡалмай. Ә булғанына шөкөрана ҡылғандар, ҡәнәғәт була белгәндәр йөрәктәрен гүзәллек һәм киң күңеллелек менән тултыра. Донъя шундай әҙәмдәр менән хозур.

Тәкүә ҡолдоң ҡәлбе аҡса, байлыҡтан йыраҡ. Ул байлыҡ көҫәмәй. Әммә ҡәлбе Аллаһ менән тулы булған ҡол кешеләр ҡәлбенә һәр ваҡыт хәкиҡи байлыҡ өләшә.





**Йәә Аллаһ! Изге ғәмәлдәрҙе яндырған ҡомһоҙлоҡтан һәм көнсөллөктән арала беҙҙе! Беҙҙе бөтмәҫ-төкәнмәҫ хазина булған сабырлыҡ һәм ҡәнәғәтлек менән биҙә!**

**Әмин!..**







## АСЫУҘЫ ЕҢЕҮ

Фани донъяға Илаһи гүзәллек эйәһе булып килгән әҙәм үҙ нәфесенә һалынған гонаһтарға тартылыу һәм үҙ рухиәтенә һалынған тәҡүәлек көрәшендә үҙ-үҙенә тапшырылған, йәғни тәбиғәте менән кеше яҡшылыҡ ҡылырға ла, яманлыҡ ҡылырға ла һәләтле.

Асылына һалынған бөтә рухи мөмкинлектәрен эшкә егеү өсөн, кеше нәфесен тәрбиә ҡылырға, ҡәлбен пакларға, әхлаҡи юғарылыҡҡа ирешергә, гонаһҡа тартырҙай түбән сифаттарҙан арынырға тейеш. Һис шикһеҙ, тәүге нәүбәттә арыныу лазым булған иң насар һыҙат – асыу. Асыу - аҡылды томалай, йөрәкте үлтерә торған иң ҡурҡыныс, иң хәүефле һәм иң әшәке сифат. Асыулы кеше бәхетһеҙлек алып килеүсе ғәрәсәт кеүек, уның күңеле нәфрәт, үс алыу, кәмһетеү, рәнйетеү, ғауға ҡуптарыу һәм енәйәт эшләү ҡомарынан ярыла яҙа.

Һәр кеше ғүмеренең иң йәмһеҙ биттәре асыу менән яҙылған. Асыуыңды баҫыу һәм рухи тыныслыҡ халәтенә ҡайтыу өсөн, бөтә сабырлығыңды йыйыу, күңелеңдәге кешеләргә ҡарата булған бөтә мәрхәмәтеңде туплау лазым. Әбү Дарда (раҙыйаллаһу ғәнһү) бер заман Пәйғәмбәребеҙҙән (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) былай тип һорай:

– Йәннәткә инерҙәй нимәгә өйрәт әле мине!

Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйтә:

– *Асыуланма!* (Бохари, Әҙәп, 76; Тирмиҙи, Бирр, 73).





Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бер көн шулай тип мөрәжәғәт итәләр:

– Йәә Рәсүлуллаһ! Мин күпте иҫемдә ҡалдыра алмайым. Бәхеткә ирешерлек берәй ҡыҫҡа ғына ғәмәлде ҡылырға ҡуш әле миңә!

Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) былай тип бойора:

– *Асыуланма!* (Бохари, Әҙәп, 76; Тирмиҙи, Бирр, 73).

Башҡа хәҙис-шәрифтәрҙә лә бойорола:

*«Аллаһу Тәғәлә асыуын тыя алғандың яман эштәрен йәшерер!»* (Ихья, III. 372).

*«Аллаһ ризалығына ирешеү өсөн асыуын йотҡандың ғәмәленән дә яҡшыраҡы юҡ»* (Ихья, III. 392).

*«Барыһын еңеп, ергә быраҡтырған әҙәм көслө һәм ҡеүәтле батыр түгел. Ысын батыр - асыуы нык килгәндә лә, асыуын баҫа алған әҙәм»* (Бохари, Әҙәп, 102; Мөслим, Бирр, 106-108).

Пәйғәмбәрҙәр, салих заттар һәм ғалимдар үҙҙәренә эйәреүселәрҙе асыуҙарын баҫырға өндәгәндәр һәм башҡаларҙы ғәфү итә алыуҙы бәхеткә һанағандар. Йософ пәйғәмбәрҙең (ғәләйһис-сәләм) ағалары уны вәхшиҙәрсә үлтерергә теләгәндәр, Йософ, уларҙан үс алыу мөмкинлеге була тороп, уларҙы ғәфү иткәс, былай тигәндәр:

قَالُوا تَاللَّهِ لَقَدْ آثَرَكَ اللَّهُ عَلَيْنَا وَإِن كُنَّا لَخَاطِئِينَ

**«…Валлаһи, ысындан да, Аллаһ Тәғәлә һине беҙҙән өҫтөн ҡуйҙы. Хаҡ, беҙ гонаһлыларҙан булдыҡ»** (Йософ, 91).

Йософ (ғәләйһис-сәләм) уларҙы ғәфү итә һәм саф күңел менән әйтә:





لَا تَثْرِيبَ عَلَيْكُمُ الْيَوْمَ يَغْفِرُ اللّٰهُ لَكُمْ وَهُوَ أَرْحَمُ الرَّاحِمِينَ

**«…Бөгөн мин һеҙгә үпкәләмәйем инде. Аллаһ һеҙҙе ғәфү итһен ине. Ул – миһырбанлыларҙың да миһырбанлыһылыр»** (Йософ, 92).

Һөйөклө Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) - мәрхәмәтлелек, ғәфү итә белеү йәһәтенән беҙгә гүзәл үрнәк.

Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Мәккәне яулап алған көндө алышта һәләк булған бабаһы Хәмзәнең (раҙыйаллаһу ғәнһү) бауырын, асыуынан ярһып, тештәре менән өҙгөләгән Һиндты ла ғәфү итә, шулай уҡ ауырлы булған ҡыҙы Зәйнәпкә (раҙыйаллаһу ғәнһә), һөңгө бәреп, дөйәнән ҡолатып имгәткән һәм шул арҡала һәләк иткән Хаббар бин Асадты ла, теге Ислам ҡабул итеп, шәһаҙәт һүҙҙәрен әйткәс, ярлыҡай. Хөрмәтле Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тормошонда бындай миҫалдар күп булған. Асыуы килгәндә, Ул баҫып тормаҫҡа тырышҡан, Аллаһу Тәғәләгә итәғәтһеҙлек һәм хәҡиҡәткә ҡаршы сығыуҙы күргәндә генә нәфрәтен белдергән, башҡа ваҡытта асыуланмаған. Кемдер хәҡиҡәтте танымайынса, ҡаршы сыҡһа, асыуы ҡабарған, тик хәҡиҡәттең еңеүен күреү менән, шунда уҡ тынысланған. Шәхсән үҙенә ҡағылышлы мәсьәләләр буйынса һис кемгә асыуын төшөрмәгән, аҡланырға маташмаған һәм бәхәсләшмәгән.

Иманға саҡырыуҙың төп шарты булған ундай сифаттарҙы Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә Ҡөрьәндә маҡтай:

**«Аллаһтың рәхмәте менән һин уларға миһырбанлы булдың, әгәр ҙә һин уларға рәхимһеҙ булһаң, һис шикһеҙ, улар һинән ҡасыр ине. Уларҙы һин кисер инде. Уларҙың гонаһтары кисерелһен, тип доға ҡыл, улар менән кәңәшләшеп эш башла. Ныҡлы бер ҡарарға килһәң дә, Аллаһҡа тәүәккәллә, сөнки Аллаһ Үҙенә тәүәккәлләгәндәрҙе ярата»** (Али Ғимран, 159).





Ҡөрьәндең икенсе аятында, саҙаҡалар биреп, асыуын баҫып, кешеләрҙе ғәфү иткән изгелек ҡылыусылар тасуирлана:

الَّذِينَ يُنْفِقُونَ فِي السَّرَّاءِ وَالضَّرَّاءِ وَالْكَاظِمِينَ الْغَيْظَ
وَالْعَافِينَ عَنِ النَّاسِ وَاللَّهُ يُحِبُّ الْمُحْسِنِينَ

**«Улар – саф мосолмандар; муллыкта ла, юҡлыкта ла йомарт булғандар, асыу һаҡламаусылар, кешеләрҙең кәмселектәрен кисерә белеүселәр** (өсөн ул йәннәт). **Аллаһ изгелек ҡылғандарҙы ярата»** (Али Имран, 134).

Бер бәйәндә хужаһына яңылыш эҫе аш түккән Йәғәфәр Садыҡтың ялсыһы хаҡында һүҙ бара. Хөрмәтле Йәғәфәр, асыуланып, ялсыһына ҡараған.

Әммә ялсыһы әйткән:

– Әфәндем, Ҡөрьәндә әмер ителә: وَالْكَاظِمِينَ الْغَيْظَ – **«асыу һаҡламайҙар»**!

Хөрмәтле Йәғәфәр Садыҡ әйтә:

– Мин асыуымды тыйҙым!

Тик ялсы дауам итә:

– Шул уҡ Ҡөрьәндә әйтелә: وَالْعَافِينَ عَنِ النَّاس , йәғни, **«кешеләрҙең кәмселектәрен кисерә белеүселәр»** хуплауға лайыҡ.

Хөрмәтле Йәғәфәр Садыҡ әйтә:

– Ярай улайһа, мин һине ғәфү иттем!..

Шул саҡта ялсы әйтә:

– Аят аҙағында әмер бирелә: «وَاللَّهُ يُحِبُّ الْمُحْسِنِينَ» – **«Аллаһ изгелек ҡылғандарҙы ярата!»**





Хөрмәтле Йәғәфәр Садыҡ Аллаһтың был бойороғон да үтәй һәм иғлан итә:

– Бар, һин азат; мин Аллаһ ризалығы өсөн һине ireккә ебәрәм!

Ваҡиғаның ошолай тамамланыуы – Ҡөрьән һәм Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әхлағы сағылышы.

Әммә бында шуны ла аңлатып үтергә кәрәк: нәфсәни (нәфестән) һәм шайтани (шайтандан) асыу тойғолары динебеҙҙә тыйылған. Әгәр асыу тойғолары Аллаһтың юлында һәм тик Аллаһтың ризалығын табыу өсөн булһа, был асыу мосолмандың дини фазилиәтенәндер...

Динеңә, иманыңа, рухиәтеңә һөжүм итеүгә асыуланмау, битараф ҡалыу асыуҙы еңеүгә инмәй. Киреһенсә, бындай ҡылыҡ ғәфләттең бер ғәләмәте, сөнки иман көсөнөң бер үлсәме булған Аллаһ ризалығы өсөн мөхәббәт (хубб филләһ) менән бергә Аллаһ ризалығы өсөн нәфрәт (бугҙ филләһ) тә бар. Аллаһ ризалығы өсөн асыуыңды тыя белеү ҙә, Аллаһ ризалығы өсөн изге асыу менән яныу ҙа мөһим.

Ике төр асыу араһындағы сикте анығ ҡына билдәләү, тейешле сиктә ҡала белеү ҡатмарлы эш. Ул сиктәрҙе тойоу һәләте – рухи һиҙгерлек, өлгөргәнлек, күңел нескәлеге емеше. Тимәк, Изге Ҡөрьәндә әйтелгән **«асыу һаҡламау»** кәлимәһен «асыуыңды ауыҙлыҡлап тотоу» тип тә аңларға була. Хөрмәтле Ғәли (раҙыйаллаһу ғәнһү) менән булған ваҡиға - шундай ғәмәлдең гүзәл миҫалы.

Иман өсөн алыштарҙың береһендә Ғәли (раҙыйаллаһу ғәнһү) дошманының ҡулынан ҡылысын бәреп төшөрә. Тегеhе, үлем еткәнен төшөнөп, йән асыуы менән Ғәлиҙең (раҙыйаллаһу ғәнһү) фатихалы йөҙөнә төкөрә.





Исламдың бөйөк һуғышсыһы булған Ғәли (разыйаллаһу ғәнһү) өсөн, «Аллаһ арыҫланы» өсөн еңелгән дошманын ҡылыстан үткәреү бер ни тормай, әммә ул шул мәл, нәфесенә эйәреүен аңлап, Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бүләк иткән ҡылысын – зөлфиҡәрен - киҙәнгән еренән кире ергә төшөрә.

Ерҙә ятҡан, ҡурҡып үлем көткән дошманы, Ғәли ҡулындағы ҡылыстың түбән төшөүен күреп, албырғап ҡала. Үҙенең әшәке ғәмәленән һуң, дошманы йән асыуы менән уны тураҡлап ташлар, тип көткән була ул. Әммә хәлдәр ул уйлағанса булмай - ул аҡылы ҡабул итә алмаған хәҡиҡәтте күрә. Ислам батырының, Ғәлиҙең (разыйаллаһу ғәнһү) юғары рухиәтен ул аңлай алмайынса, аптырап һәм ҡыҙыҡһынып һорай:

– Йәә Ғәли! Үлтерергә әҙер булған саҡта, ниңә туҡтап ҡалдың? Ни өсөн быны эшләмәнең? Ярһыуҙан һуң, ҡапыл ғына тынысланырға һине нимә мәжбүр итте?..Һин бит һуғырға торған утлы йәшен кеүек инең, әммә ҡапыл һине һиллек баҫты...

Оло йөрәкле Ғәлиҙең яуабы шундай була:

– Иң күркәм Пәйғәмбәр бүләк иткән был ҡылысымды мин Аллаһ ризалығы өсөн генә эшкә ҡушам. Кәферҙәр һәм мөшриктәрҙе лә Аллаһ ризалығы өсөн ҡырам. Был ғәмәлгә мин нәфесемде ҡыҫылдырмайым, сөнки мин – Аллаһ арыҫланы һәм Уның ҡылысы, әммә нәфесем, тәкәбберлегем, мин-минлегем ҡылысы түгел... Һин, йөҙөмә төкөрөп, мине асыуландырырға, мыҫҡыл итергә теләнең. Әгәр шул мәл мин һине үлтерһәм, нәфесемә ярарға тырышып үлтергән булыр инем, ә был хаҡ мосолман өсөн лайыҡлы түгел. Мин нәфесемде ҡәнәғәтләндерер өсөн һуғышмайым, мин Аллаһ ризалығын алыр өсөн һуғышам.

Ғәлиҙең (разыйаллаһу ғәнһү) шундай рухи юғарылығын күреп, дошманының күңеле тетрәнә. Аҙаҡ улар араһында дуҫлыҡ ярала, оло йөрәкле Ғәлиҙең элекке дошманы, уның киң





күңеллелеге, сабырлығы, шәфҡәтлеге, ғәфү итә һәм нәфесенә ҡаршы тора ала белеүенә һоҡланып, Ислам ҡабул итә.

Мәүләнә Руми (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) метафора теле менән был ваҡиғаны шулай тасуирлай:

*«Ғәмәлеңдәге ихласлыҡҡа оло йөрәкле Ғәлиҙән өйрән! Ялғандан, хәйләкәрлектән нисек сафланырға кәрәклеген Аллаһ арыҫланы ни ҡәҙәр яҡшы аңлаған!»*

*«Аллаһ өсөн изге яуҙа ул ярһыған көслө дошманын ергә ҡолата һәм, уға һикереп, инде үлтерергә әҙер була».*

*«Был мәл еңелгән дошманы, әжәле еткәнен тойоп, нәфрәт менән пәйғәмбәрҙәр һәм тәҡүәләр ғорурлығы булған оло йөрәкле Ғәлиҙең битенә төкөрә».*

*«Төкөрөк оло йөрәкле Ғәлиҙең, хатта ай уны күреп сәждә ҡылған, ҡояштай нурлы йөҙөнә барып еткәс, был бөйөк кеше киҙәнгән ҡылысын кире төшөрә. Туҡтай һәм алыш ярһыуын баҫа. Тора һәм дошманын азат итә».*

*«Үлем ҡосағынан ҡотолған әҙәм аҡылына һыймаған бындай мәрхәмәткә, шәфҡәткә хайран ҡала. Үлем көткәндәге үҙе шаһит булған, быға тиклем ҡасан күрелмәгән ярлыҡау тулҡыны, уны таң ҡалдырып, башҡа донъяларға алып китә».*

*«Теге әҙәм әйтә: «Һинең үткер ҡылысың минең өҫтөмдә ине! Һин минең ғүмеремде ҡыйырға әҙер инең, тик туҡтап ҡалдың һәм үлтермәнең! Ни өсөн шулай эшләнең? Аҙағынаса минең менән алышыуҙан да өҫтөн булған нимәне күреп, мине ергә бырактырған асыуың ҡапыл баҫылды һәм мине ғәфү иттең?»*

*«Йәә Ғәли, әйтсе! Һине еңеү мәлендә нурландырған һәм, мине ҡалдырып, үҙенең артынан алып киткән иман яҡтылығы ниндәй ул? Һин бит уға хөрмәт йөҙөнән мине иҫән ҡалдырҙың!»*





*«Йәә Ғәли! Һин әле генә күргән ул яҡтылыҡ, әйтерһең дә, минең күңелемә лә инде. Һине юғары күтәргән иман һәм рухты мин дә айыра башланым. Рухиәтем бығаса миңә таныш булмаған әйтеп бөтөргөһөҙ ләззәт менән тулды».*

*«Ҡылысың минең ғорлама терәлгәйне, әммә һин мин меҫкенгә ҡарата миһырбанлы булдың – миңә ғүмер бүләк иттең. Әммә һин бынан тыш үле йәнемде лә терелттең».*

*«Йәә яу яландары батыры! Мәрхәмәтле бул, хәләтеңдең осоҡ ҡынаһын булһа ла аңлатып бирсе!»*

*«Йәә Ғәли! Бының Аллаһу Хаҡ серҙәренең береһе булыуын төшөнәм. Шәфҡәтең ҡыны йөрәгемде асты. Ғилемең йәншишмәһе ҡәлбем тупрағына йән өрҙө».*

*«Әйт, күк Ғәршен тамаша ҡылған, камил кеше, әле генә Аллаһ сағылыштарынан һин нимәгә баҡтың? Һиҙәм: һинең күҙҙәрең һәм йөрәгең башҡалар күрергә ҡадир булмаған серҙәрҙе күрә».*

*«Йәә Аллаһ арыҫланы! Һинең рухиәтең хәләтенән минең йөрәгемә лә ут ҡапты. Һис шикһеҙ, яу яланында ғына түгел, рухиәт донъяһында ла һиңә тиңдәр юҡ!»*

*«Йәә меҫкен йәнем барып батҡан гүзәл бәхетһеҙлек! Йәә бөйөк Ғәли Мортаза! Ас миңә серҙе! Һин ғилем ҡапҡаһы булырға лайыҡ булғанһың. Миңә лә шул ҡапҡаларҙы ас, саҡ ҡына булһа ла ас!»*

Оло йөрәкле Ғәли юғарылығына хайран булған меҫкен, үҙе шаһит булған хәҡиҡәтте тәрәнерәк танып белергә теләп, үҙе өҫтөнән рухи еңеүгә ирешкәндән ялбарыуҙы дауам иткән:

*«Йәә Аллаһу Хаҡты танып белгән, сикһеҙ һиҙгерлек һәм сафтан-саф рухиәткә эйә салих зат! Йәә беҙ күрергә ҡадир булмағанды ҡояш нуры ише күреүсе! Ҡәлбең һаҡлаған серҙең осоғо менән генә булһа ла бүлеш!»*





*«Ҡулыңдағы ҡылысың башымды имен ҡалдырҙы, әммә рухиәтең ҡылысы йөрәгемде ярҙы. Жәсәдем зинданы ишектәре асылды, һәм мин нәфесем баҫырауынан ҡотолдом. Ас миңә шул серҙе, әсә ҡарынындағы балаға йән кергән кеүек, минең әхүәле рухиәм дә йәнләнһен!»*

*«Йәә Ғәли! Һин – ҡылыс тотҡан көйө ярһыу асыуҙы илтифатлылыҡҡа әйләндерергә һәләтле бығаса күрелмәгән ихтыяр көсө эйәһе! Нисек итеп һин, һинең әхүәле рухиәң йөҙҙәрсә мең Илаһи сағылышты сағылдыра алды? Йәә һоҡланғыс көҙгө! Үҙең ирешкән рухи хәҡиҡәттәрҙе минең ҡәлбемдә лә сағылдыр!»*

*«Оло йөрәкле Ғәли дошманына былай тип яуап биргән:*

*«Йәә әҙәм! Белеп ҡуй: мин ҡылысымды Аллаһ ризалығы өсөн генә эшкә ҡушам, сөнки мин – Хаҡ Тәғәләм ҡоло, ә нәфес ҡоло түгел... Мин – Аллаһ арыҫланы, һәүәҫлектәр ҡоло түгел...»*

*«Ҡылысымдың ҡаҡшамаҫ оҫталығы минән түгел, Аллаһтан. Аллаһ юлында мин үҙемдән баш тарттым, Уның менән генә йәшәйем һәм һәр ғәмәлемдә Аллаһтың ризалығын ғына эҙләйем. Нәфрәттән – игелеккә, игелектән нәфрәткә күсеү һәләтем нигеҙендә лә тап шул хәҡиҡәт ята. Нәфрәтемде йыуашлыҡ ҡылысы менән ауыҙлыҡлаған сағым да була, йыуашлығымды нәфрәт ҡылысы менән баҫыраулап ҡуйған сағым була. Әммә быларҙың һәммәһе - Аллаһ ризалығы өсөн».*

***«Уларҙы һеҙ үлтермәнегеҙ, фәҡәт Аллаһ үлтерҙе...»** (Әнфәл (Табыш малы),17) аятының хәҡиҡәтен танып белдем мин. Йәнеңә ҡурҡыу һалған ҡылыс мин, әммә еңеү яулаусыһы – Илаһи сер».*

*«Мин нәфесемде танып белдем. Уның яманлығынан һаҡланам. Шуға күрә Аллаһ ризалығы булмаған бөтә нәмәнән баш тартам».*

*«Аллаһ ризалығы өсөн ҡылынған һәр ғәмәлем яһалмалылыҡтан, уйҙырмаларҙан һәм шик-шөбһәләрҙән пак.*





*Аллаһ юлында мин кескәй тамсы булыуҙы түгел, тулы һыулы йылға булыуҙы хуп күрәм. Шул рәүешле генә Хаҡ Тәғәләбеҙҙе танып белеү океанына ирешергә мөмкин».*

*«Мин, биҙәкле ҡылыс һымаҡ, Тәүхид ынйылары менән тулымын. Шул сәбәпле алышта көсөмдө кешеләрҙе үлтереүгә түгел, уларҙы йәнләндереүгә сарыф итәм».*

*«Алыш һуңында битемә төкөрөк килеп яткас, шуны аңланым: нәфесем миңә баш булырға яҫҡына. Мин, Аллаһ ризалығы өсөн яратҡан, Аллаһ ризалығы өсөн нәфрәтләнгән бәхетлеләрҙән-бәхетле кеше булырға ниәтләп, ҡылысымды ҡынына тығырға ҡарар иттем».*

*«Нәфесе ҡолона әйләнгән, әйткәне ике арпа орлоғона ла торош итмәгән әҙәмдең һүҙҙәрен түгел, Аллаһҡа йүнәлгән азат кешенең һүҙен тыңла. Хәҡиҡи азатлыҡҡа нәфес яманлығынан ҡотолған сүрәттә генә ирешергә мөмкин...»*

*«Мин-минлеге һәм һәүәҫлектәре ҡолона әйләнгәндең хәле ҡолдарҙың һәм әсирҙәрҙең хәленән дә яманыраҡ. Әгәр ҡолға азат булыу өсөн хужаһының бер һүҙе етһә, үҙ нәфесе һәм һәүәҫлектәренең әсире уларға алданып йәшәй, Әхирәттә иһә уны өҙөлгән өмөттәре генә ҡаршы ала».*

*«Нәфесе һәм һәүәҫлектәре артынан йөрөгәндәр үҙҙәрен тәрән ҡойоға ташлай, донъяла уларҙы унан тартып сығарыр бау юҡ».*

*«Йәә әҙәм! Миндә Аллаһтан булмаған сифат юҡ. Әгәр шундай бәхеткә ирешергә теләһәң, яныма кил һәм миңә йәбеш!»*

*«Яҡыныраҡ кил, Аллаһ һиңә мәрхәмәтле булһын һәм һиңә азатлыҡ бирһен! Уның мәрхәмәте Уның асыуынан ҙурыраҡ».*

Шул һүҙҙәрҙән һуң, оло йөрәкле Ғәли хәҡиҡи иман нурын танып белеүгә лайыҡлы әҙәмгә мөрәжәғәт итә:





*«Бына хәҙер һин хәүефтән ҡотолдоң. Ошоғаса һин һис бер баһаһы булмаған ябай таш ҡына инең. Хәкикәт йәншишмәһе арҡаһында, һин һирәк осрай торған ҡиммәтле ташҡа әйләндең».*

*«Һин иманһыҙлыҡ гонаһынан һәм уның энәләренән ҡотолдоң. Илаһи баҡсалағы рауза шикелле сәскә ат инде хәҙер!»*

***«Йәә Илаһи нурға ҡойоноусы! Хәҙер һин – ул мин, ә мин – ул һин. Йәғни, һин дә – Ғәли. Шулай булғас, мин нисек Ғәлиҙе үлтерәйем?»***

*«Пәйғәмбәрҙе үлтерергә ниәтләгән юғары намыҫ эйәһе Ғүмәр ҙә, Аллаһ Ихтыяры менән, Илаһи төйәккә индерелә. Һинең енәйәт ҡылырға маташыуың күҙ асып йомғансы һинең йәнеңде хәкиҡи Иман күктәренә алып менде. Һин иманһыҙлыҡ энәләренән арынған иман раузаһына әйләндең! Артабан да бәхетле бул!»*

Битенә төкөргән әҙәмгә оло йөрәкле Ғәли ниндәй мөһәбәт ишекте аса! Үҙ ғүмеренә хәүеф менән янағанға ул ғүмер бүләк итә. Үҙен ғазапҡа һалырға уйлағанды ул сәғәҙәткә лайыҡлы итә. Төпһөҙ упҡынға ҡолап барған кешегә мәңгелек бәрәкәттәргә илтеүсе күпергә әйләнә. Рауза таждарын үҙенә яманлыҡ теләгән енәйәтсенең энәләренә ҡаршы ҡалҡанға әүерелдерә. Ярһыған күңелгә ул сикһеҙ мәрхәмәт һыуын һибә һәм гүзәл бөрөгә әйләндерә. Сихырҙары менән үҙен ҡурҡытырға уйлаған сихырсыларҙы иман ләззәте эсемлеге менән һыйлаған игелекле Муса һымаҡ ғәмәл ҡыла. Уның камил рухиәте бөйөклөгө алдында ҡарғышҡа дусар булған шайтан бөршәйеп ҡала һәм көнсөллөгөнән шартлай.

Аллаһ әмер бирә:

**«Эй, Рәсүлем) һин ярлыҡау юлын тот! Изгелеккә саҡыр һәм наҙандарҙан йыраҡ тор!»** (Әғрәф (Кәртәләр),199).

Изге Ҡөрьәндең икенсе бер аятында Аллаһ Үҙенә тоғро булған ҡолдарының сифаттары хаҡында әйтә:





**«Кемдәр Ер йөҙөндә итәғәт менән йөрөй, шулар мәрхәмәтле Ярлыҡаусының (Аллаһтың) бәндәләре булыр. Һәм улар наҙан ахмаҡтарҙың әҙәпһеҙлегенә: «Сәләм!» тип яуап бирер»** (Фурҡан (Яҡшыны ямандан айырыусы Китап), 63).

Бөйөк тәбиғиндәрҙең береһе булған Имам Шәбиҙең үҙенә яла яҡҡан гонаһкәргә әйткән һүҙҙәре ни ҡәҙәр күркәм: «Әгәр һинең әйткән һүҙҙәрең дөрөҫ булһа, Аллаһ мине ғәфү итһен. Әгәр һин ялғанлаһаң, Аллаһ һине ғәфү итһен!»

Хөрмәтле Зунун Мысри әйткән:

«Аллаһҡа – дуҫ, нәфесеңә дошман булырға кәрәк, ә нәфесеңә – дуҫ, ә Аллаһҡа дошман түгел!..»

**Йәә Аллаһ! Беҙҙе нәфескә буйһоноуҙан әрсәлә! Беҙҙең әхүәле рухиәбеҙҙе Үҙең ҡәнәғәт булырҙай әхлаҡ менән биҙә!**

**Әмин!..**







# ҒҮМЕР ҺӘМ ҮЛЕМ

Йәшәгән, ти, донъяла бер кибетсе. Унының кибете ҡала ситендә булған һәм зыяратҡа илткән юлға ҡарап торған. Мәйетте ерләргә алып киткәндәрен күргән һайын, ул кибете алдындағы балсыҡ көршәккә емеш төшө ырғытҡан һәм ай аҙағында төштәрҙе һанап әйтер булған:

«Был айҙа көршәккә шунса кеше инде!»

Көндәрҙән бер көндө ул үҙе лә баҡыйлыҡҡа күскән. Бер аҙҙан бының кибетенә уның үлеме хаҡында белмәгән иҫке дуҫы килгән. Дуҫын тапмағас, ул күршеләренә мөрәжәғәт икән:

– Бында йәшәгән кибетсе менән нимә булды?

Уға әйткәндәр:

– Һәм ул да көршәккә эләкте!..

Был фани донъяға килгән юламсыларҙың тарихы шундай… Ҡыҫҡа ғына ике һүҙ: бөгөн – бар, ә иртәгә – юҡ…

Ашуғ Юныс был турала бик дөрөҫ әйткән:

Әсәй ҡарынынан килдек баҙарға,
Алдыҡ кәфен, күсендек гүргә.

Дөрөҫө лә шул: баймы беҙ, әллә ярлымы, был фани донъянан алғаныбыҙ - бер кәфен… Тимәк, иң мөһиме – үҙеңде шул мәңгелек донъяға әҙерләү.





Нәжип Фаҙыл бәйете лә шул хәҡиҡәтте раҫлай:

Һаран сарраф (аҡса алмаштырыусы) үҙеңә айырым янсыҡ тектер,
Ҡәберҙә нидәй аҡса яраҡлы - уны беректер.



Аллаһ кешегә ысынбарлыҡты ҡапма-ҡаршылыҡтарҙы сағыштырып ҡабул итерлек аҡыл биргән, шуға күрә донъябыҙ ҡапма-ҡаршылыҡтарҙан тора. Ҡапма-ҡаршылыҡ ни ҡәҙәр көслө булһа, ҡабул итеүе лә еңелерәк. Мөхәббәтте нәфрәт менән сағыштырып ҡарап беләбеҙ, гүзәллекте – йәмһеҙлек, яҡшылыҡты – яманлыҡ, аҡыллыны – иҫәрлек, шатлыҡты – ҡайғы, ҡыҫҡа ваҡытлы фани донъяны - мәңгелек Әхирәт, иманың өсөн йәнде фиҙа ҡылыуҙы ҡәҙимге ябай үлем менән сағыштырып айырабыҙ…

Әҙәм йәне ҡапма-ҡаршы ике нөктә – йәшәү шатлығы һәм үлем ҡурҡынысы араһында тирбәлгән маятник ише. Үтә торған донъяның ығы-зығыһына башкөллө сумған сүрәттә, үлемдең хәҡиҡи асылын һәм кешенең был донъяға килеү серен, хикмәтен төшөнөү мөмкин түгел.

Аҡылы булған әҙәм ҡаты һәм ҡаҡшамаҫ йәшәйеш ҡанундарына буйһонған бөтә барлыҡтың: яҙ етеү менән шытып сыҡҡан орлоҡтар, микро- һәм макродонъялар, атомдар һәм галактикаларҙың дөйөм аһәңен күрмәйме ни? Был аһәңде һәм ғаләм тәртибен барлыҡҡа килтергән Оҫта Кем һуң ул? Ошо камиллыҡ, хикмәт һәм ғаләм бөйөклөгө алдында хайран булып, әҙәм үҙ аҡылының кәмселеклеген, зәғифлеген таный түгелме ни? Был һорауҙарға иң дөрөҫ яуапты беҙгә Изге Ҡөрьән бирә. Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә бойора:

وَمَا خَلَقْنَا السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا لَاعِبِينَ





**«Күктәрҙе, Ерҙе һәм икеһе араһындағыларҙы Беҙ күңел асыу өсөн генә яралтманыҡ»** (Духан (Төтөн), 38).

**«Былай ғына, эше булмағандан эш булһын, тип кенә беҙҙе яралтты һәм, ысынлап та, ул беҙҙе үҙ хозурына ҡайтармаҫ, тип өмөтләнәһегеҙме?»** (Мөьминүн (Мөьминдәр), 115).

**«Кеше үҙен һис сикләүҙәрһеҙ, күҙәтеүсеһеҙ йәшәргә хаҡлы, тип уйлаймы әллә?»** (Ҡиәмәһ (Ҡиәмәт), 36).

Изге ғәмәлдәр аша Аллаһҡа хеҙмәт итеү, үҙ фитрәтеңә һалынған һәләттәреңә ярашлы Аллаһты танып белеү һәм ошо танып белеүҙе рухи мәғрифәтуллаһ кимәленә күтәреү – былар һәммәһе кешене яралтыуҙың асыл маҡсаты. Ҡыҫҡаса әйткәндә, маҡсатыбыҙ - Аллаһтың итәғәтле, күркәм ҡоло булыу. Нәфесен тәрбиә ҡылып, теҙгенләп, әхүәле рухиәһен паклап, Аллаһ ҡоло Раббыһына өлгәшергә тейеш. Был юл ул саҡта Аллаһҡа ирешеүҙә пәйғәмбәрлектән ҡала иң юғары баҫҡыс булған әүлиәлектә мөкәммәлләшер.

Тәҡүәлек – нәфес кәртәләре аша үтеү, үҙ «мин»еңде аҡтыҡ сиккә ҡәҙәр ҡыҫыу һәм Аллаһты һөйөүҙә үҙ-үҙеңде юғалтыу, йәғни «фәнә филләһ». Был халәтте, диңгеҙгә ҡойоп, оло һыу менән берләшкән йылға, йә булмаһа, кеше тәненә инеп таралған ризыҡ менән сағыштырып була.

Быдай рухи кимәлгә еткәндәр өсөн үлем, асылда, Аллаһты хәҡиҡи танып белеү булып тора. «مُوتُوا قَبْلَ اَنْ تَمُوتُوا» *«Үлгәнгә ҡәҙәр үлегеҙ!»* кәлимәһе ул халәтте бик яҡшы тасуирлай.

*«Терелеү өсөн, үлегеҙ!..»* кәлимәһе менән хөрмәтле Мәүләнә фани донъя өсөн рухи йәһәттән үлеүҙе һәм мәңгелек донъяла терелеүҙе күҙ уңында тота.

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), нәфесен еңеп, шул халәткә күтәрелә алғандарҙы тәбрикләгән.





Шуға күрә лә Мәүләнә Йәләлетдин Руми йәндең ер тормошонан айырылыуын һәм мәңгелек тормошта терелеүен «шәб-и ғәрус» (тәүге никах төнө) тип атай. Үҙенең бәйеттәрендә ул әйтә:

*«Был донъя менән хушлашҡанда, мине табутта[19] алып китеп барғанда, бошоналыр, тип уйлама!»*

*«Мин баҡыйлыҡҡа күскәндә, аслан илама! Мине ер ҡуйынына тапшырғанда, «Хуш, хуш!» тип һыҡтама».*

*«Ҡәбер – йәннәт хозурлығын ҡаплап торған пәрҙә генә!»*

*«Белегеҙ, мин үле инем – терелдем… Мин күҙ йәше инем – йылмайыуға әйләндем… Мин мөхәббәт йылғаһына баттым һәм, ахыр килеп, мәңгелек океанына ирештем…»*

Был һүҙҙәр, иртәме-һуңмы һәммәһе ташлап китәсәк фани донъя менән хушлашып, Раббыһы менән ҡауышырға ынтылған ғашиҡтың һүҙҙәре. Барса салих заттарҙың, Раббыһына ғашиҡ бөтә мөьминдәрҙең халәте ул.

Ғәзиз Мәхмүд Һудаи Аллаһ менән осрашыуҙы танһыҡлап, ер тормошо менән хушлашып, былай ти:

Йәндәрҙе хәсрәт утында яндырыр,
Айырылыу, аһ айырылыу, аһ хушлашыу!
Донъя ләззәтенән ялҡытыр,
Айырылыу, аһ айырылыу, аһ хушлашыу!

Күрмәҫ ҡылыр илауҙан күҙҙәрҙе,
Һарғайтып шиңдерер гөл йөҙҙәрҙе,
Дөм ҡара ҡылыр барса көндәрҙе,
Айырылыу, аһ айырылыу, аһ хушлашыу!



---

19. Табут - бында: мәйетте күсереү өсөн махсус ҡулайлама.





Был донъяла һәр бер юламсы ирешкән үлем – барса яратылмыш сисергә тейешле сер.

«Әнбиә (Пәйғәмбәрҙәр)» сүрәһенең 35-се аятында әмер ителә:

كُلُّ نَفْسٍ ذَائِقَةُ الْمَوْتِ وَنَبْلُوكُمْ بِالشَّرِّ
وَالْخَيْرِ فِتْنَةً وَإِلَيْنَا تُرْجَعُونَ

**«Һәр йән эйәһе үлем әсеһен татыр. Һеҙҙе муллыҡ, ләззәт һәм яманлыҡ менән** (ымһындырып) **һынайбыҙ. Унан һуң һеҙ** (ҡылғандарығыҙ өсөн яуап тоторға) **ҡайтарыласаҡһығыҙ».**

«Мүлк (Хакимиәт)» сүрәһенең 2-се аятында әмер ителә:

اَلَّذِي خَلَقَ الْمَوْتَ وَالْحَيَاةَ لِيَبْلُوَكُمْ أَيُّكُمْ أَحْسَنُ عَمَلًا
وَهُوَ الْعَزِيزُ الْغَفُورُ

**«Аллаһ кемдең изгелек ҡыласағын һынап ҡарар өсөн, үлемде, йәшәйеш-тормошто бар итте. Аллаһ – еңелеү белмәҫ Ҡөҙрәт эйәһе, сикһеҙ мәрхәмәтле Ярлыҡаусы».**

Үлемдең теле юҡ, әммә уның өнһөҙлөгө артында ҡот осҡос мәғәнәләр йәшеренгән. Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«Мин һеҙгә ике остаз ҡалдырҙым. Берәһе – өнһөҙ, икенсеһенең теле бар. Беренсе остаз – үлем, теле булғаны – Изге Ҡөрьән»* (Фадаил-и Ғәмәл, 383).

Өнһөҙ һабаҡтары аша үлем рухи һәләттәре булғандарға гүзәл хәҡиҡәттәрҙе һәм нәсихәттәрҙе аса.





Түҙеп торғоһоҙ үлем әсеһен бер ниндәй һүҙҙәр ҙә һыйҙыра һәм асып бирә алмай! Үлем алдында теләһә ниндәй хакимлыҡ та ирей һәм юҡҡа сыға.

Ҡыҫҡа ваҡытлы ғишыҡтар, ярһыу теләктәр, донъя рәхәтлектәре һәм ләззәттәре, кешеләрҙе иманһыҙлыҡ лабиринттары буйлап албырғатып йөрөткән кәмселекле инаныстар – үлем хәҡиҡәте алдында ел осорған көҙгө ҡороған япраҡ ише генә!

Зыяраттар кемдеңдер йәндәй күргән, ерҙә көнө бөткән ата-әсәһе, балаһы, һөйгәне, туғаны, дуҫтары, таныштары менән тулған. Ҡайҙа ғына йәшәһәң дә, кешеләрҙең һушын алған зиннәтле һарайҙамы йәки һалам башлы аласыҡтамы, юл һәм һуҡмаҡтарыбыҙҙың һуңғы нөктәһе - ҡәбер. Уға дусар булмаған ваҡыт та, урын да юҡ.

Хәҙис-шәрифтә әйтелә:

أَكْثِرُوا مِنْ ذِكْرِ هَاذِمِ اللَّذَّاتِ

*«Ер ләззәттәрен үткер бысаҡ һымаҡ өҙәсәкте (үлемде) йышыраҡ иҫкә төшөрөгөҙ!»* (Тирмиҙи, Зуһд, 4; Нәсаи, Йыназалар, 3).

Изге Ҡөрьән аятында әйтелә:

يَقُولُ الْإِنْسَانُ يَوْمَئِذٍ أَيْنَ الْمَفَرُّ

**«Ул көн килгәс, кеше әйтер: «Был дәһшәттән ҡайҙа ҡасып ҡотолайым?»** (Ҡиәмәһ (Ҡиәмәт), 10).

Шуны хәтерҙән сығармау лазым: үлемдән ҡотолор урын да, заман да юҡ; ҡәберҙән кире ҡайтыр юлдар юҡ, Хисап көнө ҡурҡыныстарынан һыйыныр төйәк юҡ…

Оло йөрәкле Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һәр кемдең ҡәбере Аллаһ ҡушҡандарҙы үтәүенә ярашлы буласағы хаҡында киҫәткән:

*«Ҡәбер – йә Йәннәт баҡсаларының береһе, йә Йәһәннәм упҡындарының береһе»* (Тирмиҙи, Ҡиәмәт, 26). Ерҙәге һәм үлгәндән һуңғы тормошобоҙҙоң туранан-тура бәйләнешен күрһәтә ул.

Нескә һиҙгер йөрәкле Әбү Дарда (разыйаллаһу ғәнһү) бер заман ҡәберҙәрҙең береһе янында туҡтап әткән:

«Йәә ҡәбер! Ниндәй өнһөҙ һин, әммә ниндәй ҡурҡыныстар менән тулыһың!..» һәм һыҡтап илап ебәргән.

Сәхәбәләрҙең береһе Пәйғәмбәребеҙҙән (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һораған:

– Йәә Рәсүлуллаһ, кем ул аҡыллы кеше?

Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) яуап биргән:

*– Үлем хаҡында күп уйлаусылар һәм уға әҙерләнеүселәр. Аҡыллы кешеләр ана шулар була ла инде…»* (Ибн Мәджа, Зуһд, 31).

Нәфес әсиренә әйләнеп, Аллаһты онотҡандарҙың торлаҡтары тере мәйеттәрҙең ғаилә ҡәберлеге ише. Иртәме-һуңмы үлем киләсәге хаҡында уйланмаймы ни улар? Ул бит тәғәйенләнгән ваҡытында һуңламай килә. Үлемдән ҡасып ҡотолорға өмөтләнгәндәр хаҡында Изге Ҡөрьәндә әйтелә:

**«Ҡайҙа ғына булһағыҙ ҙа, үлем һеҙҙе тотор. Бейек һәм нығытылған ҡәлғәләрҙә булһағыҙ ҙа...»** (Нисә (Ҡатындар), 78).

**«Әйт һин: «Һеҙ үлемдән ҡасһағыҙ ҙа, ул һеҙҙе яҡалаясаҡ. Ахырҙа күренгәнде һәм йәшеренде белгән Аллаһ хозурына килтереләсәкһегеҙ. Аллаһ нимә ҡылғанығыҙ тураһында хәбәр бирәсәк»** (Джумға (Йома), 8).

❀

Үҙенең һәм ғаләмдең яратылмыш хәҡиҡәтен танып белә алмаған әҙәм көндәлек ығы-зығының һаҙлығына батасаҡ. Донъяға килеү һәм китеү маҡсатын аңлай алмаған әҙәм үҙ асылын танып белә алмай!.. Ә бит кеше мәғәнәһеҙ сценарийҙағы осраҡлы персонаж түгел…

Хәҡиҡәтте аңлаған мөьминдәр өсөн үлем – Аллаһ менән ҡауышыуҙың тәүге баҫҡысы.

Изге Ҡөрьәндә иң йыш ҡулланылған бөйөк «Аллаһ» һүҙенән һуң, гонаһтарҙан ситләшеү һәләтлеген аңлатҡан «тәҡүә» һүҙе йыш осрай. Тәҡүә – әҙәмдең үҙ нәфесе һәм үҙ «мин»е өҫтөнән хакимлығы, кеше рухиәте камиллығының үре. Ҡөрьән аятында әмер ителә:

إِنَّ أَكْرَمَكُمْ عِنْدَ اللَّهِ أَتْقَاكُمْ

**«Хаҡтыр, гонаһ ҡылыуҙан ҡурҡҡан кеше Аллаһ ҡаршыһында иң оло абруй ҡаҙаныр...»** (Хужүрәт (Бүлмәләр), 13).

«Тәҡүә» һәм «заһитлыҡ» (аскетлыҡ) – салих заттар кимәленә күтәргән ҡылыҡ һәм ғәмәлдәр. Изге ғәмәлдәр ҡылыусылар хаҡында Аллаһу Тәғәлә әйтә:

**«Иман килтергәндәрҙе һәм изгелек ҡылғандарҙы, мәңге шунда йәшәр өсөн, үҙәндәренән шишмәләр ағып ятҡан йәннәттәргә урынлаштырасаҡбыҙ…»** (Нисә (Ҡатындар), 122).

«Заһитлыҡ», «тәҡүәлек» һәм изге ғәмәлдәрҙең нәтижәһе – ҡәлб һиҙгерлеге, саф намыҫ, рухиәтең хозурлығы һәм әхлаҡи камиллыҡ.

Фани донъя иллюзиялары һәм сағымдарынан ҡотолған сүрәттә генә әҙәм рухиәте матди һәм рухи еңеүҙәргә ирешә ала. Оло йөрәкле Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«Иман өсөн ысын көрәшсе – үҙ нәфесе менән көрәш алып барыусы»* (Тирмиҙи, Фадаилүл-Йыһат, 2).



Мүттәки (тәҡүәлеккә эйә) һәм заһит мосолман, тәрән уйланыу һәм рухиәтле әхлаҡ хәлендә аҡылын - Аллаһҡа, ҡәлбен - игелеккә, тәнен һәм ағзаларын гүзәл һәм хәйерле эштәргә йүнәлтһә генә изге ғәмәлдәр (ғәмәли-салих) ҡыла алыр.

Изге ғәмәлдәр ҡылып, Аллаһ ризалығына лайыҡ булған бындай мөьмин, Аллаһ менән берләшә һәм, мөхәббәте сәбәпле, үлемһеҙлек сәғәҙәтенә ирешә.

Салих заттың хозурлыҡ менән тулы тормошо үлемдән һуң да дауам итеүен шағир образлы рәүештә шулай тасуирлай:

Үлем - ғәмһеҙ яҙҙар ише бер ниғмәт,
Мөьмин йәне һүнмәҫ тә ул, һүрелмәҫ.
Еләҫ сәрүи (кипарис) аҫтындағы ҡәберендә
Һәр таңда гөл атыр, һайрар һандуғас.

Аллаһты йыш зекер итеп, шул сәбәпле м өхәббәт тулы өлгөргән ҡәлб менән генә был халәткә ирешергә мөмкин. Рухи тетрәнеү һәм тәрән тәфәккүр халәтендә ғаләмде тамаша ҡылыу Илаһи мөхәббәт күҙе менән генә баҡҡанда мөмкин. Аллаһ Нуры менән яҡтырған йөрәктәр сифаты һәм х а ләте менән башҡа йөрәктәрҙән айырыла. Уның ҡарашы менән баҡҡан күҙҙәр, Уның ишетеүе менән ишеткән ҡолаҡтар үҙенә башҡа һиҙгерлеккә эйә. Уның менән хозурлыҡҡа ирешкән йөрәктәр һәм зиһендәр Уның бөтә яратылмыштарындағы хәҡиҡәтте һәм хикмәтте күрә.

Яҡшы үлем – иман һәм Ҡөрьән яҡтылығы менән нурланған тәҡүәле тормошоң, ҡәлбеңдең рухиәт м е нән тулылығы өсөн бүләк.

Ғүмер баҫыуыңды әшәке ғәмәлдәр сәселгән хурлыҡ баҫыуына әйләндереү – әсе алданыу.





«Әл-Ғаффар» (Ярлыҡаусы) булған Раббыбыҙҙан иң юғары бүләк – тәүбә йәштәребеҙҙе түгеп, Уның Ярлыҡау һарайына инеү.

Ғәҙәти әҙәм аҡылы менән үлем хәҡиҡәтен төшөнөү мөмкин түгел, уны пәйғәмбәрҙәр һәм әүлиәләр тормошо миҫалдары аша ғына, ҡәлбеңде уларҙың рухиәте менән тултырып ҡына төшөнөргә мөмкин. Юғиһә үлем ҡурҡыныс һәләкәттең тәүге һәм иң әсе хәбәрсеһе буласаҡ!.. Донъялағы һәр нәмәгә хас булған кеүек, үлемдең дә бәндәнең сифаттарына ярашлы ҡапма-ҡаршы ике формаһы, ике кәүҙәләнеше бар.

Кешеләргә һәр ваҡыт тура юлды күрһәтеүсе пәйғәмбәрҙәр ебәрелһә лә, үлем мәғәнәһе мәсьәләһе кешелекте гел борсоп, ҡыҙыҡһындырып торған. Ул мәсьәлә, ҡулсалары менән борғаланған ағыулы шалтырауыҡ йылан ише, күңелгә ҡурҡыу һала, нәфесенә барып, хаталарға дусар булған әҙәм зиһененә һәм рухиәтенә тыныслыҡ бирмәй.

Ҡойон һымаҡ, һәр кемдең тормошона бәреп ингән үлем – кем өсөндөр оло бәхетһеҙлек, ә кем өсөндөр Аллаһу Тәғәләнең оло мәрхәмәте. Әҙәм аҡылы етмәҫлек киләсәк сере төйөндәрен сисеү, нәфес тоҙаҡтарын урап үтеп, Аллаһ ҡушҡанса йәшәгән сүрәттә, Хаҡ Тәғәләбеҙ Пәйғәмбәрҙәре һәм тәҡүәле ҡолдарынан ағылған мөхәббәтте, иман һоҡланыуын һәм рухи хозурлыҡты рухиәтеңә һеңдергән сүрәттә генә мөмкин.

Раббыбыҙ Аллаһ бүләк иткән ғүмеребеҙҙең һәр мәле беҙҙе үлемгә – хәҡиҡәт таңына яҡынайта. Ул яҡынайыу изге Ҡөрьәндә шулай тасуирлана:

وَمَنْ نُعَمِّرْهُ نُنَكِّسْهُ فِي الْخَلْقِ أَفَلَا يَعْقِلُونَ

**«Берәүһенә оҙон ғүмер бирә ҡалһаҡ, Беҙ уны бөкрәйтеп бөтөрөрбөҙ. Шул турала уйлап ҡарамайҙармы?»** (Йәсин, 68).

**Йәә Раббым! Ғүмеребеҙҙе һәм үлемебеҙҙе Үҙеңдең тоғро ҡолдарыңа бүләк итеп бирелгән бәрәкәттәр, изгелектәр, мөһабәт гүзәллек менән беҙә һәм хәкикәтте төшөнөргә лайыҡлы ит!..**

**Әмин!..**



## ҮЛЕМДЕ БИҘӘҮ

Йәшәгән, ти, бик сәйер бер икмәк бешереүсе. Уға ялған аҡса менән түләһәләр, аҡсаларҙың ялған икәнлеген белә тороп, ул уларҙы барыбер алған һәм өндәшмәй генә икмәк һонған. Бөтәһе лә быға аптыраған, уның ғәмәлен берәү ҙә аңлай алмаған. Көнө бөтөп, үлем сәғәте яҡынлашҡас, икмәк бешереүсе, усын күккә төбәп, доға ҡылған:

«Йәә Раббым! Һин беләһең: кешеләр миңә йылдар буйы ялған дирһәмдәр менән килде, мин, уларҙың йөҙҙәрен йыртмайынса, үҙҙәре теләгәнде бирҙем. Йәә Раббым! Хәҙер, инде мин дә Һиңә ялған ғибәҙәттәрем менән барғанда, берүк уларҙы минең йөҙөмә кире ташлай күрмә!..»

Икмәк бешереүсенең ғәмәлдәренән күрәбеҙ: ул фани донъялағы ғүмерен йомғаҡлаған үлемгә һәм Әхирәт тормошона ихлас рәүештә әҙерләнергә теләгән. Яҡшы үлемгә һәм мәңгелектәге сәғәҙәткә лайыҡлы булыу өсөн, Аллаһ ризалығы өсөн генә ҡылынған асыҡ һәм йәшерен изге ғәмәлдәрең менән тулы тәҡүәле тормош көтөү лазым. Бер һүҙ менән әйткәндә, бер донъянан икенсе донъяға күсеү булып торған үлемеңде биҙәү кәрәк. Ә үлемебеҙҙе биҙәү өсөн, «үлгәнгә ҡәҙәр үлегеҙ» халәтенә ирешергә тейешбеҙ.

مُوتُوا قَبْلَ أَنْ تَمُوتُوا





*«Үлгәнгә ҡәҙәр үлегеҙ!»* - ихтыяр көсө менән нәфесеңдең[20] түбән сифаттарынан арынып, камил шәхес кимәленә күтәрелеү ул.

Ул саҡта ҡолдо Аллаһтан айырып торған ғәфләт ҡорғандары төшә башлаясаҡ, ер ләззәттәре ымһындырмаясаҡ. Ҡол ғибәҙәттәрен тулы рухи хозурлыҡ халәтендә ҡыласаҡ, кешеләр менән әҙәпле буласаҡ һәм күркәм холоҡ эйәһе булыуын күрһәтәсәк. Рухиәте Аллаһҡа яҡынайыу ләззәтен татыу ихтыяжы менән янасаҡ. Аллаһ менән берләшеүгә ҡәҙәрге был юлдағы этаптарҙы хөрмәтле Мәүләнә Руми шулай тасуирлай: «мин сей инем», һуңынан, Илаһи мөхәббәте тойғас, – «мин өлгөрҙөм», һәм, ахыр килеп, алдында йәшерен серҙәр һәм хикмәт тулы мөһабәт ғаләм китабы асылғас, - «мин бештем».

Был билдәләмәләр Аллаһҡа илтеүсе юлда тырышлыҡ күрһәтеүсе кешенең халәттәрен тасуирлай. Яратылмыштарҙың тын алышы күпме булһа, Аллаһҡа илтеүсе юлдар ҙа шул саҡлы, ләкин шуларҙың иң нәтижәлеһе – «фәкр-у фәнә». «Фәкр-у фәнә» - Раббыбыҙ Аллаһҡа мөхәббәтебеҙ аша һәм рухиәтебеҙҙән, күңел күҙебеҙҙән фани донъяға ҡағылышлы нәмәләрҙән арыныу аша үҙебеҙҙең «мин»ебеҙҙән ҡотолоу, йәғни Аллаһта «батып юғалып», «مُوتُوا قَبْلَ اَنْ تَمُوتُوا» *«Үлгәнгә ҡәҙәр үлегеҙ!» серен асыу* һәм **үлемде үҙгәртеү,** Аллаһ менән мәңге берлек халәтенә күсеү. Ул серҙе төшөнөүгә лайыҡлы булыр өсөн, ихласлыҡ һәм тырышлыҡ менән һәр кем өсөн мотлаҡ булған түбәндәге талаптарҙы үтәү лазым.

**Тәүбә**

Гонаһтар наҙанлыҡ, аҙғынлыҡ, тәкәбберлек, мин-минлек, ҡомһоҙлоҡ, көнсөллөк, асыу һәм бәрәшәнлек арҡаһында ҡылына. Был тойғолар - Аллаһ һәм ҡол араһындағы кәртә. Әгәр ҡол ғәфләт

20. Нәфес – мин-минлек, тура юлдан яҙҙырыусы, насар эштәргә өндәүсе эске бер көс, ҡеүәт.





пәрҙәһен күтәреп ҡарай алһа, ҡылған гонаһтарының ауырлығын күңеле менән тоясаҡ, шул ваҡытта ҡәлбе яҡшы ғәмәлдәргә әҙер буласаҡ. Йөрәге янып һәм күҙ йәштәренә ҡойоноп, ул бөтә ҡәлбе менән Аллаһҡа уҡталасаҡ. Был яныу һәм ҡылғандарың өсөн үкенестәр, тәүбә - Аллаһҡа ҡайтыу ул. Тәүбә – һорамай, киҫәтмәй үлем килеп тотҡансы, Хаҡ Тәғәләбеҙгә ҡайтыу. Тәрән үкенес менән ҡылынған тәүбәләр Аллаһ һәм ҡол араһындағы кәртәләрҙе емерә.

Тәүбә – Раббыһына ҡайтыу юлында әҙәм ҡылған тәүге ғәмәл. Гонаһтар бит әҙәмде ҡаты бәғерле итә. Гонаһтар көҙгө өҫтөндәге сағылыштарҙы тоноҡландырған туҙан кеүек. Көҙгө таҙа булһын өсөн, уны таҙа сепрәк менән һөртөү кәрәк булған кеүек, Аллаһҡа яҡынайыу өсөн, тәүбәләр һәм ярлыҡау һорап ҡылған доғалар ярҙамында йөрәгеңде рухи бысраҡтан таҙартыу лазым. Юҡҡа ғынамы ни тасауыфтың бөтә мәктәптәрендә лә рухи һабаҡтар ярлыҡау һорап ҡылған доғаларҙан башлана. Был тәүхид шәһаҙәтендәге «لَا = ләә» һүҙенә бәрәбәр. Тимәк, тәүге нәүбәттә алға китешеңә ҡамасау булған насарлыҡтарҙан ҡотолорға кәрәк һәм шунан һуң инде төп маҡсатыңа ирешеү өсөн нигеҙ ҡорорға була.

Бына ни өсөн ғәфү итеүҙе һорап ҡылған ихлас доғалар шул ҡәҙәр мөһим.

Мәүләнә Йәләлетдин Руми тәүбәләр хаҡында әйткән:

*«Үкенес ялҡыны ялмаған күңел, йәшле күҙҙәр менән тәүбә ит. Сәскәләр ҙә бит ҡояшлы һәм дымлы урындарҙа таждарын аса!..»*

**Аскетлыҡ (заһитлыҡ)**

Заһитлыҡ – бөтә күңелең менән ләззәттәрҙән, ялтырауыҡтарҙан, байлыҡтан, йәмғиәттә юғары урын биләүҙән, йәғни үлем һә тигәнсе юйып ташлаған нәмәләрҙән баш тартыу.





Заһитлыҡ - йөрәктең ихтыяр көсө менән бөтә ер байлыҡтарынан, һинең ихтыярыңдан тыш һине килеп тотасаҡ үлем килгәнсе үк тормоштан да ваз кисеү ул.

Фудаил бин Ильяс (куддиса сырруху) әйткән:

«Әгәр бәндәләрҙе ғәфләт йоҡоһона тарыҡкан ер тормошо алтындан булһа, ә мәңгелек йәннәт – ерҙән, нурлы рухиәтлеләр алтындан булғанын түгел, ерҙән булғанын һайлар ине».

Аҡылы менән ер тормошоноң һәм мәңгелек тормоштоң хәҡиҡи ҡиммәте асылына төшөнмәй тороп, алған ғилеменә ярашлы ғәмәлдәрен, йәшәйешен яйға һалмай тороп, был донъяға килеү һәм китеү кеүек ике бөйөк һәм ҡурҡыныс хәҡиҡәт араһында ҡалған аң, балалар уйынына әүрәгән һымаҡ, буш күләгәләр донъяһынан сығыу юлын таба һәм рухи хәҡиҡәт донъяһына юлды таба алмаясаҡ.

Бер салих зат әйтеүенсә, хикмәттәр һәм нәсихәттәр тулы был донъя рухи йәһәттән өлгөргәндәр өсөн – «Илаһи Ҡөҙрәт һәм йәшерен серҙәр ағымынан үҙ өлөшөңдө алыу мөмкинлеге», ә иҫәрҙәр өсөн – «ризыҡ һәм ләззәттәр».

Әгәр бәндә был тормошта нәфесенең рухиәте өҫтөнән хакимлыҡ итергә ынтылышына ҡаршы тора алмай икән, ғүмере һуңында уны тәрән үкенестәр һәм һәләкәт кенә көтә.

**Өмөт бағлау**

Ул Аллаһҡа буйһоноусанлыҡ һәм, үлем килгәнсе үк, үҙенде Раббың ихтыярына тапшырыу. Үҙеңде Аллаһҡа тапшырыу сәбәп-эҙемтә бәйләнештәрен танымау түгел, киреһенсә, ғәмәлдәребеҙ тәҡдиребеҙгә тап килгәндә генә файҙа биреүен төшөнөү. Киләсәк үлемебеҙ ҙә быны раҫлай. Аллаһ Сүбхәнәһү үә Тәғәлә бойора:

وَمَنْ يَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ فَهُوَ حَسْبُهُ





**«…Аллаһҡа ышанған кешегә бер Аллаһ етер…»** (Талаҡ, 3)

Өмөт бағлау – үҙеңде Аллаһҡа тапшырыу, Раббыңды зекер итеп, тик Уныңғына ҡоло булыу. Аллаһу Тәғәлә Муса пәйғәмбәрҙән (ғәләйһис-сәләм) ҡулындағы таяғының тәғәйенләнеше хаҡында һорай һәм әмер бирә: «Ташла уны!», сөнки пәйғәмбәр таянған таяҡ, бер Аллаһҡа тулыһынса өмөт бағлауҙан тайшандырып, уға ышаныс бирә. Аллаһ йәнә бойора:

**«…Әгәр һеҙ ысын мөьмин булһағыҙ, Аллаһҡа тапшырығыҙ!»** (Мәәидә (Табын), 23).

Өмөт бағлау ғәмәлдәрҙән тулыһынса баш тартыу тигән һүҙ түгел, киреһенсә, мөмкин булғандың барыһын да эшләү һәм Аллаһ Ҡөҙрәтенә һыйыныу.

Аллаһҡа өмөт бағлауы һәм буйһоноусанлығы арҡаһында, Ибраһим пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) утта янмай. Ул башкөллө үҙен Аллаһҡа тапшыра, һәм Раббыбыҙ утҡа бойора: **«Уға һалкын һәм хәүефһеҙ бул!»**

Хәҡиҡи өмөт бағлау – үлем килгәнсе үк ҡолдоң ихтыяр көсө менән үҙен Аллаһтың итәғәтле ҡоло итеүе.

Аллаһҡа өмөт бағлауыбыҙҙың, буйһоноусанлығыбыҙҙың дәрәжәһен хөрмәтле Мәүләнә шулай асыҡларға тәҡдим итә:

*«Бел, Ибраһимға хас сифаттар бармы һиндә! Сөнки ут, оло йөрәкле Ибариһим кеүек, үҙен тулыһынса Аллаһҡа тапшырғандарҙы ғына таный һәм яндырмай!»*

**Булғанына шөкөр итеү**

Көндәлек кәрәк-ярағыңа еткәндән артығын көҫәмәү. Киләсәк үлем беҙҙе мәжбүри талымһыҙлыҡ халәтенә күсерәсәк. Кешеләргә хас иң насар сифаттар булған ҡомһоҙлоҡ һәм көнсөллөктән арыныуҙың берҙән-бер сараһы – күңелгә хозурлыҡ биргән булғанына шөкөрана ҡылыу атмосфераһына күмелеү.





Булғанына ҡәнәғәтлек тойғоһо биргән сикһеҙ рухи бәрәкәттәр бөтмәй ҙә, юғалмай ҙа. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) былай тип аңлатҡан:

الْقَنَاعَةُ كَنْزٌ لَا يَفْنَى

*«Булғанына шөкөр итеү – бөтмәҫ-төкәнмәҫ байлыҡ»* (Дәйләми, Мүснәд, 4699).

Хәҡиҡи байлыҡ – булғанына ҡәнәғәт булыу, тәҡдиреңә яҙылған өлөшөңә риза булыу, мөмкинлектәре үҙеңдекенән юғары булғандарға көнләшмәү. Рухи байлыҡ тәмен әҙгә ҡәнәғәт була белгәндә генә тойорға мөмкин.

Хаҡтыр, һәр кемдең ерҙәге өлөшө тыуғансы уҡ билдәләп ҡуйылған. Бәс, шулай булғас, һәр өлөштөң артмай ҙа, кәмемәй ҙә торған самаһы булғас, көнсөллөк һәм ҡомһоҙлоҡ – ни ҡәҙәр ҙур иҫәрлек. Шуға ҡарамаҫтан, ҡайһы бер кешеләр байлыҡ көҫәүҙән тиҙ генә ҡотола алмай, улар йыш ҡына шундай хәлдәрҙең шаһиты була: тир түгеп эшләп тапҡанын кеше үҙе тотона алмай. Былдай кешеләрҙең төпкө аңында мин-минлек ныҡлы тамыр йәйә. Үҙҙәре һәм яҡындары эйә булған байлыҡты улар үҙҙәренә бирелгән көс-көҙрәт, киң хоҡуҡтар тип ҡабул итә. Күңелдәре хасталы әҙәмдәрҙең уларҙың байлығына көнләшеп, һоҡланып ҡарауы уларға ҡәнәғәтлек һәм ләззәт бирә.

Булғанына шөкөр итеү – барса шул ауырыуҙарҙан дауалаусы рухи дарыу. Рухиәтеңде һәләк итәсәк байлыҡ көҫәү һәүәҫлегенә бирешмәҫ өсөн, тормоштан, хәл-әхүәлеңдән риза, ҡәнәғәт булып йәшәү лазым. Шөкрана ҡылыуҙан килгән рухи хозурлыҡты, рәхмәт хисен байҙарҙың байлығы, байлыҡтары сәбәпле йәмғиәттә хөрмәт ҡаҙаныуы ымһындырып юйырға тейеш түгел.

Бөтә байлыҡтарҙың хәҡиҡи хужаһы Аллаһ булыуына, ҡулыбыҙҙағы мөлкәт беҙгә ваҡытлыса ғына бирелеүенә ныҡлы





инанысибыҙ булырға тейеш. Хөрмәтле Али (раҙыйаллаһу ғәнһү) үлем тураһында уйламаған ғәмһеҙ кешеләр хаҡында әйткән:

*«Вариҫтарында ыҙғыш- талаш тыуҙырасаҡ мөлкәт йыйыуға күптәр ҙур тырышлыҡ һала».*

**Яңғыҙлыҡ (кешеләр араһында сакта ла Аллаһ менән бергә булыу)**

Яңғыҙлыҡ – тасауыф юлында юғары баҫҡысҡа күтәрелеүҙең мотлаҡи шарты. Әммә был әҙәмдең йәмғиәттән баш тартырға тейешлеген, дәрүиш булып яңғыҙ йәшәргә тейешлеген аңлатмай, ә кешеләр араһында булғанда ла ҡәлбеңдең Аллаһ менән бергә була белеүен аңлата. Яңғыҙлыҡтың мәғәнәһе шунда: ҡәлбеңдең, фани донъя менән бәйләнешен өҙөп, Аллаһҡа уҡталыуҙа.

Барса бәйләнештәрҙе өҙөп, ысын мәғәнәһендә яңғыҙ йәшәгән салих заттарҙың һаны күп түгел, йәмғиәт тормошона уларҙың йоғонтоһо юҡ кимәлендә. Ундай хәлдәр һирәк күренеш. Тасауыф юлындағылар ғәҙәти тормоштан баш тартмай, киреһенсә, йәмғиәттә килеш, кешеләр араһында йәшәгән килеш Аллаһ менән бергә була. Йөрәктең, үлем килгәнсе үк фани донъя менән бәйләнешен өҙөп, аңлы рәүештә Аллаһ менән рухи берлеге был. Ҡәберҙәге һайлау хоҡуғы булмаған физик яңғыҙлыҡтан ул айырыла, сөнки үлем – кеше ихтыярына бәйле булмаған яңғыҙлыҡ.

**Зекер (Аллаһты зекер итеү)**

Фәйез (рухи һәм матди бәрәкәт) мөхәббәт сәбәбендә һаҡлана. Ә мөхәббәт йөрәгең һәм зиһенең даимән Аллаһты зекер итеп торғанда барлыҡҡа килә. Мөхәббәт объекты ҡәлбеңдә һәм аңыңда нығынһын өсөн, уның хаҡында гел иҫтә тотоу лазым. Ни ҡәҙәр йышыраҡ зекер итһәң, мөхәббәт тә шул ҡәҙәр көслө була.





Раббыбыҙҙың «Аллаһ» исеме, бәрәкәт сығанағы булараҡ, Уның башҡа Гүзәл Исемдәре араһында иң мөһиме булып тора. Шуға күрә тасаууыф юлына баҫҡандарға, тәүбәләр ҡылыу этабын үткәндән һуң, Раббыбыҙҙың «Аллаһ» исемен зекер итергә ҡушыла.

Аллаһты зекер итеү, ни ҡәҙәр күберәк һәм сифатлыраҡ үтәлеүенә ҡарап, Хаҡ Тәғәләбеҙгә ҡарата һөйөү барлыҡҡа килеүгә һәм уның ҡәлбеңдә тамыр йәйеүенә сәбәп була. Зекер ни ҡәҙәр күберәк, ихласыраҡ булһа һәм ҡәлбеңдә сағылыш тапһа, нәтижәһе һәм бәрәкәте лә шул ҡәҙәр күберәк.

Зекер мөьминдең ҡәлбендә нығынһа, ул уны камиллыҡ үрҙәренә, Аллаһҡа тулыһынса буйһоноуға алып килә. Аллаһу Тәғәлә бойора:

أَلَا بِذِكْرِ اللَّهِ تَطْمَئِنُّ الْقُلُوبُ

**«Мәғлүмдер, Аллаһ тураһында уйлағанда, күңелдәр рәхәт тыныслыҡҡа ирешә…»** (Рәғд (Күкрәү), 28).

Әгәр Аллаһты зекер итеү ҡәлбеңдә урын тапмаһа, ул урынды материал бәрәкәттәр көҫәү һәм нәфесең теләктәрен ҡәнәғәтләндереү ниәте биләйәсәк. Ҡөрьән аятында әйтелә:

أَرَأَيْتَ مَنِ اتَّخَذَ إِلَهَهُ هَوَاهُ

**«Үҙенең нәфесен тәңре итеп табынғандарҙы күрҙеңме һин?..»** (Фурҡан (Яҡшыны ямандан айырыусы Китап), 43).

Рухиәт менән нурланған йөрәктәр – күркәм холоҡ, тәҡүәле ғәмәлдәр һәм саф тойғолар сығанағы. Шундай йөрәккә эйә кеше Аллаһтың иң гүзәл яратылмышы тип аталыуға лайыҡлы. Ә йөрәктәренә тәкәбберлек һәм мин-минлек оялағандар менән тәрән тамыр ебәргән иманһыҙлыҡ, насар холоҡ, шәһүәттәр һәм шайтани вәсүәсәләр идара итә. Яратылмыш маҡсатын





онотҡандарҙың күңел күҙе һуҡырая. Ундайҙар йыш ҡына хайуандар кимәленән дә түбән тәгәрәй. Шағир Низами нәфес хакимлығы аҫтындағыларҙың хәле тураһында былай тип яҙа:

«Ер ләззәттәренән рәхәтлек табыу ҡорсаңғы ҡысынмаһына тарыған урыныңды тырнау менән бер. Тәүҙә – рәхәт, әммә аҙаҡ ҡысынма ҡулыңды яндыра башлай…»

Кешенең рухи үҫеше өсөн бик тә кәрәкле булған *«Үлгәнгә ҡәҙәр үлегеҙ!» принцибын аңлатып,* Джунайд Багдади әйткән:

*«Аллаһ һиндәге «мин»де үлтерә һәм Үҙендә һине ҡабаттан тергеҙә».*

**Түәжжүһ (тик Аллаһҡа йүнәлеү)**

Аллаһтан башҡа бөтә нәмәнән ҡасыу. Үлем – ана шул халәткә ирешеү инде ул. Тәҡүәле ҡолдоң асылда Аллаһтан башҡа бүтән теләге лә, дуҫы ла, маҡсаты ла юҡ. Ул Раббыһын һис ҡасан онотмай. Үлем килгәс, ғәфләттәге кеше үҙ ихтыярынан тыш Хаҡ Тәғәләһен онотоп ымһынған барса нәмәһенән айырыла. Хәҡиҡи бәхет – үлем килеп тотҡансы уҡ тулыһынса Аллаһҡа йүнәлеү, Уға, Уның ризалығы булғанға буйһоноу.

**Сабырлыҡ**

Сабырлыҡ – Аллаһҡа буйһоноусанлыҡ, нәфесеңә туғарылырға ирек бирмәйенсә, күңелде ҡыйған ваҡиғалар һәм ғазаплы һынауҙар менән осрашҡанда ла рухи тыныслыҡты һаҡлап ҡалыу. Тап ҡәбер – нәфсәни теләктәрҙе өҙгән мәжбүри сабырлыҡ урыны. Беҙҙән сабырлыҡ талап ителгән хәлдәрҙә беҙ мотлаҡан ғәфү итә белеү, баҫалҡылыҡ, тыйнаҡлыҡ, әҙгә лә ҡәнәғәт булыу, миһырбанлыҡ, мәрхәмәтлелек, әҙәплелек һәм кисерә белеү кеүек рухи сифаттарыбыҙҙы сағылдырырға тейеш. Ни ҡәҙәр ымһындырғыс күренһә лә, Аллаһтың ризалығынан





йыраҡ булған нәмәләргә яҡын бармау, түҙемле булыу лазым. «Юныс» сүрәһенең 109-сы аятында бойорола:

**«...Аллаһтан әмер килгәнсегә саҡлы сабыр ит!..»,**

сөнки сабырлыҡ – ауыр һынауҙар ваҡытында иң яҡшы ҡалҡан. Үлем нәфес теләктәренә сик ҡуя. Ҡәбер – Хисап Көнөнә саҡлы беҙҙең ихтыярға буйһонмаған түҙемлелек урыныбыҙ.

**Муракаба**

Үҙеңдең көсөһөҙлөгөңдө һәм зәғифлегеңде таныу ул. Үлем – баҡыйлыҡҡа китеү. Муракаба – ҡолдоң, даимән Аллаһ күҙәтеүе аҫтында булыуын иҫтә тотоп, гонаһтарҙан тайшаныуы. Аллаһ күҙәтеүе аҫтында булмаған бер нәмә лә юҡ. Бер генә йән эйәһе лә үлемдән һәм ҡубарылыуҙан азат була алмай. Әҙәмдең һәр мәле йәшәйеш һәм үлем, байыҡлыҡ һәм фанилыҡ сигендә. Һәр секунд һайын әҙәм тәнендә меңдәрсә күҙәнәк үлә һәм меңдәрсә яңыһы пәйҙә була. Һәр мәл ғәфләттәге күпме кеше, нәфсәни теләктәре менән иҫереп, фани донъя ләзәттәрендә үҙен юғалта, һәм һәр мәл бихисап тәкүәләр, ғәмһеҙ үткәнен уйлап күҙ-йәш түгә, Аллаһтан ярлыҡау һорай. Ҡәбер – был донъялағы һәр кемдең һуңғы станцияһы. Бары тик Аллаһ – ғаләмдең хәҡиҡи һәм берҙән-бер Хужаһы. Алаһтың итәғәтле ҡоло кимәленә күтәрелергә теләгәндәр үҙҙәренең һәр даим Илаһи күҙәтеү аҫтында булыуҙарын һис ҡасан онотмаҫҡа тейештәр.

مَنْ عَرَفَ نَفْسَهُ فَقَدْ عَرَفَ رَبَّهُ

*«Үҙен танып белгән Раббһын танып белер»* серен асыуға лайыҡ булған ҡол мәғрифәтуллаһ үрҙәренә артылыуҙы артабан да дауам итер.





**Ҡәнәғәтлек**

Нәфесең риза булғанса түгел, Аллаһ риза булғанса йәшәү. Үлем килгәс, кеше ана шул халәткә күсә.

Ҡәнәғәтлек ҡәлбен паклаған һәм нәфесен тәрбиәләгән кешенең аңында сағыла. Ҡол ялған һәм үтә торған ҡиммәттәр хакимлығынан ҡотола һәм бер Аллаһҡа ғына буйһона башлай. Тап түбәндәге шиғырҙа әйтелгәнсә, тәҡдиренә яҙған һәр нәмәнән рухи ләззәт таба:

Һинән килгән бөтә нимә хуштыр:
Йә гүзәл гөл, йәки сәнскәктер,
Йә кейемдер, йәки кәфендер,
Игелегең дә хуш, ҡәһәрең дә хуш!

**Үлем хаҡында уйланыу**

Был донъя иманыңды һынау өсөн яратылған, ә үлем – Раббыңа ирешеүҙең кәрәкле шарты. Мәүләнә Йәләлетдин Руми әйтә:

*«Ҡабат терелер өсөн үлегеҙ!»*

Рухи яңырыу нәфесеңде ауыҙлыҡлаған сүрәттә генә мөмкин. Оло йөрәкле Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бойорған:

*«Үткер бысаҡ һымаҡ, барса ер ләззәттәрен өҙгәнде (үлемде) йышыраҡ иҫкә төшөрөгөҙ!»* (Тирмиҙи, Зуһд, 4; Насаи, Йыназалар, 3).

Үлем хаҡында уйланыу – үлем һине килеп тотҡансы уҡ уға әҙер булыу ул. Шулай итеп, нәфесеңә ҡағылышлы нәмәләрҙән йыраҡайып, аңлы рәүештә үҙебеҙҙе Аллаһ менән осрашыуға әҙерләйбеҙ. Ул уйланыуҙарыбыҙҙың нигеҙе – иман.

Ашуҡ Юныс Әмре, үлем хаҡында уйланып, уға әҙер булырға саҡыра:





Ишеттеңме үлемгә сара тапҡанды,
Был донъя өҫтөндә баҡый (мәңге) ҡалғанды,
Әҙерлә үҙеңдең өлөшөң булғанды,
Хушлашыу байрағын асырбыҙ бер көн...

Ғазраил ғүмере тулғанды белер,
Саҡырылмаған ҡунаҡтыр, һәр өйгә килер;
Дуҫтарың илар, дошман һөйөнөр;
Яҡшыһын, яманын һайларбыҙ бер көн...

Ҡаҙан һәм ҡолаша хәбәрсе булыр,
Үлем хәбәрең бик тиҙ таралыр,
Ебәкле, сырмаулы кейемдәр сиселер,
Бер аршин кәфенде киҫербеҙ бер көн...

Мусалла[21] - ҡатылыр мәрмәр ташы,
Шаһиттыр инсанға ише, юлдашы;
Аҡыллыһың, кәфенде башыңда ташы;
Балаларыңдан һине алырбыҙ бер көн...

Менгәнең табуттыр, онотма, һаҡлан;
Ишегең алдына килеүе яҡын,
Риза булмаһа Йәнәбе Хаҡың
Ғаләмдә дәһшәттәр сәсербеҙ бер көн...

Был ҡара тупраҡҡа инсандар ашлама,
Салих ғәмәлдәр ҡәбергә туплана,
Барғас Раббыңдың хозурына,
Изгелек-яманлыҡты үлсәрбеҙ бер көн...

21. Мусалла - мәрмәр таштан эшләнгән өҫтәл һымаҡ махсус нәмә. Йыназа намаҙы ваҡытында мәрхүмде табуты менән шул мусалла өҫтөнә ҡуйлар. Төркиәлә һәр мәсет ҡырында мәрмәр ташынан эшләнгән мусалла тора. Ямғыр сыкһа, мәрхүм өҫтөнә яумаһын өсөн, ҡайһы берeһенең түшәме бар. Ғәҙәттә аят яҙылған була: “Һәр йәнле үлемде татыясаҡ”





Әй ғашиҡ, үлемгә әҙер бул һәр саҡ,
Етәксең Хаҡ булһын, дуҫтарың – Ҡөрьән;
Нишләйһең, һиңә лә етәсәк сират,
Иҫеңдән сығарма - сараң булмаҫ ул көн.

Һис шикһеҙ, ер хыялдары, ялған өмөттәр һәм йыуаныстар ҡәбер өҫтәрендә өйөрөлгән япраҡтар ише генә.

Һәр бер ҡәбер ташы – үлем һәм өнһөҙлөк телендә нәсихәт биргән остаз. Юҡҡамы ни зыяраттар ҙы ҡала эсендә, юл буйҙарында һәм мәсеттәрҙең ишек алдында яһайҙар - кешеләр үлем хаҡында онотмаһын өсөн эшләнә был.

Үлектәрҙең күгәреп ҡатҡан өнһөҙ ирендәре үлемдең асылын ап-асыҡ төшөндөрә.

Бер ниндәй һүҙҙәр ҙә үлем әсеһенең ауырлығын аңлатып бирергә ҡадир түгел! Үлем йөҙө алдында барса хакимлыҡ, көс ирей, юҡҡа сыға.

Үлем алып килгән нәсихәт менән сағыштырғанда, был донъяның яуаптары бары тик күҙ йәше һәм һыҡтау ғына.



Иҫән сағында уҡ аңлы рәүештә нәфсәни теләктәренән баш тарта алған ҡол, Аллаһтың мәрхәмәтенә лайыҡ булып ҡабат терелер. Аллаһу Тәғәлә бойора:

**«Мәйетте терелтеп, нур таратып йөрөһөн өсөн, уны кешеләр араһына ебәрһәк. Ул сығыр юлды таба алмаҫлыҡ ҡараңғыыҡҡа кереп аҙашҡандар менән бер дәрәжәлә булырмы?»** (Әнғәм (Мал-тыуар), 122).

Иҫән сағында уҡ нәфесе әсирлегенән ҡотолған кеше ҡәлбе терелгәндәр иҫәбендә булыр. Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:





*«Мосолмандың үтә күреүсәнлегенән ҡурҡығыҙ! Сөнки ул Аллаһ Нуры аша ҡарай...»* (Джәмиғүл-Фаваид, V. 329).

*«Үлгәнгә ҡәҙәр үлегеҙ!»* һүҙҙәренең мәғәнәһенә төшөнөр өсөн, үрҙә әйтелгәндәр рухи тормошобоҙҙа файланылырға тейешле нигеҙ. Аллаһ ярҙам биреп, тәҡүәле мосолмандар ҙур тырышлыҡ күрһәтһә, ул үрҙәргә күтәрелә аласаҡ. Хаҡтыр, ихлас тырышлыҡ менән Илаһи мәрхәмәт бергә булғанда, изге ниәттәр тормошҡа аша.

Фани донъя – алдатҡыс сағым, ә Әхирәт – мәңгелек тормош. Һәр кемдең үҙ әжәле. Әйҙәгеҙ, үлгәнгә ҡәҙәр тереләйек, үҙебеҙҙе әсе үкенескә дусар итмәйек. Һис шикһеҙ, һәр йән эйәһе үлемде татыр, Ғазраил менән осрашыр, тик ул осрашыуҙың урыны һәм ваҡыты беҙгә сер. Үлемдән ҡасып ҡотолор урын юҡ. **«Барығыҙ ҙа Аллаһҡа һыйынығыҙ...»** (Ҙәрийәт (Таратыусылар), 50) аятына таянып, Аллаһтың мәрхәмәтенә ышыҡланыу лазым.



Ғүмер буйы нәфес ҡоло булып, фани донъяға ғына күңел бағлап йәшәгәндәр өсөн ҡәбер ҡараңғы коридор һымаҡ тойоласаҡ. Бер ни менән дә сағыштырыу мөмкин булмаған үлем ғазабына дусар буласаҡ быңдай әҙәм. Әгәр ҙә әҙәм, үрҙә әйтелгәндәрҙе күҙ уңында тотоп, мин-минлеген еңһә, яйлап-яйлап рухи мөмкинлектәрен эшкә ҡушһа, үлем Ҡөҙрәтле һәм Бөйөк Раббыбыһына табан алып барған юлдың аҙағы буласаҡ. Кешеләрҙең ҡотон алған үлем уның өсөн көтөп алынған осрашыуға, Бөйөк Дуҫы менән ҡауышыу шатлығына әйләнәсәк.

Бер заман Малик бин Динар төшөндә ялан баш, ялан аяҡ йүгереп барған Рафиҙы (раҙыйаллаһу ғәнһүмә) күрә. Малик һорай:

– Һин ҡайҙа?





Рафи яуап бирә:

– Аллаһҡа дан, мин зиндандан ҡотолдом!

Оло йөрәкле Малик иртә менән Рафи йортона юл тота һәм уның вафат булыуы хаҡында белә.

Тасаууыфтың бөйөк остаздарының береһе булған Мәүләнә Йәләлетдин Руми һүҙҙәре буйынса, бындай үлем никах төнө - «шәб-и ғарус». Кеше тормошондағы иң ҡурҡыныс ваҡиғаны ла гүзәл итә торған юл был. «Үлемде биҙәү» - **«Әжәлең килгәнгә ҡәҙәр Раббыңа ғибәҙәт ҡыл»** (Хижр, 99) аятына ярашлы лайыҡлы ҡол булыу.

**Аллаһу Тәғәлә ғаләмде Илаһи мөхәббәт күҙе менән күрергә, уны тәрән уйланыуҙар, нескә һиҙемләү, тетрәнгән намыҫ, иман һоҡланыуы төйәгенән тамаша ҡылырға насип итһен, тәүбә йәштәре аша ярлыҡау мөхитенә алып инһен, «Үлгәнгә ҡәҙәр үлегеҙ!» әмеренең серенә төшөнөү арҡылы рухи мәғрифәткә эйә булырға насип итһен!»**

**Әмин!..**

**Үлем килгәнгә ҡәҙәр Раббыһына ҡайтып өлгөргәндәр ни ҡәҙәр бәхетле!**







## ТӨН СЕРЕ

Аллаһу Тәғәләнең төндө биҙәгән һәм серҙәр һалынған бәрәкәттәрен тулыһынса баһалап бөтөү мөмкин түгел. Раббыбыҙ төнгә йәшеренгән серҙәр тураһында былай ти: **«Барсаһын үҙ ҡараңғылығына алыусы төн исеме менән әйтәм!»** (Иншиҡаҡ (Йыртылыу), 17); **«Тыныслыҡҡа ирештереүсе төн ҡараңғылығы менән ант итәм!»** (Духа (Иртәнге шәфәҡ), 2) һәм **«Ҡараңғыға батырған төн, яҡтылыҡ ата башлаған таң исеме менән әйтәм!»** (Тәкүир (Төрөп ҡуйыусы), 17-18), шул рәүешле Ул аңлата: төн – Илаһи тәҙрә, уның аша аңыбыҙ һәм ҡәлбебеҙ бик күп хәҡиҡәттәрҙе төшөнә.

Икенсе бер аятта әйтелә:

**«Төн ҡормаһын хасил иттек»** (Нәбә (Хәбәр), 10), бында төндөң үҙенә күрә бер бөркәнсек булыуы һәм Аллаһты зекер итеү өсөн ифрат күркәм ваҡыт булыуы хаҡында әйтелә.

Һис шикһеҙ, төн тәнгә һаулыҡ алып килә, ә йәмғиәткә, әхлағын нығытып, - тыныслыҡ. Ул – ерҙе ҡаплап алған Илаһи ҡөҙрәт, хозурлыҡ һәм бәрәкәт. Ғаилә тормошонда ул – ир һәм ҡатындың бәхетен һаҡлаған, кеше күҙенән йәшергән сафлыҡ ҡормаһы. Төн – рухи һәм физик яңғыҙлыҡ эҙләгәндәр өсөн төйәк. Бер яҡтан, төн – Раббыһын һөйгәндәрҙең Һөйөклөһө менән осрашыуы, икенсе яҡтан – нәфесенә хеҙмәт иткәндәрҙең һәм енәйәтселәрҙең үҙ-үҙҙәрен алдау ваҡыты.

Көн төнгә хас мөкәммәл ялды бирә алмай. Төнгө тынлыҡҡа суммай тороп, көнө буйы йыйылған физик һәм рухи арыуҙан





ҡотолоу мөмкин түгел. Юғиһә дан-шөһрәт яратыусылар, йоҡо хаҡында уйламайынса, арыу белмәҫ һыбайлының ҡамсыһы аҫтында сапҡан арғымаҡ һымаҡ, үҙҙәренең һәләкәтенә елдерер ине. Илаһи ҡарар буйынса, ер тәүлеге көн һәм төнгә бүленгән.

Яҡшымы ул, әллә яманмы, төндә ҡылынған ваҡиғаларҙың йоғонтоһо, эҙемтәһе көндөҙгөләренә ҡарағанда юғарыраҡ. Кешеләр һаҡлыҡ хаҡында күберәк көндөҙ уйлаһалар ҙа, Аллаһтың язаһы күберәк төндә килә, был хаҡта бик күп аяттарҙа әйтелә. Уларҙың береһендә Аллаһ бойора:

**«Ул илдәрҙең халҡы, төндә йоҡлап ятҡанда өҫтөбөҙгә Аллаһтың язаһы төшмәҫ, тип уйланылармы?»** (Әғрәф (Кәртәләр), 97).

Был йәһәттән төн – Аллаһтан ярлыҡау һорап ялбарыу өсөн иң мөһим ваҡыт. Хөрмәтле Нәхшәби әйткән:

«Һәр төн таңға ҡәҙәр күктән тауыш килә:

«Доға ҡылыусы бармы? Уларҙың доғалары ҡабул ителер! Тәүбә итеүселәр бармы? Тәүбәләре ҡабул ителер! Үтенеүселәр бармы? Үтенестәре ҡабул ителер!..»

Изге аяттарҙың күбеһе төндә төшөрөлә. Пәйғәмбәрлек билдәһе булған хәҡиҡи төштәр үәхи-төндәр атмосфераһында була. Хәҡиҡәтте сағылдырған Илаһи төштәр – йөрәктәребеҙгә Ләүхел Мәхфүздән төшкән бөйөк бәрәкәт сағылышы һәм киләсәккә асҡыс. Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Рабиғүл-әүүәл айының 12-һендә, таң алдынан, төн тамамланып килгәндә донъяға килә. Пәйғәмбәребеҙҙең (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Аллаһ хозурына миғражы ла – күккә олғашыуы – Рәжәб айы төнөнөң 27-һендә була. Изге Ҡөрьән был донъя күктәренә Бәра`әт кисендә төшөрөлә, ә Илаһи үәхи рәүешендә Ҡәҙер кисендә тапшырыла башлай».







Төн - тулы тыныслыҡ мәле, мөьминдең рухи хозурлыҡҡа һәм мәғрифәткә ирешеүе өсөн иң ҡулай ваҡыт. Был бәрәкәттең хәҡиҡи ҡиммәтен аңлауға лайыҡ булғандар төндөң барсаһы ял иткән һуңғы өлөшөн файҙаланып ҡалырға тырыша, сөнки ул - ғибәҙәттәр һәм доғалар ҡабул була торған ғәжәйеп мәл. Аллаһу Тәғәлә, Раббыһына итәғәтле булған, Йәннәт шишмәләре вәғәҙә ителгән буйһоноусан тоғро ҡолдарын маҡтап, таң алдынан ғибәҙәттә булыу кәрәклеге тураһында әйтә:

كَانُوا قَلِيلًا مِنَ اللَّيْلِ مَا يَهْجَعُونَ
وَبِالْأَسْحَارِ هُمْ يَسْتَغْفِرُون

**«Төндәрен әҙ йоҡлағандар. Сәхәр ваҡыттарында ярлыҡау һорағандар»** (Ҙәрийәт (Таратыусылар), 17-18).

Төн – ҡолдарҙың, Аллаһ ризалығы өсөн йылы түшәктәрен ҡалдырып, Раббыһына мөхәббәт тулы йөрәктәре менән ғибәҙәттә булыу мәле. Шуға күрә төндә ҡылынған нәфел нәмаҙҙары һәм зекерҙәр Аллаһҡа тағы ла нығыраҡ яҡынайта. Төнөн намаҙ ҡылыу һәм Аллаһты зекер итеү ниәте ҡолдоң Раббыһына мөхәббәте дәрәжәһенә туранан-тура бәйле. Асылда, төнгө намаҙҙар һәм зекерҙәр - ғашиҡ ҡолдоң Раббыһы Аллаһ менән осрашыуы, аралашыуы. Барсаһы йоҡлағанда уяу булыу, ғибәҙәттә булыу – Аллаһтың рәхмәте һәм шәфҡәте менән Уның һайлам ҡолдары даиәрәһенә, Илаһи мәрхәмәт атмосфераһына инеү ул.

Хаҡ Тәғәләбеҙ әйтә:

اَلَّذي يَرَاكَ حينَ تَقُومُ
وَتَقَلُّبَكَ فِي السَّاجِدينَ





**«Ул намаҙ ваҡытында башҡа бик күп ғибәҙәт ҡылыусылар араһында һинең нимә эшләгәнеңде күреп тора»** (Шүғәрә (Шағирҙар), 218-219).

Был изге аятҡа аңлатма биреп, Ҡады Бәйзауи әйткән:

«Биш ваҡыт намаҙ мосолмандар өсөн - фарызға, ә тәһәжжүд сөннәгә әйләнгәс, Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) төндәрен фатихалы йортонан сығып, сәхәбәләре йәшәгән торлаҡтар тирәһенән урап килер булған; был ваҡытта Ҡөрьән уҡыған, зекер һәм тәсбих әйткән һәр мосолмандың йортонан умарталағы бал ҡорттары геүләүенә оҡшаш тауыштар ишетелгән».



«Ән-Нәбә (Хәбәр)» сүрәһенең 9-сы аятында Аллаһ йоҡоно «субат» итеүе хаҡында әйтә. «Субат» – «киҫеү», «өҙөү», «ял итеү», «аяҡтан йығыу», «үлем» мәғәнәләрен бирә һәм йоҡоноң төрлө фазалары менән бәйле. Йоҡо тәнгә ял бирә, сөнки физиологик процестарҙың әүҙемлеге түбәнәйә. Ул беҙҙе ҡапыл аяҡтан йыҡҡан үлемдең һалҡын тыны һымаҡ, дәрт-дарманды алған сир кеүек.

Көн бөтөп барғанда, ныҡ арыу һиҙелә, көндәлек һоро тормоштан ялҡып, бөтә тән ял һорай, ҡолаҡ фани донъяның ваҡ-төйәген ишетеүҙән туҡтай, мейенең ниндәйҙер эштәр тураһында уйлағыһы, телдең донъя мәшәҡәттәренә зарланғыһы килмәй, рухи арыу һиҙелә, аяҡ-ҡулдарҙың да кәре бөтә, ә ерҙе ҡараңғылыҡ биләп ала.

Төн етә. Бөтә ғаләм төҫөн үҙгәртә, көндөҙгө ритм төнгө өнһөҙлөк менән алмашына. Төнгө елә́слек, серле күк көмбәҙендәге бихисап йондоҙҙар көндөҙгө ығы-зығынан арыған йән эйәләрен бәпләп бәүелтә. Әкиәт һарайындағы һоҡландырғыс шәмдәлдәр кеүек емелдәшкән шул йондоҙҙар, һине арбап, яйлап ҡына йоҡо батшалығына алып китә. Тәнең, кинәнеп, татлы йоҡоға тала.





Төнгө өнһөҙлөккә сумған йыһанда бөтә барлыҡ ғәҙәти ябайлығын юғалта. Ер ҙә, күктәр ҙә, кешеләр ҙә өнһөҙ. Барыһы йоҡлай...Хәстәханаларҙа ауырыуҙарҙың, төрмәләрҙә язаға дусар булғандарҙың ыңғырашыуы тына. Байрам кисәләре, төнгө күңел асыуҙар тамамлана... Бар ғаләмде ҡаплап алған төнгө тынлыҡҡа буйһоноп, барыһы ла өнһөҙ. Хатта һис кемгә тынғылыҡ бирмәгән залимдар ҙа түшәктәрендә үлек һымаҡ өнһөҙ. Аллаһтың итәғәтле ҡолдары ғына, Раббыһын данлап, маҡтап, рәхмәтен белдереп, тәсбих әйтә, ғибәҙәт ҡыла.

Һәр яратылмыштың тәне, үлек һымаҡ, тулыһынса Аллаһ хакимлығы аҫтында. Бөтә барлыҡ, үҙенә уңайлы рәүеш һайлап, йоҡоға талған… Төнөн көндөң ғәҙәти күренештәре бөтөнләй үҙгәрә. Уға алмашҡа фантастик картиналарҙан торған татлы төштәр килә, йә булмаһа йөрәкте өшөткөс ҡурҡыныстар, ғазаплы уйланыуҙар... Көн ығы-зығыһының серҙәр менән тулы төнгә күсеү хикмәте хаҡында изге аятта әйтелә:

**«Төн менән көндө алмаштырыу эше лә Уның хөкөмөндә. Шуны аңлар өсөн** (аңлағас, иман килтерер өсөн әле һаман) **аҡылығыҙға алмайһығыҙмы ни?»** (Мөьминүн (Мөьминдәр), 80).

Кеше өмөт менән йәшәй, һәр төндән һуң көнсығыш алланыр һәм таң тыуыр, көн тыуыр, тип көтә. Көн менән төндөң, төн менән көндөң алмашыныуы – беҙҙең өсөн ғәҙәти хәл. Борон ярлылар, яңы көндө көтөп, үҙҙәрен тыныслындырып йырлар булған:

Бошонма, кис етеп, ҡояш һүрелһә -<br>Һүнмәҫ мәңге, һәр кистең барҙыр көндөҙө.

«Һәр көндөң кисе бар!» -тигән хикмәтте иҫтә тотоп, беҙ кис һәм төн етеүен тыныс ҡаршы алабыҙ.

Көн һәм төн алмашыуының йәшерен мәғәнәһе түбәндәге һүҙҙәрҙең асылын аңлауға бәйле: «Ғүмер ике көн һәм бер төндән генә ғибәрәт», ғүмер фани донъя көнөн һәм мәңгелек тормош





көнөн айырып торған үлем төнөнән ғибәрәт. Йәғни, фани донъя – ер көнө, үлем – ҡыҫҡа төн, ә киләһе тормош – мәңгелек хәҡиҡәт иртәһе.



Үлем, йоҡо һымаҡ уҡ, физик һәм рухи тормоштоң киҫешеү нөктәһе булып тора. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡәберҙең фани донъя һәм Әхирәт араһындағы күпер булыуына баҫым яһап әйткән: *«Ҡәбер – фани донъялағы һуңғы төйәк һәм мәңгелек донъяның тәүге туҡталышы»* (Әхмәт бин Ханбәл, Мүснәд, I. 63).

Изге Ҡөрьән, йоҡоно - үлем менән, ә уяныуҙы Хисап Көнө иртәһе менән сағыштырып хәбәр итә:

**«Төндәрен һеҙҙе** (ваҡытлыса) **үлтергән дә** (йоҡлатҡан)**, көндөҙҙәрен нимә ҡылғанығыҙҙы белгән дә, иртәләрен, һеҙгә тигән ғүмерҙе тамам итер өсөн, йәнегеҙҙе тәнегеҙгә ҡайтарып терелткән дә** (уятҡан да) **- Аллаһтыр. Һуңынан Уның хозурына ҡайтарыласаҡһығыҙ. Һуңынан Ул донъяла ҡылғандарығыҙ тураһында хәбәр бирәсәк»** (Әнғәм (Мал-тыуар), 60).

Йоҡо мәлендә кешенең эске ағзалары үҙенең эшмәкәрлеген дауам итә, ә нервы системаһы һәм психика өлкәһе функциялары түбәнәйә. Йоҡо менән үлем араһында айырма шунда: йоҡо мәлендә нәфес тәндә ҡала, ләкин ике осраҡта ла рух тәнде ташлап китә. Уянғас, кешенең йоҡо мәлендә тотҡарланып торған нервы системаһы һәм психика өлкәһе үҙ эшен артабан дауам итә.

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«Йоҡо – үлемдең туғаны...»* (Әхмәт бин Ханбәл, Китабуз-Зуһд, 43). Үлем һулышын тойоу өсөн, мәйеттәрҙе күреү мотлаҡ түгел, йоҡоң хаҡында тәрән уйланыу ҙа етә.

Икенсе аята әйтелә:





**«Аллаһ, кеше үлгәндә, уның йәнен алыр. Иҫәндәр йоҡлағанда, Аллаһ уларҙың рухын үҙенә алып торор. Шулай итеп, үлемгә хөкөм ителгәндәрҙең рухын үҙ янында ҡалдырыр. Йоҡолағыларҙың йәнен мәғлүм бер ваҡытҡа саҡлы тәндәренә кире ҡайтарып торор. Шик юҡ, фекер йөрөтөүселәр өсөн бында ҡәтғи ғибрәттәр бар»** (әз-Зүмәр (Халыҡ төркөмө), 42).

Изге аят йоҡоноң үлем менән оҡшашлығын асып һала. Мәйетте кәфенгә ураған кеүек, төн дә кешеләрҙе ҡараңғылыҡ япмаһы менән урай. Был мәлдә ҡолдоң Раббыһы менән бергә булыуы мөһим. Аллаһу Тәғәлә бойора:

**«Иртә-кис Аллаһ исемен зекер ит. Төндөң бер өлөшөн уға Уға сәждә итеп уҙҙыр, төндөң оҙон ваҡытында ла тәсбих тарт»** (әл-Инсан (Кеше), 25-26).

Әбү Бәкер Ғүмәргә (раҙыйаллаһу ғәнһүмә) шундай кәңәш биргән:

«Эй Ғүмәр! Аллаһ алдында һинең төндә ҡылынырға тейешле бурысың бар, көндөҙ ул ҡабул ителмәйәсәк; һәм Уның алдында һинең көндөҙ ҡылынырға тейешле бурысың бар, төнөн ул ҡабул ителмәйәсәк» (Ихйа-у Ғүлүмиддин, IV. 851).

Әгәр мосолман төндө файҙа менән үткәрһә, ҡәлбен зекер бәрәкәте менән тултырһа, уның төндәре яҡты көндән дә яҡтыраҡ буласаҡ. Ә ғәмһеҙ рәүештә йоҡлап үткәргән төн таш ҡаяға йәки үле сүллеккә яуған ямғыр менән бер. Бәрәкәтле төндәр тәүбәләрҙән, Аллаһтан ярлыҡауҙы үтенеп ялбарған доғаларҙан башлана. Бәндә наҙанлығына, ләззәттәргә ынтылышына, нәфесенә, тәкәбберлегенә, мин-минлегенә, һаранлығына, һауалылығына һәм тупаҫлығына эйәреп һәм Аллаһ биргән ниғмәттәргә шөкөр итмәйенсә гонаһ ҡыла. Ғәмһеҙлек ҡорғанын күтәреп, гонаһтарының бөтә ауырлығын тойған мөьминдәр генә күҙ йәштәренә күмелеп ихлас тәүбә итә.





Пәйғәмбәребеҙ (салләлллаһу ғәләйһи үә сәлләм) хәҙисендә әйтелә:

*«Улар янынан киткәндә, Хисап көнөнә ҡәҙәр уларҙың именлеге өсөн, Аллаһҡа тәүбә итеүҙе ҡалдырам»* (Тирмиҙи).

Гонаһтарыбыҙ булмаған сүрәттә лә, биргән ниғмәттәре өсөн Раббыбыҙға рәхмәтебеҙҙе еткереп бөтә алмаясаҡбыҙ, шуға күрә Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә алдында мотлаҡ рәүештә даимән тәүбә итергә тейешбеҙ.



Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), пактан-пак була тороп, биргән ниғмәттәре өсөн Аллаһу Тәғәләгә рәхмәтле була алмам тип хәүефләнеп, төндәр буйы шул ҡәҙәр күп намаҙ ҡылған, хатта уның аяҡ табандары шешененер булған һәм Ул сәхәбәләрен дә ғафил булмаҫҡа өндәгән. Сәхәбәләр ҙә, һөйөклө пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) үрнәгенә эйәреп, ихласлыҡ менән ғибәҙәт ҡылған. Оло йөрәкле Ғәйшә (раҙыйаллаһу ғәнһә) һораған:

«Йәә Рәсүлуллаһ! Ниндәй сәбәп менән Үҙеңде шулай йонсотаһың, Аллаһу Тәғәлә «әл-Фәтх» сүрәһендә Һинең элекке һәм киләсәктәге бөтә гонаһтарыңды ғәфү итеүе хаҡында әйтте түгелме?»

Ул шулай тип яуап биргән: «Шулай булғас, мин Уның рәхмәтле ҡоло булырға тейеш түгелме ни?» (Джәмғүл-Фаваид, I. 330).

Икенсе хәҙис-шәрифтәрҙә әйтелә:

*«Шәһаҙәт һүҙҙәрен әйтеп, иманығыҙҙы яңыртығыҙ»* (Фадаил-и Әмәл, 475; Әхмәт бин Ханбәл; Табарани).

*«Һәр кем нисек үлеүенә һәм ҡылған ғәмәлдәренә ярашлы тергеҙелер»* (Мөслим, Йәннәт, 83).

Был шуны аңлата: *«Нисек йәшәһәгеҙ, шулай үлерһегеҙ»*.





Инсанда уянған тәүхид рухы уның әхүәле рухиәһен тултырһа һәм тормошонда сағылыш тапһа, Аллаһ ихтыяры менән, уның шәһаҙәт һүҙҙәре менән тулы ерҙәге һуңғы минуттары Һөйөклө Раббыһы менән ҡауышыу төнө буласаҡ.

Таң алдынан уҡылған салауаттарҙың ҡиммәте әйтеп бөтөргөһөҙ ҙур, улар йөрәктәрҙә Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) оло һөйөү, мөхәббәт утын тоҡандыра. Һөйгән Илсеһен ҙурлап, Аллаһу Тәғәлә беҙгә рухиәтебеҙҙе ғилем һәм һәм бәрәкәт менән тултырырҙай ғәмәлде ҡылырға бойора:

إِنَّ اللَّهَ وَمَلَائِكَتَهُ يُصَلُّونَ عَلَى النَّبِيِّ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا صَلُّوا عَلَيْهِ وَسَلِّمُوا تَسْلِيمًا

**«Шик юҡтыр, Аллаһ та, фәрештәләре лә Пәйғәмбәргә күп салауат әйтерҙәр. Эй иман килтергән әҙәмдәр, һеҙ ҙә уға салауат әйтегеҙ һәм сәләмдәр күндерегеҙ»** (әл-Әхзәб (Төркөмдәр), 56).

Таң алдынан ҡылынған зекер - йөрәкте йәнләндереүҙең, Раббыбыҙға яҡынайыуҙың мөһим шарты. Физик тәнебеҙ ризыҡҡа мохтаж булған кеүек, Аллаһты таныу һәм ғибәҙәт ҡылыу өсөн, йәнебеҙ ҙә рухи аҙыҡҡа мохтаж. Бөтә капилярҙар буйлап таралған туҡлыҡлы матдәләр организмдың йәшәйешен тәьмин итә, ә рухи аҙыҡ булған зекерҙәр организмдың нескә рухи структураларына (латаифтарына) барып етә һәм туҡландыра, мөьминдең ҡәлбен йәнләндерә. Даимән ҡылынған зекер аша ғына әхирәткә иман менән күсеү һәм мәңгелек хозурлыҡҡа ирешеү мөмкин.

Абдуллаһ бин Мәсғүд (раҙыйаллаһу ғәнһү) әйткән:

*«(Аллаһ Илсеһенең тәрбиәһе арҡаһында, беҙ шундай халәткә ирештек) тамағыбыҙ аша үткән һәр ризыҡтың тәсбихен ишетә инек»* (Бохари, Китабүл-Манакиб).





Тыныслыҡ һәм дини ғибәҙәттәр менән тулы ғаилә мөхитендәге төнгө ғибәҙәттәрҙән һуң, ер ризыҡтарын табыу өсөн көн башлана. Изге аятта әйтелгәнсә, һәр тәүлек мәленең үҙ тәғәйенләнеше бар, көндөң тәғәйенләнеше – ризыҡ хәстәрләү:

**«Төндә тороу (Ҡөрьән уҡыу) – шик юҡ, сауап мәсьәләһендә ғәйәт тәьҫирлелер, һүҙҙәрҙең ҡеүәтен арттыра. Сөнки көндөҙөн һинең мәшәҡәттәрең күп була. Раббыңдың исемен әйтергә онотма. Бөтөн барлығың менән Уға йүнәл»** (әл-Мүзәммил (Ябынған), 6-8).

Төндөң мөғжизәле көсөн һәм серле тынлығын төнгө сәғәттәрҙе ғибәҙәттә, тәфәккүрҙә үткәргәндәр генә тоя ала. Был серҙе сисә алған, пактан-пак рухи мәғрифәт үрҙәренә күтәрелгән ҡолдарҙың ҡәлбе, ер һәм күк киңлектәренән дә нығыраҡ асылып, бихисап Илаһи ғәләмәттәрҙе күрә башлай.

Хәсән Басриҙан (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) һорағандар:

«Төндәрен намаҙ ҡылғандарҙың йөҙҙәре ни өсөн гүзәл, ни өсөн яҡтылыҡ һибеп тора?»

Ул былай тигән:

«Улар төндәрен Мәрхәмәтле Аллаһ менән бергә…»

Бына ни өсөн Аллаһҡа ғашиҡ тәҡүәләр, төндөң үткәнен дә һиҙмәйенсә, таңды Раббыһына тағы ла нығыраҡ һөйөү, ынтылыш менән ҡаршы ала.

Вәйсал Ҡарани (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) төндәрен бөтөнләй йоҡламаған. Ул төндө өс өлөшкә бүлгән: «ҡиәм», «рөкүғ», «сәждә». Таңды ул ҡайһы саҡ намаҙҙа баҫып торған килеш, ҡайһы саҡ рөкүғта, ә ҡайһы саҡ сәждәлә килеш ҡаршы алған.

Бер саҡ унан былай тип һорағандар: «О Вәйсал! Һин нисек төндө бер халәттә, мәҫәлән, сәждәлә үткәрә алаһың?»





Унының яуабы шундай булған: «Һеҙ беләһегеҙ бит, Сөннә буйынса өс тапҡыр «Сүбхәәнә Раббиәл-әғләә» тип әйтергә тейешбеҙ. Ә мин уны бер тапҡыр әйтеп тә өлгөрмәйем, таң да ата!..»

Мәүләнә Йәләлетдин Румиҙың (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) «Диван Кәбир»ендәге юлдар бындай рухи халәтте тәрән сағылдыра:

Ҡой ул шарапты, тағы ҡой, яңынан тәҡдим ит,
Туҡтаһын төн, әй дуҫ, уны туҡтат, ғәйрәт ит!..
Йоҡо бығауҙарын ырғыт, үтмәһен бушҡа заман.
Төн байлығын һис аңламаҫ йоҡоһон һимерткәндәр.

Ғишыҡ юлының иң нурлы ҡәндилдәренән булған Ю нис Әмре Хәҙрәттәре төнгө ваҡыттың Аллаһҡа яҡынайтыусы татын шулай тасуирлай:

Беҙгә дидар (Аллаһтың йөҙө) кәрәк, донъя кәрәкмәҫ,
Беҙгә рухиәт кәрәк, хакимлыҡ кәрәкмәҫ!..

Беҙгә Ҡәҙер кисе был – иң гүзәл кис,
Ҡыу, иртә булмаһын, сәхәр кәрәкмәҫ!..

Беҙгә ғишыҡ шәрбәтен бир, әй көрәгәсе,
Беҙгә осоу, Кәүҫәр кәрәкмәҫ!...

(Иң ҡиммәтле нәмә – Аллаһ мөхәбб әте, шуға һауала осоу һ.б., хатта йәннәт ниғмәттәре (Кәүҫәр һ.б.) унан аҫта)



Мәрхүм Муса Әфәнде (ҡуддиса сырруху), тәкүәле остазы Мәхмүт Сәми Рамаҙан улының (ҡуддиса сырруху) юғары рухиәте һәм әхлағы хаҡында һөйләгәндә, унын төндәрҙе нисек үткәреүен миҫал итеп килтерә ине:

«Беҙҙең һөйөклө остазыбыҙ Мәхмүт Сәми Рамаҙан улының (ҡуддиса сырруху) йөҙөндә һәр ваҡыт нурлы йылмайыу булыр,





әммә оло йөрәге даимән йәшкә ҡойоноп һыҡтар ине. Ул залимдарҙан яфа сиккән мосолмандарҙы ҡотҡарыуҙы һорап гелән доғала булды, кешелеләрҙең гонаһтарын ғәфү итеүҙе һорап та илап-илап доға ҡылды, тик күҙ йәштәрен кешеләргә күрһәтмәне. Янында Ҡөрьән уҡыһалар, тетрәнеп тыңлай, битенән туҡтауһыҙ йәш аға ине. Айырыуса хаж ваҡытында, Мәҙинәнән Мәккәгә юл тотҡанда, кешеләр йоҡомһорап килгәндә, ай яҡтыһында уның күҙенән ынйы кеүек йәш бөртөктәре аҡҡанын күрә инем. Хайран ҡалырлыҡ тамаша ине был».

Оло йөрәкле Муса Әфәнде (ҡуддиса сырруху) үҙе лә шундай уҡ рухи халәттә ине. Уның төнгө ғибәҙәттәргә ынтылышын һөйгәне менән күрешергә атлыҡҡан ғашиҡ йәндең һағышы, ғазаптары менән сағыштырырға мөмкин булыр ине. Хатта ки ғазапланып ауырып ятҡанда ла ул шул рухи халәтен юғалтманы, Илаһи мәғрифәтуллаһ юғарылығында ҡалды. Күҙенә операциянан һуң иҫенә килгәс, тәүге һорауы шулай булды: «Сәғәт нисә?» Уға: «Оҙаҡламай 3 була, хөрмәтле Остаз!», -тип әйткәс, ул шулай тине: «Төнгө ғибәҙәт уғата мөһим, уны ҡалдырырға ярамай!» Аҙаҡ ул, һыҙланыуҙарына иғтибар итмәйенсә, янында булған кешеләр ярҙамында тәйәммум ала һәм оло ихласлыҡ менән тәһәжжүд намаҙын уҡый, көн һайын ҡылған зекерҙәрен ҡыла. Әйтерһең дә, уның һәр бер ғәмәле түбәндәге аяттың серен аса:

**«Ҡурҡыу менән өмөт араһында Раббыға (намаҙҙа) ялбарғандар, йылы һәм рәхәт яҫтыҡтарынан айырылып, төндә тороп доға уҡый. Беҙҙең тарафтан индерелгән ризыҡтарынан (зәкәткә, хәйер-саҙаҡаға) сарыф итәләр»** (әс-Сәждәһ (Сәждә), 16).

Мәғрифәт эйәләре белә: төндөң рухи бәрәкәтен һанға һуҡмағандар яңы көндө хәлһеҙ ҡаршы ала һәм ошо көндөң бәрәкәтенән мәхрүм ҡала. Төн бәрәкәтен тоймағандар көн бәрәкәтен дә тоймай, бына ни өсөн донъя ниғмәттәренә ынтылғандар төндө илаһи донъяларға ынтылыш менән үткәрергә тейеш.





Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) был хаҡта шулай тигән:

*«Мотлаҡи намаҙҙарҙан һуң (фарыз) иң яҡшы намаҙ – төнгө намаҙ»* (Мөслим, Сыям, 202-3; Тирмиҙи, Мавакит, 207);

*«Өммәтемә ауырлыҡ тыуҙырыуҙан ҡурҡмаһам, ике рәкәғәтле төнгө намаҙҙы фарыз ҡылыр инем»* (Фадаил-и Әмәл, 257);

*«Төнөн шундай мәл бар, әгәр мосолман шул мәлдә Аллаһтан бәрәкәттәр һораһа, Аллаһ уға теләгәнен бирәсәк»* (Мукашафатүл-Ҡулүб, 489);

*«Әгәр ир, төндә уянып, ҡатынын уятһа, һәм улар бергәләп ике рәкәғәт намаҙ ҡылһа, Аллаһ уларҙың икеһен дә Раббыһын йыш зекер итеүселәр иҫәбенән яҙыр»* (Әбү Дауыт, 1309, 1451; Ибн-и Маджа, 1335);

*«Төнгө намаҙҙы ҡылыуға битараф булмағыҙ! Сөнки был – һеҙгә ҡәҙәр йәшәгән әүлиәләр ғәмәле. Төнгө намаҙҙарҙы ҡылыу – гонаһтарҙың ярлыҡаныуы һәм Аллаһҡа яҡынайыуҙың сәбәбе, сир-сырхауҙан һәм гонаһтарҙан ҡалҡан»* (Тирмиҙи, 3549).

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән: «*Ябраил (ғәләйһиссәләм) миңә килде һәм әйтте: «Һис шикһеҙ, мөьминдең баһаһы уның «тәһәжжүд» намаҙы менән…»* (Джамғүл-Фаваид, I. 335).

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Әбү Заррға әйткән: *«Ҡиәмәт Көнө хаҡына иң эҫе көндәрҙең береһендә ураҙа тот. Ҡәберҙәге яңғыҙлығың хаҡына ҡараңғы төндә ике рәкәғәт намаҙ ҡыл. Хисап көнө хаҡына хаж ҡыл һәм саҙаҡа бир. Йә булмаһа, кәрәкле мәлдә бер һүҙ әйт, бик булмаһа, насар һүҙ әйтеүҙән телеңде тый!»* (Ибн Әбид-Донъя, Китабут-Тәһәжжед).







Һынауҙар донъяһының көн һәм төндәре мәғәнәһен төшөнгәндәр Илаһи сағылыштарҙың гүзәл картиналарын күрә белә. Таш һындар һымаҡ, төндө иҫ белмәй йоҡлап үткәргәндәр үҙҙәрен Илаһи бәрәкәттән һәм рухиәттән мәхрүм итә. Ә бит беҙ бары тик мәңгелек донъяның юламсылары ғына, юлыбыҙ ахырында бөтә ер ләззәттәрен юғалтасаҡбыҙ. Фани донъялағы тормошоңдо Әхирәтте ҡайғыртмай уҙғараһың икән, белеп ҡуйырға тейешһең: был донъя елеп үткән болот ише бер көн самаһында ғына, ә унан һуң инде дөм ҡара төн киләсәк.

**Йәә Раббым! Был ҡыҫҡа ғына фани донъяла беҙҙе нәфесебеҙ ҡолона әйләндермә; төндәрен, рухиәттән мәхрүм итеп, ҡазаға ҡалыусылар халенә төшөрмә! Төндәрҙең мөғжизәле бәрәкәтенән мәхрүм итмә беҙҙе! Ғибәҙәттәр тулы төндәребеҙҙә ҡәлбебеҙгә йән өр!**

**Йәә Раббым! Тәндәребеҙгә ял, йәндәребеҙгә сикһеҙ илаһи тыныслыҡ биргән сер һәм мөғжизә тулы төндәрҙә Үҙеңә итәғәт һәм күндәмлек менән ғибәҙәттә булырға, Үҙеңә яҡынайырға насип ит! Төн рәүешендәге был донъянан беҙҙе алып, Әхирәттең яҡты иртәһенә мәрхәмәтеңә лайыҡ булған, Һиңә яҡынайыуҙан ләззәт тапҡан, Һине ихлас һөйгән тоғро ҡолдарың итеп алып ин!**

**Әмин!..**







## РИЗЫҠ[22]

Шәйех Әбү Хазым әйткән:

«Минең өсөн фани донъя ике өлөштән тора: беренсеһе – минең ризығым, икенсеһе – башҡаларҙың ризығы... Мин хатта ки, елде һыбай менеп, үҙ ризығымдан ҡасһам да, ул барыбер мине ҡыуып тотасаҡ. Әгәр ҙә ки мин башҡаларҙың өлөшө артынан елдән етеҙерәк елдерһәм дә, уны һис ҡасан ҡулыма төшөрә алмаясаҡмын».

Кире ҡаҡҡыһыҙ ошо хәҡиҡәткә ҡарамаҫтан, күптәрҙе, миңә ризыҡ етмәй ҡалыр, үҙ өлөшөмдө алалмай ҡалырмын, тигән уй борсой. «Ризыҡ» - «яҙылған ризың», «өлөшөң», «фани донъялағы ниғмәттәрең».

Һәр бәндәнең үҙ өлөшөнә тейешле ризығы алдан уҡ билдәләп ҡуйылған. Ризыҡ уға әсә ҡарынында бирелә башлай һәм үлеменә ҡәҙәр килеп тора. Үлем – әҙәмдең фани донъяла ризығы бөтөүе.

Һәр йән эйәһенә ейер ризығы әлмисаҡта уҡ билдәләнгән. Һәр кемдең өлөшө артмай ҙа, кәмемәй ҙә, әммә бәндә ризыҡ табыу юлдарын эҙләргә тейеш. Әгәр уның тырышлығы тәҡдиренә тап килһә, өлөшөн алыуға сәбәп булыр. Бөтә барлыҡтың өлөшө Аллаһ ҡарамағанда. Изге аятта әйтелә:

وَمَا مِنْ دَابَّةٍ فِي الْأَرْضِ إِلَّا عَلَى اللَّهِ رِزْقُهَا

22. Ризыҡ – аҙыҡ, өлөш, йәшәйеш ниғмәте, сараһы.





**«Ер йөҙөндә йәшәүсе һәр йән эйәһенең ризығы бары тик Аллаһ ихтыярында»** (Һуд, 6).

Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә һәр бер ҡолона ризығын бирә. Салих заттар әйтеүенсә, һандуғастың гөл баҡсаһындағы һоҡланғыс йыры – барса Илаһи бәрәкәттәр өсөн рәхмәтле булыу билдәһе.

Гел ризығын ҡайғыртып бошонғандарға бер әүлиә әйткән:

«Көнө-төнө амбарына ризыҡ тултырған берәй йән эйәһе бармы? Бер йән эйәһе лә, ейер ризығын ҡайғыртып, шулай бошонмай».

Һәр йән эйәһенә, үҙе ризыҡ табырға һәләтле булмағандарға ла Аллаһу Тәғәләнең ризыҡ биреүе хаҡындағы аяты ни ҡәҙәр нәсихәтле:

**«Үҙҙәренә ризыҡ таба алмаған ни ҡәҙәр йәнле мәхлүҡ бар был донъяла! Шундайҙарға ла, һеҙгә лә Аллаһ ризыҡ бирә. Ул ысыны менән Ишетеүсе һәм мөкәммәл Белеп тороусы»** (Ғәнкәбут (Үрмәксе), 60).



Икенсе яҡтан, өләш мәсьәләһенә килгәндә, уның төрлөсә бүленеүе лә мөһим. Ризыҡтың төрлөсә бүленеүе ғәҙелһеҙлек түгел, ул йәмғиәт системаһын тәртипкә һалыу сараһы.

Был донъяның барса хазинаһы Аллаһтыҡы һәм ул, Изге Ҡөрьән раҫлауынса, Уның Илаһи ғилеменә ярашлы бүленә. Һәр мөьмин шик-шөбһәһеҙ ышанырға тейеш: ер байлыҡтарының тигеҙ бүленмәүе – бәрәкәт. Әгәр донъялағы тәртип сикле кеше аҡылы, һәләттәре, үҙгәреүсән ихтыяждары, даимән үҙгәреп торған теләктәренә бәйле булһа, ғаләм анархия һәм хаосҡа сумыр ине. Аллаһу Тәғәлә әйтә:





**«Раббының рәхмәтен улар бүлешергә баҙнат итәме? Донъялағы тормошта уларға дәрәжәләрҙе Беҙ бүлеп бирҙек. Береһе икенсеһенә хеҙмәт итһен тип, Беҙ уларҙың берәүҙәрен икенселәренән өҫтөн ҡылдыҡ. Раббының рәхмәте улар туплаған байлыҡтан хәйерлерәк»** (Зухруф (Алтын хазина), 32).

Донъя ниғмәттәренең бүленеү сере, хикмәтендә Илаһи Ҡөҙрәт сифаттары сағыла. Күктә осҡан, ерҙә йөрөгән, һыуҙа йөҙгән һәр мәхлүккә һәр даим ризығы килеп тора. Берәү ҙә икенсе берәүҙең өлөшөнә инә алмай. Айыҡ аҡылға эйә булғандар күрә: Илаһи Аҡыл, Ҡөҙрәт һәм Хакимлыҡ һәр йән эйәһенә үҙенә тейешле, яраҡлы ризыҡты кәрәк күләмдә бирә.

Изге аятта әйтелә:

**«Үҙе ихтыяр иткән бәндәһенә Аллаһ ризыҡты мул бирер, теләмәгәненең ризығын киҫер. Улар шуны ла белмәйҙәрме? Шик юҡ, иман килтергәндәр өсөн бында ғибрәттәр бар»** (Зүмәр (Халыҡ төркөмө), 52).

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«Әгәр берәү үҙенең милке, булмышы менән үҙенән артыҡ булғанды күрһә, ҡарашын үҙенән ҡайтыш булғандарға төшөрһөн! Аллаһ бүләк итеп биргән ниғмәттәрҙе әҙһенмәҫ өсөн кәрәк был»* (Бохари, Рикак, 30; Мөслим, Зуһд, 8).

Күңел тыныслығына ирешеү һәм тормошоңа шөкөр итеү өсөн, бирелгән өлөшөңә ҡәнәғәт булыу лазым. Өлөшөбөҙгә төшкән ҡайһы бер нәмәләр беҙгә насарлыҡ һымаҡ булып күренә, ә асылда улар беҙҙең өсөн бәрәкәт. Фәҡирлек йәннәт булып әүерелеүе ихтимал. Әйтәйек, нимәлер беҙгә оҡшай, ҡыуандыра, ә уның емеше әсе булыуы мөмкин. Мәҫәлән, Аллаһ ризалығын алыр өсөн түгел, нәфесеңде ҡәнәғәтләндереүгә тотонолған байлыҡ. Изге аятта әйтелә:





**«Һеҙгә ризыҡ итеп бирелгәндәрҙең пак булғандарын ашағыҙ, ләкин артыҡ исраф итмәгеҙ** (сиктәрҙе уҙмағыҙ)**, кәферлек ҡылмағыҙ,** (юҡһа) **һеҙҙе ғазабым тотор»** (Та-һа, 81).

Ике донъяла ла бәхетле булыуҙың шарты – ҡолдоң Раббыһына тулыһынса буйһоноуы һәм өмөттәрен тик Уға ғына бағлауы. Ихлас рәүештә ризығының әлмисаҡта уҡ билдәләп ҡуйылыуына ышанғандар ғына Аллаһҡа тулы буйһоноу менән тыныс йәшәйәсәк, тәҡдиренә яҙылғанға ҡәнәғәт буласаҡ.

Хәҙис-ҡудсиҙа әйтелә:

Аллаһу Тәғәлә кешеләргә ниғмәттәрҙе таратыусы фәрештәләренә бойора:

*«Ғәме, уйы тик Берәүҙә (Раббыһы хаҡында) генә булған ҡолдарымды күк һәм ер ризыҡтары менән тәьмин итегеҙ! Ризыҡты хәләл юлдар менән эҙләгәнгә мәрхәмәтле булығыҙ һәм еңеләйтегеҙ (уның юлын)!..»* (Әбү Хурайра (разыйаллаһу ғәнһү) тапшырған 75 ҡудси-хәҙистең тәржемәһе һәм тәфсире).

Был хәҙис-ҡудсиҙа әйтелгәнсә, әгәр ҡолдоң бөтә маҡсат-ынтылыштары бер Аллаһ булһа һәм ул, тәҡүәле мөьмин булараҡ, Раббыһының ризалығын ҡаҙанырға өмөтләнеп Уға ғибәҙәттә булһа, уға күк һәм ерҙең барса байлыҡтары асыласаҡ. Аллаһу Тәғәлә ундайҙарға ризыҡ табыуҙың бихисап юлдарын аса. Изге аят хәбәр итә:

وَمَنْ يَتَّقِ اللَّهَ يَجْعَلْ لَهُ مَخْرَجًا
وَيَرْزُقْهُ مِنْ حَيْثُ لَا يَحْتَسِبُ

**«Аллаһтың яҙаһынан ҡурҡҡан кешегә Аллаһ** (ҡыйынлыҡтарҙан) **сығыу юлын күрһәтер. Һәм уға көтөлмәгән ерҙән ризыҡ бирер»** (әт-Талаҡ, 2-3).

Хәҙистә әйтелә:





*«Әгәр Аллаһҡа тулы өмөт бағлаһағыҙ, ул ҡоштарҙы нисек ризыҡландырһа, һеҙҙе лә шулай ризыҡландырасаҡ. Ҡоштар иртән ояларынан ас килеш осоп китә, ә кисен туҡ килеш ҡайта»* (Тирмиҙи, Зуһд, 33; Ибн Маджа, Зуһд, 14).

Тәбиғәттә ҡырмыҫҡа ише ҡышҡылыҡҡа ризыҡ хәстәрләгән йән эйәләре күп түгел.

Күпселек йән эйәләре ауыр ҡышҡы айҙарға әҙерләнмәй. Аллаһ бит Үҙе төҙөгән, Үҙ хакимлығы аҫтындағы ғаләмдә Үҙе бар ҡылған бер генә мәхлүген дә ризыҡһыҙ ҡалдырмай!

Әҙәмгә хас ялҡаулыҡ, ҡомһоҙлоҡ ҡына, бала табырға һәм тәрбиәләргә теләмәү һәм башҡа әхлаҡи гонаһтар тәҡдиреңә яҙылған өлөш хаҡында хата ҡараш тыуҙырыуы ихтимал.

Үрҙә әйтеп кителгәнсә, Ислам дине ғилеме буйынса һәр әҙәмдең ризығы әлмисаҡта уҡ билдәләп ҡуйылған, ул артмай ҙа, кәмемәй ҙә.

Бөтә барлыҡты халыҡ ҡылған Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә һәр йән эйәһенең ғүмерен билдәләгән һәм шул ваҡытҡа ризығын тәғәйенләп ҡуйған. Ғүмер оҙонлоғо, һәр кемдең ерҙәге өлөшө, хатта ки Әҙәм (ғәләйһис-сәләм) тоҡомонан булған һәр бәндәгә һулар һауаһының миҡдары – һәммәһе Изге Күк Китабында – Ләүхүл-Мәхфүздә яҙып ҡуйылған.

Яҙмышыбыҙға тәғәйенләнгән ниғмәттәр беҙгә килеп етһен өсөн, донъя тотҡаһы булған сәбәп-эҙемтә ҡануниәтен иҫтә тотоп, тырышлыҡ һәм хеҙмәт һалыу лазым – Илаһи күрһәтмә шундай. Тәҡдиреңә яҙылған ризыҡты хеҙмәт аша ғына алырға мөмкин.

Билдәле бер әйтем дә бар: «Өмөтөңдө Аллаһҡа бағла, ә үҙең сәбәп ит!» Аллаһ ҡолдарына ихтыяр көсө, булдыҡлылыҡ, яуаплылыҡ, өмөттәреңде Аллаһҡа бағлау кеүек мөмкинлектәр биргән һәм һәләттәренә күрә һынауҙарға дусар буласаҡтары хаҡында киҫәткән.





Был ҡанундарҙан һәм принциптарҙан ситкә сығыу Аллаһҡа ҡаршы сығыу менән бер.

Ауырығанда врачҡа мөрәжәғәт итеү һәм дарыу эсеү, янғын һәм ер тетрәү булғанда, өйҙән йүгереп сығыу – кешенең тәбиғәтенә һалынған тәбиғи реакция. Ә кешенең үҙенә ризыҡ табыуға ынтылышы – ғүмереңде һаҡлап ҡалыуға йүнәлтелгән Илаһи күрһәтмәне үтәү ул. Һәр кемдең өлөшө билдәләп ҡуйылған булыуға ул ҡаршы килмәй, киреһенсә, Илаһи бойороҡто үтәү булып тора. Айыҡ аҡыллы кеше уны мотлаҡ үтәргә тейеш. Ризыҡ эҙләүҙән баш тартыу – гонаһ һәм Аллаһҡа ҡаршы сығыу. Изге Ҡөрьәндә әйтелә:

وَأَنْ لَيْسَ لِلْإِنْسَانِ إِلَّا مَا سَعَى

**«Белеп тор, эй әҙәм балаһы, кешегә үҙе ҡылғандарынан башҡа һис бер нәмә йөкләнмәҫ»** (Нәжем (Йондоҙ), 39).

Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«Һис шикһеҙ, йә бирә, йә юк тип кешегә һорап барғансы, бау алып, тауҙарға китеү, утын йөкмәп алып ҡайтып һатыу һәм шул арҡала Аллаһ ярҙамы менән мохтажлыҡтан ҡотолоу һеҙҙең һәр берегеҙ өсөн яҡшыраҡ!»* (Бохари, Зәкәт, 50).

Ибн Фирас әйтеүенсә, уның атаһы һораған:

*«О Рәсүлуллаһ! Һорарға яраймы миңә (мохтаж сағымда)?»* Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) былай тип яуап биргән: *«Юҡ, һорама! Бик тә мәжбүр булһаң, тәҡүәлеләрҙән генә һора!»* (Әбү Дауыт, Зәкәт, 28).



Шул уҡ ваҡытта Йәнәбе Хаҡ ризыҡ табыуҙа кешеләрҙе бер-береһенә вәсилә (сәбәпсе итеп) ҡылған. Аллаһу Тәғәлә бүләк





итеп биргән ниғмәттәрҙе фәҡирҙәр, мохтаждар менән бүлешеү – бөйөк изге эш һәм Илаһи шәфҡәт.

Бер заман Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һәм уға бик яҡын булған дүрт сәхәбә – Әбү Бәкер, Ғүмәр, Усман һәм Ғәли (раҙыйаллаһу ғәнһүм) ерҙәге иң гүзәл өс нәмә хаҡында һөйләшә. Шул мәл уларҙың әңгәмәһенә Ябраил фәрештә лә (ғәләйһис-сәләм) ҡушыла. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) унан үҙе ятаҡан өс нәмәне әйтеүҙе һорай. Ябраил (ғәләйһис-сәләм) әйтә:

«Әгәр мин ерҙә йәшәһәм, өс нәмәне яратыр инем: аҙашҡандарға юл күрһәтеүҙе, фәҡир көйө ғибәҙәтен дауам итеүселәрҙе, балалары күп булған ярлы-ябағаны…» (Фадаил-и Әмәл, 259-сы бит).

**Хәләл ризыҡ**

Хәләл ризыҡ мәсьәләһенә иғтибарһыҙ булырға ярамай. Шәриғәт ҡанундарына ярашлы кәсеп итеп табылған хәләл ризыҡ – Илаһи нур сығанағы.

Сәхл бин Абдуллаһ Тустери берәүгә һарыҡ һата. Бер аҙҙан теге бәндә һарыҡты кире алып килә һәм Сәхлгә әйтә: «Һарығыңды кире ал, ул үлән ашамай!»

Оло йөрәкле Тустери унан һорай: «Ниңә ул үлән ашамай, тип уйлайһың?»

Теге былай ти: «Мин уны үлән ашаһын өсөн яланға сығарҙым, ә ул ҡабып та ҡараманы».

Тустериҙың яуабы былай була: «Эй хөрмәтлем! Һин яңылышҡанһың! Беҙҙең һарыҡтар кеше баҫыуынан ризыҡланмай, бар ҙа үҙ аҡсаңа уға бесән һатып ал!»

Әҙәм был кәңәшкә ҡолаҡ һала, һәм һарыҡ ашай башлай.





Тимәк, хужаның хәләл ризыҡ мәсьәләһенә етди ҡарауы тора-бара хужалығындағы хайуандарға ла күсә.



Хәләл ризыҡ – тормошоң төҙөклөгө, күңелең тыныслығы, ҡәлбең паклығы, ғибәҙәттәреңдең хошуғ менән ҡылыныуы тәүшарты. Харам ризыҡ, ағыу һымаҡ, тормошоңдо бар яҡлап та ағыулай, ҡаҡшата һәм йөрәгеңде һағыш менән тултыра. Фани донъялағы һәм әхирәттәге бөтмәҫ-төкәнмәҫ бәләләр, хурлыҡ һәм кәмһетелеүҙәр - харам ризыҡ ейеүҙең һөҙөмтәһе.

Хәләл милек һәм ризыҡ – Аллаһу Тәғәләнең мәрхәмәт ҡапҡалары. Милкенә һәм ризығына харам кергәндә үкенестәр һәм ҡазалар һағалап тора. Әгәр милек, байлыҡ һәм балалар-ейәндәр Йәнәбе Хаҡҡа бағышланмайынса уның күңелен яулап алһа, һөҙөмтәһе аяныс булыр. Мәүләнә Руми (ҡуддиса сырруху) бындай хәлде шулай тасуирлай:

*«Карап трюмына эләккән һыу уны батырасаҡ. Ә карап аҫтындағы һыу уны тотоп торасаҡ һәм алға алып барасаҡ».*

*«Йөрәгенән ер байлыҡтарына һөйөүҙе алып ташлап, Сөләймән пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) әйткән: «Мин фәҡир. Ә фәҡир фәҡирҙәр араһында булырға тейеш!», һәм юғары дәрәжәләргә күтәрелгән».*

Аллаһу Тәғәлә бойора:

يَا أَيُّهَا النَّاسُ أَنْتُمُ الْفُقَرَاءُ إِلَى اللَّهِ وَاللَّهُ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَميدُ

**«Әй, кешеләр! Һеҙ Аллаһҡа мохтаж. Аллаһ,** (бөтә ғаләм байлығына) **хужа булараҡ, бер нимәгә лә мохтаж түгел, Ул маҡтауға лайыҡ»** (Фәтыр (Яралтыусы), 15).

Шуға күрә иман һәм Аллаһ ризалығы өсөн тотонолған милек хаҡында Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:





*«Изгелек ҡылыу өсөн тотонолған милек ни ҡәҙәр гүзәл!»* (Әхмәт бин Ханбәл, Мүснәд, IV. 197, 202).

Ғүмәр (раҙыйаллаһу ғәнһү) шулай доға ҡылған:

«Йәә Аллаһ! Иң яҡшыларыбыҙға милекте күберәк бир! Улар уны арабыҙҙағы мохтаждарға таратыр, тип өмөтләнәм».

Башҡаларҙан тартып алынған харам аҡсаларҙан зәкәт түләнмәй, саҙаҡа бирелмәй...Был аҡсалар – фани донъялағы һәм әхирәттәге язаларға сәбәп кенә.

Хәләл ризыҡ әҙәм тәнен аҡыл, ғилем һәм рухи мәғрифәт менән тултыра, Аллаһҡа һөйөү уята һәм Йәнәбе Хаҡтың үҙ ҡолон һөйөүгә сәбәпсе була...

Бойҙай сәселгән ерҙә арпа үҫеп сыҡмаҫ, ә арпа сәселгән ерҙә кукуруз үҫмәҫ, организмға ингән физик һәм рухи аҙыҡтың һөҙөмтәһе лә шундай уҡ. Әгәр тәнде Аллаһты таныу һәләтен биргән хәләл ризыҡ менән туҡландырмаһаң, әҙәм ҡәлбе рухи байлыҡты үҙенә туплай алмаясаҡ һәм ғибәҙәттәрен дә ул хошуғ менән ҡыла алмаясаҡ.

Изге ҡудси хәҙистәге Аллаһу Тәғәлә һүҙҙәренең серенә тәрән төшөнөү лазым: *«Харамдан ҡасҡандарҙан хисаплама талап итергә ояласаҡмын».*

Мөьмин ҡайҙа ғына йәшәһә лә, хәләл ризыҡ табыу сараһын күрергә тейеш, сөнки хәләл ризыҡта ғына ҡолға, үҙен юғары хистәр һәм хикмәт менән биҙәп, донъя ығы-зығыһынан азат булып, хәҡиҡәт юлынан барырлыҡ, Илаһи яҡтылыҡҡа сығырлыҡ энергия бар.

«Хәләл» менән «харам» араһында «шиклеһе» бар, харамдан һаҡланған кеүек, унан да тайшанырға кәрәк, сөнки «шиклеһе» - Аллаһтың харам урманы, кем унда инә – һәләк була.

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:





*«Һис шикһеҙ, хәләл һәм харам билдәле. Әммә улар араһында шик тыуҙырған, кешеләр белмәгән нәмәләр бар. Шикле нәмәләрҙән ҡасҡан әҙәм үҙенең намыҫын һәм иманын һаҡлап ҡала. Шиклегә тотонғандар харамға төшә. Инеү ярамаған баҫыу янында мал көткән көтөүсе һымаҡ улар. Белеп ҡуйығыҙ: һәр хакимдың инеү ярамаған биләмәһе бар. Аллаһтың тыйылған биләмәһе - ул харам ҡылған нәмәләр»* (Бохари, Иман, 39; Мөслим, Мусаҡат, 107).



Хөрмәтле Мәүләнә (ҡуддиса сырруху) фекеренсә, кешене рухи энергия менән тултырған хәләл ризыҡ – Илаһи нур:

*«Илаһи Нурҙан башка кешегә бүтән ризык юҡ. Рух шуның менән туҡланып ҡына йәшәй».*

*«Яйлап үҙеңде ғәҙәти ризыҡ һәм эсемлектән биҙҙер! Улар – кеше өсөн ризыҡ түгел».*

*«Күк ризығын ейергә өйрән! Илаһи Нур менән туқланырға өйрән».*

*«Изге Ҡөрьәндең әмерен ишет: **«Намаҙ укылып бөтөүгә үк ҡайһығыҙ ҡайҙа таралышығыҙ һәм Аллаһтан нигмәт һорағыҙ. Аллаһты күп зекер иткән кешенең Сәғәҙәткә ирешеүе ихтимал!»** (Йома, 10).*

*«Бел, тәнең ас булмаһа, ул Аллаһка табан юл тотмаясаҡ һәм Уға баш һалмаясаҡ, ҡаршылашыуын дауам итәсәк. Тук тәнде Раббыһына йүнәлтеү һалкын тимерҙе сүкеү менән бер».*

*«Муса (ғәләйһис-сәләм) алдына йығылып, Илаһи язанан ҡотҡарыуҙы һорап ялбарған Фирғәүен һымаҡ ул нәфес».*

*«Әгәр һин ауыр, тупаҫ ризыктарҙан баш тарта алһаң, һин күктәгеләрҙең еңел һәм нескә өлөшөнә лайыҡ буласаҡһың».*

*«Әгәр һин рухи аҙыктан меңләп өлөш алһаң, һин күктәгеләр ише саф һәм мамыктай еңел буласаҡһың».*





*«Океандан да ҙурыраҡ күләмдә Раббыңдың иң яҡшы рухи ниғмәттәрен ей! Ул саҡта һин иң гүзәл сүрәттә карап кеүек йөҙөп китәсәкһең».*

*«Тәндәге ашҡаҙан бәндәне бесәнлек әүеҫлегенә тарта. Ҡәлб гөл баҡсаһына алып бара».*

*«Һалам һәм арпа менән туҡланған мал ҡорбан була, Илаһи Нур менән туҡланғандар тере Ҡөрьән була».*

*«Раббыңдың асыҡ сәләмен ишетеү өсөн, ашҡаҙаныңдан йөҙ сөйөр, ҡәлбеңә йөҙ тот!»*

*«Бел, аслыҡ – барса дарыуҙарҙың хакимы. Аслыҡты баһалай бел, унан йөҙ сөйөрмә».*

*«Барса ауырыуҙарҙар ҙа аслыҡ менән шифалана. Аслыҡты тоймай тороп ашалған бер генә яҡшы ризыҡ та файҙаға түгел!»*



Фани донъяла сарыф иткән барса нәмә үҙебеҙҙең һәм ғаиләбеҙ ихтыяжын ҡәнәғәтләндереүгә тотола, тик «ер капиталыбыҙ» һәм мөмкинлектәребеҙ сикле, шулай булғас исрафтан ныҡ һаҡланырға кәрәк. Ниғмәттәр беҙгә ваҡытлыса бирелгән, һәм улар өсөн хисаплама талап ителәсәк. Ғәмһеҙ, иҫәпһеҙ рәүештә уларҙы исраф итеү киләһе быуындарға ҡурҡыныс та тыуҙыра. Бөтә йән эйәләре араһында бары кеше генә сама тигән нәмәне онота. Ҡуй көтөүенә һөжүм иткән йыртҡыс бер һарыҡты тамаҡлай, туя һәм, «Ә быныһын иртәгә ашармын!» тип, башҡаларына яҫҡынмай. Ул ҡалғандарына иғтибар ҙа итмәй. Бәндәнең нәфсеһе иһә сикһеҙ. Үҙеңә тейешле ризыҡтың артмай ҙа, кәмемәй ҙә торған самаһы барлығын белеү - шул ҡанмаҫ сикһеҙ теләктәрҙән арыныуҙың тәүшарты. Изге Ҡөрьәндә әйтелә: **«Һәр нәмәнең хазинаһы бары тик Беҙҙең ихтыярыбыҙҙа. Беҙ уны кәрәк миҡдарҙа ғына индерәбеҙ»** (Хижр (Хижр иле), 21).





Аятта аңлатылғанса, фани донъялағы өлөшөбөҙ Аллаһ ихтыярында, быны асыҡ төшөнөү ҡомһоҙлоҡҡа, хиреслеккә юлды яба. Әҙәм балаһы үҙенең теләктәре, ихтыяждары һәм ризыҡ табыуҙың ялған юлдарын бер сылбырға теҙә башлаһа, был сылбыр бәндә ғүмере сиктәренән сығып китә.

Гонаһтар йөрәкте ҡараңғылыҡҡа сумыра, тупаҫландыра, һиҙгерлектән мәхрүм итә. Йөрәк менән бәйле күп ауырыуҙарҙың сәбәпсеһе – харам ризыҡ. Организмға ризыҡ менән ингән матдәләр ҡырҡ көн буйы организмда уралып йөрөй, шуға күрә харам ризыҡ ейгәндең доғаһы ҡырҡ көн буйы ҡабул ителмәй, һәм шундайҙар йөрәк ауырыуҙарынан күберәк яфа сигә. Харам ризыҡ менән туҡланыу кешенең рухиәтен ағыулай һәм ғибәҙәттән ләззәт алырға мөмкинлек бирмәй.

Ерҙә саҡта беҙ үҙебеҙҙең тормош капиталыбыҙға һаҡсыл мөнәсәбәттә булырға тейеш. Һулаған һулыштарыбыҙҙың да һанаулы булыуын иҫтә тотоп, донъяуи мәнфәғәттәрҙе һәм кәйеф-сафа ҡороуҙы ситкә ҡуйыу лазым. Мәңгелек донъя бәрәкәтен ҡулдан ысҡындырыу ярамай.

Беҙ, фани донъя бәрәбәренә үҙебеҙгә әхирәт бәхетен һатып алып, хәҡиҡәт һәм изгелек юламсылары булырға тейеш.

**Йәә Аллаһ! Хәләл юл менән табылған хәләл ризыҡ бир беҙгә, һәм изге ғәмәлдәр ҡылырға беҙҙе лайыҡлы ит!**

**Әмин!..**







# НИКАХ ҺӘМ ҒАИЛӘ

Бер-береһенә тартылыу көсөн һалып, Үҙе халыҡ ҡылғандарҙы парлы итеп яралтҡан Аллаһ ҡына бер. Берләшеп, физик һәм рухи камиллыҡҡа ирешһен өсөн, Аллаһ кешеләрҙе шулай бер-береһенә бәйләгән. Һис шикһеҙ, тыумыштан бирелгән һөйөү һәләте – Аллаһу Тәғәләне һөйөүҙең тәүге баҫҡысы. Шуға күрә Аллаһ, әҙәмдәр пак һәм бәрәкәтле рәүештә ерҙәге хәлифә булараҡ иң гүзәл сүрәттә үҙ ырыуын дауам итһен өсөн, шәриғәт ҡанундарына ярашлы ғаилә ҡороуҙы фарыз ҡылған.

Өйләнешеү - һәр кешенең рухи һәм социаль бурысы, намыҫын, дәрәжәһен, бәҫен һаҡлау сараһы. Ғаилә төҙөүҙең төп шарты, образлы итеп әйткәндә, ғаилә усағын тотоп тороусы стеналары – никах.

Ҡатын-ҡыҙ өсөн никах – үҙенең ҡатынлыҡ хисен, Аллаһ тарафынан уға бирелгән бөтә һәләттәрен ҡаршы тарафтағы енескә тапшырыу. Шул рәүешле никах, Илаһи әмер булараҡ, ҡатын-ҡыҙҙың намыҫын, бәҫен һаҡлай.

Ир-ат өсөн никах – тән һәм йәнеңде пак тотоусы, алама яҙмыштан аралаусы, лайыҡлы ғаилә тормошо менән йәшәргә мөмкинлек биреүсе иң яҡшы юл.

Никах күңелгә тыныслыҡ бирә, кеше организмы эшмәкәрлегенә яҡшы шарттар тыуҙыра. Никах күркәм холоҡло булырға ярҙам итә, ғаиләнең һәм бөтә йәмғиәттең именлеген, гармониялы йәшәйешен тәьмин итә. Һис шикһеҙ, әсә бала тыуҙырыу, тәрбиәләү менән бәйле барса ауырлыҡтарҙы фиҙакәр





үткәрә, бәпәйен имеҙгәндә, күңеленә әйтеп бөтөргөһөҙ мәрхәмәт, шәфҡәт тула. Ир кеше, ғаиләһе өсөн яуаплылыҡ ҡәлбендә нығый барған һайын, хәстәрле ғаилә башлығына әүерелә. Ғаилә – йәмғиәттең һәм дәүләттең бәләкәй генә, әммә төп ячейкаһы. Йәш көйө күккә олғашҡан Ғайсанан (ғәләйһис-сәләм) ҡала бөтә Аллаһ Илселәре лә ғаиләле булған, тәҡүә мөьминдәрҙең күбеһе шул рәүешле тормош ҡорған.

Салих заттар өсөн Аллаһтан ҡурҡыу хисенән ҡала иң мөһиме – иманлы ҡатыны. Иманлы, тәүфиҡлы ҡатын – бәхетле тормош һарайының иң гүзәл биҙәге. Милләттең сәскә атыуы һәр айырым ғаилә именлегенә туранан-тура бәйле. Бер парҙан, бер ир һәм ҡатындан, кешелелектең барлыҡҡа килеүенең йәшерен сере – Аллаһу Тәғәләнең сикһеҙ хикмәте кәүҙәләнеше. Яҡты зиһенле әҙәмдәргә Раббыбыҙ никахтың йәшерен бәрәкәте тураһында хәбәр итә:

وَمِنْ آيَاتِهِ أَنْ خَلَقَ لَكُمْ مِنْ أَنْفُسِكُمْ أَزْوَاجًا لِتَسْكُنُوا إِلَيْهَا
وَجَعَلَ بَيْنَكُمْ مَوَدَّةً وَرَحْمَةً إِنَّ فِي ذَلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ

**«Үҙегеҙҙән ҡатындарҙы яралтыу ҙа, ул ҡатындар менән** (ләззәтләнеп) **бергә йәшәүегеҙ ҙә, ир менән ҡатын араһындағы мөхәббәт һәм наҙ, бер-берендең хаталарын кисерә белеү, һис шикһеҙ, Аллаһтың ҡөҙрәтенә асыҡ дәлилдәрҙер. Хаҡтыр, был эштәрҙә фекерләй белеүсе ҡәүемдәр өсөн ғибрәттәр бар»** (әр-Рум, 21).

Был аят никахҡа һалынған хикмәтте асып һала һәм уның төп маҡсаты, Илаһи мөхәббәт һәм мәрхәмәткә лайыҡ булып, Аллаһҡа яҡынайыу икәнлеген төшөндөрә…

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), кәләш һайлағанда, ҡыҙҙың ниндәй сифаттарына иғтибар итеү кәрәклеген асып һала: *«Ҡыҙға дүрт сифатына ҡарап өйләнәләр: байлығына,*





*нәҫеленә, матурлығына һәм иманлы булыуына ҡарап. Бәрәкәткә эйә булыр өсөн, һеҙ иманлыһына өйләнегеҙ!..»* (Бохари, Никах, VI. 123; Мөслим, Рада, 53).

Икенсе бер хәҙистә былай әйтелә: *«Кешенең өҫтөнлөгө - иманында, киң күңеллелеге һәм намыҫлылығы – аҡылында, ә нәҫеленең затлылығы – никах менән яҡланған күркәм холҡонда».*

Йәмғиәттә әхлаҡи юғарылыҡты һаҡлаусы төп сара – никах, шуға күрә Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) өйләнешеү тәртибен артыҡ ҡатмарландырыуҙы өнәмәгән: *«Артыҡ ҡыйынлыҡтар менән ҡатмарландырылмаған никах иң яҡшыһы»* (Әбү Дауыт, Никах, 32).

Никахлашыу ҡағиҙәләрен ҡатмарландырыу өйләнешмәгән ир-атты, ҡатын-ҡыҙҙарҙы арттыра, ә был иһә зинаға, әхлаҡһыҙлыҡҡа юл аса, йәмғиәтте һәләк итә. Бынан ҡотолоуҙың берҙән-бер юлы – йәштәргә ғаилә ҡорорға ярҙам итеү. Ислам тарихынан быға бик күп миҫалдар күрәбеҙ, шуларҙың береһе – яңғыҙ ҡатындарға, ата-әсәһеҙ үҫкән ҡыҙҙарға ярҙам итеүсе хәйриә ойошмалары. Ғосманлылар дәүләтендәге солтан ҡатыны булған Кёсәм Вәлиде Солтан етәкселек иткән хәйриә ойошмаһы был йәһәттән ҙур уңышҡа ирешә.

Мөхитдин Ғәрәби (ҡуддиса сырруху) өйләнешергә ярҙам итеүселәрҙең ғәмәлен былай баһалай:

«Иң яҡшы саҙаҡа-жәриә[23] – кемдеңдер өйләнеүенә ярҙам итеү. Был никахтан тыуғандың һәр бер изге ғәмәле никахҡа сәбәп иткәнгә сауап булып яҙыла».

Никах тантанаһын ойошторғанда, баҫалҡылыҡ һәм тотанаҡлылыҡ хаҡында онотмаҫҡа кәрәк. Ислам шәриғәтенә тап килмәгән яңылыҡтарҙан ҡасырға кәрәк, бәрәкәтле ғаилә

23. Саҙаҡа-жәриә – «өҙлөкһөҙ саҙаҡа», уның өсөн кеше әхирәттә лә сауап ала.





тормошо башланыуына аяҡ салған урындағы йолаларҙан йыраҡ булырға кәрәк. Мосолмандарҙың Ислам нормаларына тап килгән һәм Раббыбыҙға доғалар менән тулы булған никах мәжлестәре генә бәрәкәтле.

Ғаилә һәм никах – матди һәм рухи нигеҙе булған бик нескә һәм динамик социаль күренеш, шуға күрә ул етди тырышлыҡ һәм айырым иғтибар талап итә. Никахҡа ике енес вәкиленең бергә йәшәй башлауы ғына тип ҡарау ғаиләне бик тиҙ тарҡата.

Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бойорған: *«Өйләнешегеҙ, әммә айырылышмағыҙ!.. Ғаиләләр тарҡалһа, Күк Ғәрше тетрәнә»* (Мөхтәрүл-Әхадисин-Нәбәвиә, 228).

Ҡыҫҡа ваҡытлы ләззәттәр һәм мауығыуҙар менән әүрәп, ҡатының менән айырылышыу – гонаһ һәм ғәҙелһеҙлек, уның өсөн мәңгелек донъяла яуап бирергә, яза алырға тура киләсәк. Ғәмһеҙ ҡылынған был ғәмәл – Аллаһтың икенсе бер ҡолоноң хоҡуҡтарын аяҡ аҫтына һалып тапау ул.

**Ирҙең һәм ҡатындың хоҡуҡтары**

Кешенең хәҡиҡи асылы ғаилә тормошонда нығыраҡ асыла. Күркәм холоҡлоларҙың ғаиләһе рухиәт һәм бәрәкәт менән тула. Ундайҙарҙың ғаилә тормошонда пәйғәмбәрҙәрҙең һәм салих заттарҙың сифаттары сағыла башлай.

Ғаилә именлеге ир һәм ҡатындың бер-береһенең хоҡуғына хөрмәт менән ҡарауға туранан-тура бәйле. Ир – ғаилә башлығы, ғаиләнең йәшәү рәүеше күбеһенсә унан тора. Аятта әйтелгән:

الرِّجَالُ قَوَّامُونَ عَلَى النِّسَاءِ

**«Аллаһ кешеләрҙе бер-береһенән өҫтөн ҡуйыуы сәбәпле, ирҙәр ҡатындарҙың етәксеһе һәм һаҡлаусыһы, туйҙырыусыһы-кейендереүсеһе** (Нисә (Ҡатындар), 34).





Ғаилә башлығы ирҙәр, сөнки ҡатын-ҡыҙҙар тәбиғәтенә хислелек, күңел нескәлеге хас. Улар ҡәлбендә яңы быуынды тәрбиәләү өсөн бик тә мөһим булған нескәлек, миһырбанлылыҡ бар.

Ир-атҡа өҫтөнлөк көс ҡулланыу өсөн түгел, ғаиләһен һаҡлар, яҡлар өсөн бирелгән. Йорттағы көндәлек эштәр иһә ҡатындар өҫтөндә, ғаиләнең көн итмешен улар тәртиптә тоторға тейеш.

Дәүләт башлыҡтарының, дини ғибәҙәттәрҙәге имамдарҙың, ғәскәр етәкселәренең ир-ат булыуы уларға буйһоноу зарурлығы хаҡында һөйләй. Пәйғәмбәрҙәрҙең барыһы ла ир-ат булыуы ошо хәҡиҡәтте иҫбатлап тора.

Ерҙәге тәүге кешенең Әҙәм пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) булыуы, аҙаҡ ҡына Әсәбеҙ Һауаның бар ҡылыныуы – ир-аттың лидерлығын иҫбатлаусы икенсе дәлил. Тәүге ҡатындың пәйғәмбәребеҙ Әҙәмдең (ғәләйһис-сәләм) һул ҡабырғаһынан яратылыуы - ир һәм ҡатындың, ғаилә ҡороп, бергә йәшәргә тейешлегенә йәнә бер яҡшы дәлил. Изге ҡудси хәҙистә бөтә барлыҡтың яратылыу сәбәбе шулай аңлатыла:

كُنْتُ كَنْزًا مَخْفِيًّا فَأَحْبَبْتُ أَنْ أُعْرَفَ فَخَلَقْتُ الْخَلْقَ لِأُعْرَفَ

*«Мин йәшерен хазина инем. Һәм мине танып белеүҙәрен теләнем, һәм ғаләмде барлыҡҡа килтерҙем»* *(И. Хаккы Бурсауи «Ҡанзун-Мәхфи»).*

Ир һәм ҡатын араһындағы мөхәббәт - Илаһи мөхәббәткә өлгәшеүҙең бер баҫҡысылыр... Илаһи мөхәббәт бөтә ғаләм яратылышының маҡсаты булһа, шулай уҡ илаһи мөхәббәт был донъяла йәшәгән һәр заттың гүмерендәге морат. Шуға күрә Аллаһу Тәғәлә һәр заттың, айырыуса инсандың фитратына, илаһи мөхәббәткә өлгәштерәсәк һөйөү тойғоһон һалған...





Тәбиғи был хис билдәле бер шарттарҙа – никахта ғына асылырға тейеш. Шуға ла ғаилә нигеҙен Исламға хас булған мөхәббәт, күркәм холоҡ, миһырбанлылыҡ, Аллаһтан ысын ҡурҡыу, итәғәтлелек, иманлылыҡ, әхлаҡлылыҡ, шәфҡәтлелек, ғәҙеллек, тыныслыҡ кеүек рухи ҡиммәттәр тотоп тора.

Әҙәм пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) һәм уның ҡатыны Һауаның ғаилә тормошо Ислам ҡанундарына ярашлы рәүештә йәннәттә башлана һәм ерҙә дауам итә. Һис шикһеҙ, Ислам, ғаилә тормошо ҡанундарын раҫлап, уны йәннәт тыныслығы һәм бөтмәҫ-төкәнмәҫ бәрәкәт сығанағына әүерелдерә. Ундай бәхеткә, атабыҙ Әҙәм һәм әсәбеҙ Һауа никахынан өлгө алып, Аллаһ ҡанундары буйынса никах аша ике йән берләшкәндә, Раббыбыҙға оло һөйөү менән иман юлынан атлағанда ғына ирешергә мөмкин.

Ғаилә бәхетенә ирешеү юлдарын күрһәткән аяттарҙа «**иттаку** (Аллаһтан ҡурҡығыҙ)**»** һүҙе ҡулланыла. Фани донъя, әгәр ҡатын-ҡыҙҙарҙың хоҡуҡтары боҙолмаһа, йәннәткә әйләнә; әгәр ҙә ки ҡатын-ҡыҙҙарҙың хоҡуҡтары боҙолһа, ул торғаны бер йәһәннәмгә әүерелә. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) үҙенең хушлашыу хөтбәһендә ҡатын-ҡыҙҙарҙың хоҡуҡтары хаҡында былай тигән:

*«О кешеләр! Ҡатын-ҡыҙҙарҙың хоҡуктарын боҙмағыҙ! Уларға ҡарата миһырбанлы, мәрхәмәтле булығыҙ! Уларға ҡағылған мәсьәләләрҙә Аллаһтан ҡурҡығыҙ. Ҡатындарығыҙ һеҙгә аманат итеп бирелгән; уларҙың намыҫы һәм ғиффәтлеге һеҙгә Аллаһҡа биргән һүҙегеҙ аша ғына хәләл булды!»* (Сәхих әл-Бохари, Мохтасар, Х. 398).

Ҡатынды ҡатын-ҡыҙҙың тәбиғәтенә ят булған нәмәләргә мәжбүр итеү, өйөндә булыуҙан һәм балаларҙы тәрбиәләүҙән йыраҡлаштырыу логикаға һәм иман принциптарына тап килмәй. Ғаиләләге тыныслыҡ һәм мөхәббәт ир һәм ҡатындың һәләттәре дөрөҫ файҙаланылған сүрәттә генә мөмкин.





Ҡатын-ҡыҙҙың камиллығы Аллаһ бүләк итеп биргән гүзәл сифаттарҙы һаҡлай алыуына бәйле. Әгәр ҡатын, үҙ тәғәйенләнешен онотоп, фитратына һалынған һәләттәрҙе һәм мөмкинлектәрҙе Аллаһ ҡанундарына ҡаршы ҡулланһа, ул үҙ ҡиммәтен дә, тыныслығын да, бәхетен дә юғалта. Шул сәбәпле ғаиләләр тарҡала, йәмғиәт емерелә башлай.

Беҙҙең заманда ҡатын-ҡыҙҙар баш булыр өсөн ир-ат менән ярыша. Ҡатын-ҡыҙҙың тәбиғәтенә ҡаршы килгән ул ярышыу гүзәл заттың үҙенә һәм әсәйҙәр институтына зыян һала. «Күңелеңә хуш килмәгән» бәпәйҙән аборт яһап ҡотолоу – Исламға ҡәҙәр Ғәрәбстанда киң таралыу алған балаларҙы һәләк итеүҙең бер формаһы (Ул саҡта ҡыҙ балаларҙы терәләй ергә күмәләр). Заманыбыҙҙың арыған, йонсоған ҡатын-ҡыҙы һәм Исламға ҡәҙәрге наҙанлыҡ осоро ҡатын-ҡыҙы араһында айырма бик бәләкәй, ул айырма кейем стиленә генә ҡағыла. Был кешелеккә ҡаршы килгән «атеистик ҡараш» һәм «материалистик тәрбиә» һөҙөмтәһе.

Аллаһу Тәғәлә ишетә, тоя белгән йөрәктәргә мөрәжәғәт итә:

**«Терәләй ергә күмелгән сабый ҡыҙ баланан: ни сәбәпле һине шулай ҡылдылар, тип һорар ваҡыт еткәс»** (Тәкүир (Төрөп ҡуйыу), 8-9), ҡылынған һәр яман ҡылыҡ яуапһыҙ ҡалмаясағын һыҙыҡ өҫтөнә ала.

Сабыйыңдан баш тартыу – Илаһи бәрәкәттәргә рәхмәтһеҙлек, никахтың төп маҡсатынан баш тартыу, рухи, дөйөм кешелек, әхлаҡи ҡиммәттәрҙең, шатлыҡтарҙың тәмен тоя белмәү ул.

Эштең асылы шунда: Аллаһу Тәғәлә һәр бер йән эйәһен һәм уның ағзаһын билдәле маҡсат өсөн бар ҡылған; һәр бер йән эйәһенең, был донъяла үҙ тәғәйенләнешен үтәр өсөн, анатомик, физиологик һәм психик үҙенсәлектәре бар. Ислам, кешенең яратылыу һәм фани донъяла булыу маҡсатына нигеҙләнеп, ир





һәм ҡатын араһындағы мөнәсәбәттәрҙең анығ принциптарын билдәләгән.

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡыҙы Фатимаға тик йорт эштәре менән генә шөғөлләнергә ҡушҡан, ә уның ире Ғәлигә (разыйаллаһу ғәнһүмә) өй менән бәйле тыштағы эштәрҙе йөкмәткән, йәғни эштәр, һәр кемдең мөмкинлектәренә, һәләтенә ҡарап, тигеҙ бүленгән.

Бер заман Фатима, йорт эштәренең күплеге арҡаһында арыуына, өҫтәүенә ике бәләкәй баланы ла ҡарарға кәрәклегенә зарланып, атаһынан берәй ярҙамсы яллауын һорай. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡыҙының был үтенесен, нигеҙһеҙ күреп, кире ҡаға (Бохари, Фадаилүл-Әсхәб, 9).

Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бөтә кешелеккә күргәҙмә рәүешендәге ҡыҙына ҡарата шундай талабы ифрат нәсихәтле. Унан шул аңлашыла: йорт эштәре, балаларҙы тәрбиәләү – изге эш, ул ҡатындарҙың бәҫен генә күтәрә.

**Ғаиләләге ата-әсәйҙәр, ағай-энеләр, апай-һеңлеләр**

Атай – ғаилә тыныслығын һәм именлеген һаҡлаусы төп кеше. Ул – ғаиләнең визит карточкаһы, тип әйтергә лә була. Ғаиләһенең именлеген, уны бөтә кәрәк-яраҡ менән тәьмин итеүҙе ғаилә башлығына йөкмәткән Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә иргә ныҡлы буй-һын һәм рух ныҡлығы биргән.

Һис шикһеҙ, ғаиләнең имен тормошо ирҙең оҫта етәкселек итә белеү һәләтенә бәйле. Ҡатынының һәм балаларының уның хәленән килгәненән артығын талап итергә хоҡуҡтары юҡ. Ир, булғанын бушҡа тәләф итмәйенсә, уртаса йәшәү кимәлендә ғаиләһен тәьмин итергә тейеш. Әгәр ир бай икән, уға исрафтан айырыуса һаҡланыу лазым. Ерҙәге барса милек бит Аллаһтыҡы, һәм ул милек кешегә ваҡытлыса ғына бирелгән. Әгәр әҙәм балаһы был турала онота икән, ул ауыр исраф гонаһын үҙ өҫтөнә ала.





Кеше йәнә шуны иҫтә тоторға тейеш: уның ҡарыны – ҡурҡыныс бер һаҡлағыс, уны дөрөҫ тултырмаһаң, ул һине физик һәм рухи һәләкәткә алып килеүе ихтимал.

Килгән ҡунаҡтарға бары менән тейешенсә ҡәҙер-хөрмәт күрһәтеү – һәр ғаиләнең изге бурысы.

Кейем мәсьәләһендә лә алтын урталыҡты онотторға ярамай – дин исрафлауҙы һәм, затлы кейемдәр кейеп, мин – мин икән, мин кем икән, тип йөрөүҙе тыя. Аллаһу Тәғәлә бойора:

**«Тәкәбберләнеп, кешеләрҙән йөҙ сөйөрмә. Донъяла маһайып, танау сөйөп йөрөмә. Аллаһ тәкәбберҙәрҙе, үҙен генә яратыусыларҙы, маҡтансыҡтарҙы һөймәҫ»** (Лоҡман, 18).

Ғаилә ағзаларына дини һәм әхлаҡи тәрбиә биреү – ғаилә башлығының бурысы. Ике донъяла ла ғаиләһенең имен булыуын хәстәрләүҙән дә яуаплыраҡ бурысы юҡ уның. Ғаиләһенең Әхирәттә бәхетле булыуы хаҡында хәстәрлек күрмәгән атайҙан да бәхетһеҙерәк әҙәм юҡ.

Ата һәм әсә үҙ ғаиләһе ағзаларын әхлаҡтарына һәм диненә зыян килтерерҙәй әңгәмәләрҙән, әҙәбиәттән, телевизор һәм интернеттағы программаларҙан әрсәләргә бурыслы. Раббыбыҙ Аллаһ бойора:

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا قُوا أَنفُسَكُمْ
وَأَهْلِيكُمْ نَارًا وَقُودُهَا النَّاسُ وَالْحِجَارَةُ

**«Әй, иманлы бәндәләр, утын урынына кешеләр һәм таштар яғылған йәһәннәмдән үҙегеҙҙе һәм ғаиләгеҙҙе һаҡлағыҙ»** (Тәхрим (Тыйыу), 6).

Ғаиләһе ағзаларының мәңгелек тормоштағы именлеген ҡайғыртыуҙы төп бурысы итеп иҫәпләгән атайҙар маҡтауға лайыҡ. Хәҙистә ундай атайҙар тураһында әйтелә:





*«Аллаһ ризалығы – атайҙар ризалығында; ә Уның асыуы һәм язаһы – атайҙар ризаһыҙлығында һәм асыуында»* (Джәмғүл-Фаваид, IV. 307).

Һис шикһеҙ, йорт эсендәге атмосфера һәм гармония әсәйҙәргә бәйле, улар – йәш быуындың төп тәрбиәсеһе. Әсәйҙәргә хас булған мәрхәмәтлелек, шәфҡәтлелек, фиҙакәрлелек, хистәр тәрәнлеге, нескәлеге, балаларҙы һөйә, тәрбиәләй белеүе был мөһим бурысты атҡарырға ярҙам итә.

Ғаиләлә әсә – атайҙан ҡала икенсе етәксе. Әсә – йорттағыларҙың бәхет сығанағы, шатлыҡ нуры һәм киләһе быуын именлеге сәбәпсеһе.

Беҙҙе тәүҙә үҙ тәнендә, аҙаҡ, бәпәүләп, ҡулында һәм ғүмер буйы йөрәгендә йөрөткән әсәйҙәребеҙ кеүек иң ҙур һөйөү һәм ололауға лайыҡ булған башҡа берәүҙе лә бар ҡылмаған Аллаһ. Ғүмерен ғаиләһенә бағышлаған әсә сикһеҙ һөйөүгә, тәрән хөрмәткә һәм әйтеп бөтөргөһөҙ рәхмәттәргә лайыҡ. Әсә йөрәге генә йонсоған атаның арыуын онотторорға, тиктормаҫ бәләкәстәрҙе тынысландырырға һәләтле. Әсәйҙәрҙең был изгелектәре тураһында Аллаһу Тәғәлә әйткән:

**«Беҙ кешегә: ата-әсәңә изгелекле бул, тип васыят иттек. Әсәһе уны ниндәй ҡыйынлыҡтар менән ҡарынында йөрөттә. Ике йыл буйы һөтөнән айырмайынса имеҙеп үҫтерә. Тик иң башта Миңә, унан ата-әсәгә шөкөр ит, тип васыят иттек. Ҡайтарылыш бары тик Миңә генә булыр»** (Лоҡман, 14).

Мәүләнә (ҡуддиса сырруху) былай ти:

*«Әсә хаҡын хакла! Уға буйһон! Әсәләр тулғаҡ әсеһенә түҙә алмаһа, балалар был донъяға юлды таба алмаҫ ине».*

Әҙәмдәргә хас булған иң нескә тойғолар, миһырбанлылыҡ, мәрхәмәтлелек әсәләрҙә. Ҡатындарҙың әсәлек сифаттарын башҡа йән эйәләренең әсәлек инстинкттары менән сағыштырыу мөмкин

түгел. Ҡатын балаһына ерҙәге тәүге ризыҡты ғына (күкрәк һөтөн) бирмәй, тәүге рухи аҙыҡты ла бирә. Әсә донъяға барса йән эйәһе араһынан Ғаләм Раббыһына яҡынайырға иң һәләтле кешене - яңы кешене тыуҙыра. Һәр кем, пәйғәмбәр булһынмы, ябай кешеме, тәүге матди һәм рухи аҙыҡты әсәһенән ала. Илаһи Мәрхәмәттән иң ҙур өлөш алыусылар – әсәләр.

Ҡыҙғаныска ҡаршы, шул Мәрхәмәттән мәхрүм булған әсәләр ҙә бар. Үҙ аллы йөрөй алмаған балаларын инә үрмәкүс арҡаһында йөкмәп йөрөгәндә, ҡайһы бер ҡатындар яңы тыуған балаларын сүп-сар контейнерына сығарып ташлай. Әммә ғүмер буйы ғәрип балаһын ҡараған әсәләр ҙә етерелек. Әсәләр тәҡүәле ҡатынға әйләнһә, уларҙа ҡатын-ҡыҙға хас иң күркәм сифаттар сағылыш таба.

Тәҡүәле әсәләрҙе Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бик юғары баһалай:

الْجَنَّةُ تَحْتَ أَقْدَامِ الأُمَّهَاتِ

**«Йәннәт әсәләрҙең аяҡ аҫтында!..»** (Дайләми, Мүснәд, 2611).

Әсә – Аллаһу Тәғәлә Ихтыяры менән асылған мәрхәмәт ҡосағы. Әсә – Раббыбыҙ Аллаһтың Иң Гүзәл «Рәхимле» һәм «Шәфҡәтле» Исемдәренең ерҙәге тиңе булмаған кәүҙәләнеше.

Таһирүл-Мәүләүи, «Мәснәүиҙәр» мүфәссире, бәпәйләгәндә бер ҡатындың һәм уның игеҙәктәренең үлемен ишетеп, бик ҡайғыра. Ул мәрхүмәнең яҡындарын табып, былай ти: «Мин һеҙҙең ҡайғығыҙҙы тәрән уртаҡлашам һәм ҡәбер ташына ошо эпитафияны яҙып ҡуйыуығыҙҙы һорайым:

Донъяла ҡосағыма алыу мөмкин булманы,
Юлланы әжәл ике балам менән мине ҡәбергә.
Инде йәтим ҡулдарынан тотоп,
Килдем Һиңә, Раббым, ике үкһеҙ балам менән бергә...»





йәғни ул романтик формала әсә йөрәгенең йылыһын, нескәлеген шулай асып һала.



Балалар – ҙур байлыҡ һәм бәхет сығанағы; һөйөү, рухи яҡынлыҡ һәм юғары әхлаҡ хөкөм һөргән ғаиләнең мөхәббәт емеше.

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән: *«Балалар – йөрәк емеше һәм күҙ нуры...»* (Танбихүл-Ғафилин, 838).

Тәҡүәле балалар Хисап көнөндә ата-әсәһе һәм йәһәннәм уты араһында кәртә булыр. Хәҙистәрҙә иманлы балалар тәрбиәләүселәрҙең ҙур бүләктәргә лайыҡ буласағы хаҡында әйтелә, улар ата-әсәләр өсөн «саҙаҡа-жәриә» буласаҡ. Ҡыҙҙарҙы тәрбиәләүгә айырым иғтибар биреү лазым. Ҡыҙҙар, ҙурайғас, яңы ғаиләнең нигеҙен ҡорасаҡ. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән: *«Өс ҡыҙын дөрөҫ тәрбиәләгән, уларҙы кейәүгә биргән һәм артабан да уларға мәрхәмәтле һәм йомарт булғанға йәннәт әҙерләнгән»* (Ихйа-у Улумиддин, II. 87).

Ҡолағы менән дә, йөрәге менән дә был изге хәбәрҙәрҙе ишетергә ҡадир булмаған ата-әсәләр – бала һөйөүҙең ни икәнен белмәгән, никахтың асыл маҡсатын аңламаған, фани донъя ләззәттәренә башкөллө сумған ялҡау, тупаҫ һәм ғәмһеҙ кешеләр…

Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бәхетле ғаиләһендә балалар һис ҡасан ҡараусыһыҙ ҡалмай. Балалар был ғаиләлә ата-әсәһен ныҡ һөйә һәм белә: Аллаһ ризалығы – аталары ризалығында, ә Йәннәт әсәләренең аяҡ аҫтында. Ата-әсә хоҡуғын хаҡлау - балаларҙың холҡон һәм тәртибен формалаштырыусы иң һөҙөмтәле фактор.

Аллаһу Тәғәлә бойора:

**«Раббың бары тик үҙенә генә ғибәҙәт ҡылыуығыҙҙы, ата-әсәгеҙгә лә изгелекле булыуығыҙҙы ҡәтғи рәүештә бойорҙо.**





**Уларҙың береһе йәки икеһе лә һеҙҙең янда ҡартайһа, уларға “уф”** (туйҙым һеҙҙән)**, тип әйтмәгеҙ; уларға ҡысҡырмағыҙ, икеһенә лә яҡшы мөғәмәләлә булығыҙ»**

**«Миһырбанлыҡ һәм түбәнселек менән улар алдында** (күңел) **ҡанаттарыңды йәй ҙә әйт: «Раббым! Сабый сағымдан алып улар мине нисек яратып үҫтергән булһа, Һин дә уларға шулай мәрхәмәтле бул»** (Исра (Төнгө йөрөү), 23-24).

Ғаилә иерархияһында атай һәм әсәйҙән һуң ағайҙар тора. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән: *«Ғаиләләге иң оло ағай – атай урынында»* (әл-Муттаҡи, Кәнзүл-Уммәл, XVI, 45472).

Ағай-эне, апай-һеңлеләр үҙ-ара хөрмәт һәм һөйөү мөхитендә бер ҡыйыҡ аҫтында йәшәй. Илаһи ҡанундарҙы боҙоу был гармонияны боҙоуы ихтимал. Әгәр оло ағай үҙенән кеселәргә ҡарата ғәҙел түгел икән, ул атай урынына ҡала алмай. Был осраҡта түбәндәге принципҡа таянырға ҡала: **«Аллаһҡа ҡаршы сыҡҡанға буйһоноу юҡ».** Әгәр ҙә ки инде атай һәм әсәй дингә ҡаршы булған ғәмәлдәр ҡылырға өндәһә, Аллаһу Тәғәлә уларға буйһоноуҙы рөхсәт итмәй, әммә барыбер уларға хөрмәт күрһәтеүҙе, улар менән яҡшы мөғәмәлә итеүҙе талап итә.

**«Әгәр ҙә** (атаң-әсәң) **һиңә мәғлүм булмаған берәй нәмәне Миңә тиң күреп, һине шуға** (инанырға) **ирекһеҙләһә – уларға буйһонма. Ләкин донъяла уларға изгелекле бул. Миңә итәғәт иткәндәр менән бер юлда бул. Ахырҙа ҡайтарылышығыҙ бары тик Минең тарафҡа булыр. Шул ваҡытта** (Ҡиәмәттә) **Мин һеҙгә (донъялағы) ҡылмыштарығыҙ хаҡында иҫкәртермен»** (Лоҡман, 15).

Иман һәм Ислам хөкөмдар булған ғаиләләрҙә барса ғаилә ағзалары, олоһонан алып кесеһенә тиклем, Аллаһ ризалығын алырға ынтыла: балалар - әсәһенең һәм атаһының, әсә балалары менән бергә – атайҙың, атай бөтә ғаиләһе менән – Аллаһ ризалығын. Имен тәҡүәле ғаилә тормошо бына шул була инде.





Үрҙә әйтелгәндәр шуға дәлил: ғаилә – кешенең, ғаиләнең һәм йәмғиәттең именлек нигеҙе.

جَنَّةُ الرِّجْلِ دَارُهُ

Әйтелгән бит: *«Кешенең йәннәтте – уның йорто!»*

Әммә ләкин йорт тамуҡҡа әйләнеүе лә ихтимал... Аллаһ һаҡлаһын...

**Йәә Аллаһ! Беҙҙе Үҙеңдең итәғәтле, тәҡүәле һәм ғибәҙәтле ҡолдарыңдан ҡылып, ғаиләләребеҙҙе бәрәкәт һәм бәхет сығанағына әйләндер! Гонаһтар һәм ғәмһеҙлек ҡоһоро булған йәһәннәм ғазаптарынан әрсәлә беҙҙе!**

**Әмин!..**







## ЯҠТЫЛЫҠ ҺӘМ ҠАРАҢҒЫЛЫҠ

Бер заман тәҡүәле Әбү Бәкер Варраҡтың улы көндәгесә Ҡөрьәнде өйрәнергә мәҙрәсәгә һабаҡҡа китә. Малай мәҙрәсәнән ағарынып, ҡурҡып ҡайтып инә. Уны был хәлдә күреп, Әбү Бәкер Варраҡ һорау бирә: «Ни булды һиңә, улым?» Малай ҡурҡыуының сәбәбен аңлатып бирә: «Атай, бөгөн беҙ дәрестә Ҡөрьәндән шундай аят уҡыныҡ:

فَكَيْفَ تَتَّقُونَ إِنْ كَفَرْتُمْ يَوْمًا يَجْعَلُ الْوِلْدَانَ شيبًا

**«Кәфер итһәгеҙ, балаларығыҙҙың сәсен ағартырлыҡ дәрәжәләге хәтәр көндәге яҙаларҙан нисек ҡотола алырһығыҙ икән?»** (Мүзәммил (Ябынған), 17), һәм был хаҡта уйланған һайын, мин ҡалтырана башлайым».

Оҙаҡламай Әбү Бәкер Варраҡтың улы донъя ҡуя. Атаһы йыш ҡына улының ҡәберенә бара һәм үҙен шелтәләй: «Ҡайғы миңә: нисәмә йылдар Изге Ҡөрьәнде уҡыйым, әммә Раббым ҡанундарын балам һымаҡ тоя алғаным булманы!»

Кеше тәрбиә аша камиллаша. Һәр әҙәм күңеленә тәҡүәлек орлоҡтары һалынған, әммә улар шытып сыҡһын һәм яҙғы гөлдәй сәскә атһын өсөн, Иман һәм Ҡөрьән Нуры кәрәк. Ер ни ҡәҙәр генә уңдырышлы булмаһын, бәрәкәтле ямғырҙар ғына уны йәнләндерә. Кеше рухи ғилем һәм хикмәт тулы тәрбиә ярҙамында камиллыҡ баҫҡыстары буйлап үрләй. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм):





«Баланы ете йәштән намаҙға күнектерегеҙ…» (Әбү Дауыт, Саләт, 26) тип, йәштән үк дини тәрбиә биреү кәрәклеген аңлатҡан. Кескәй саҡта алынған ихлас нәсихәттәр бала аңында мәрмәргә соҡоп яҙылғандай уйылып ҡала. Әгәр иман һәм мөхәббәт йөрәккә тәрән үтеп инһә, унда ғүмерлеккә ҡала.

Аллаһу Тәғәлә әҙәм аҡылын ҡапма-ҡаршы булғанды сағыштырып ҡарау аша ғына хәҡиҡәтте танырға һәләтле итеп яралтҡан. Бына ни өсөн әҙәм аңы донъяла ҡапма-ҡаршыһы булмағанды аңларға ҡадир түгел. Ысынлап та, беҙ яҡшылыҡты - яманлыҡ, гүзәллекте – күркһеҙлек, тураны – кәкре, ә яҡтылыҡты ҡараңғылыҡ менән сағыштырып ҡарап беләбеҙ. Иман юғарылығын беҙ иманһыҙлыҡ түбәнлеге менән сағыштырабыҙ. Был донъяла бөтә нәмә ҡапма-ҡаршылыҡтарҙың берҙәмлегенә бәйле.

Кешеләрҙең иманлы йәки иманһыҙ булыуы Аллаһу Тәғәләнең «әл-Һәәди»[24] һәм «әл-Мүҙилл»[25] тип аталған Гүзәл исемдәренең сағылышы. Ерҙә көндөң төн, төндөң көн менән алмашыныуы ҡапма-ҡаршы ике күренештең – **«яҡтылыҡ һәм ҡараңғылыҡтың»** сағылышы.

Изге Ҡөрьән кешеләрҙе **«яҡтылыҡҡа»** алып бара һәм **«ҡараңғылыҡта»** аҙашып йөрөүҙән әрсәләй. Ғаләмдең барлыҡҡа килеүе – Аллаһтың «әт-Тәкүин» Исеменең сағылышы, «әл-Ҡәләм» исеменең сағылышы – Изге Ҡөрьән. Шуға күрә ғаләм ниндәйҙер кимәлдә Изге Ҡөрьән тәфсире. Йәғни, Изге Ҡөрьән – һүҙгә төрөлгән ғаләм, ә ғаләм – Изге Ҡөрьәндең һүҙһеҙ сағылышы.

Ғаләм – Илаһи яратылмыштар хаҡындағы аяттар менән биҙәлгән. Ҡыҙыҡһыныусан аҡыл ғаләмдә бихисап Илаһи Ҡөҙрәт

24. Әл-Һәәди – Аллаһтың 99 Гүзәл Исеменең береһе – «Хаҡ юлға баҫтырыусы».
25. Әл-Мүҙилл – Аллаһтың 99 Гүзәл Исеменең береһе – «Тура юлдан ситләштереүсе».





һәм Серҙәр сағылышын күрә ала. Ә Изге Ҡөрьәнде танып белергә тейешле кеше – ғаләм үҙәге. Изге ҡудси хәҙистә ҡолдоң Аллаһу Тәғәлә алдындағы хәле шулай тасуирлана:

**«Эй әҙәм балаһы! Мин һине Үҙем өсөн яралттым, ә бөтә әйберҙәрҙе һинең өсөн яралттым. Һин үҙеңде һинең өсөн яратылған әйберҙәр өсөн һәләк итмә»** (Ибн Ғәрәби, Мишкәтүл-Әнүәр).

Тасауыф юлындағылар тап шуға күрә кеше тураһында һөйләгәндә «ғаләм асылы», «кескәй ғаләм» кеүек эпитеттарҙы ҡуллана. Кеше фитрәтенә яҡшылыҡҡа ынтылыш та, яманлыҡҡа ынтылыш та һалынған; ул яҡтылыҡҡа ла, яманлыҡҡа ла юл тотоуы ихтимал – әҙәмдең есмани сүрәттә рухтар донъяһынан фани донъяға килеүенең йәшерен сере лә шунда.

Бәндәнең фани донъялағы тормошоноң асыл маҡсаты бар: рухының Илаһи яҡтылығы ҡараңғылыҡты - «мин-минлеген» (нәфесен) еңергә тейеш. Изге Ҡөрьән әмерҙәр һәм тыйыуҙар менән тулы, ул нәсихәттәр ярҙамында кеше, рухиәтендәге, тирә-йүндәге ҡараңғылыҡты еңеп, яҡтылыҡҡа сыға ала. Изге аятта әйтелә:

أَفَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَتَكُونَ لَهُمْ قُلُوبٌ يَعْقِلُونَ بِهَا
أَوْ آذَانٌ يَسْمَعُونَ بِهَا فَإِنَّهَا لَا تَعْمَى الْأَبْصَارُ وَلَكِن تَعْمَى
الْقُلُوبُ الَّتِي فِي الصُّدُورِ

**Әллә һуң улар Ер йөҙө буйлап сәйәхәт итеп йөрөмәйҙәрме? Йөрөгән булһалар, баштарына уй төшкән булыр ине. Ҡолаҡтары ишеткән булыр ине. Хаҡтыр, уларҙың (маңлай) күҙҙәре һуҡыр түгел, фәҡәт күңел күҙҙәре һуҡыр»** (Хаж, 46).

Изге Ҡөрьәндә, һүҙгә төрөнгән оло ғаләмдә, күңел күҙҙәре һуҡырҙарға мөрәжәғәт бар:





أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ الْقُرْآنَ أَمْ عَلَى قُلُوبٍ أَقْفَالُهَا

**«Улар Ҡөрьәнде аңламайҙармы? Әллә уларҙың күңеленә йоҙаҡ һалынғанмы?»** (Мөхәммәд, 24).

Берәү Ҡөрьән һәм ғаләм биттәрен уҡырға өйрәнһә, зирәклеген арттырыуға, ҡәлбен паклауға, нәфесен тәрбиә ҡылыуға тырышлыҡ һалһа, Илаһи Нурға ҡойонор.

Ҡыҙғаныսҡа ҡаршы, ғәмһеҙ кешелек, табыш артынан ҡыуып, наҙанлығына барып, төрлө ялған тәғлимәттәр һаҙлығына батты һәм шул рәүешле Илаһи хәҡиҡәт юлынан, пәйғәмбәрҙәр күрһәткән яҡты юлдан тайпылды. Байлыҡҡа һәм йәмғиәттә биләгән урынына табынып аҙашҡан кеше аҡылы яйлап иман нурынан мәхрүм ҡалды.

Изге Ҡөрьән беҙҙе ете Күкте һәм Ерҙе барлыҡҡа килтергән Раббыбыҙ Аллаһ менән таныштыра, тирә-йүндә барған яҡтылыҡ һәм ҡараңғылыҡтың алышын күрергә өйрәтә.

Нәсихәт көсө, хикмәте һәм йәшерен серҙәр тәрәнлеге, Илаһи яҡтылығы буйынса донъяла Изге Ҡөрьәндән дә бөйөк дәлил юҡ.

Аятта әйтелә: اللَّهُ نُورُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ **«Аллаһ – күктәрҙең һәм ерҙең Нурылыр…»** (Нур, 35). Аяттан күреүебеҙсә, Аллаһҡа иман килтермәү - һуҡырлыҡ.

Ислам дине аҡылыбыҙҙағы, хистәребеҙҙәге һәм есемебеҙҙәге, сәнғәттәге һәм сауҙалағы, барлыҡтағы һәм ҡыҫынҡылыҡтағы, етәкселек эшендәге йәки кемдеңдер бойороҡтарын үтәгәндәге, йәғни шәхси тормошобоҙҙағы һәм кешеләр менән мөнәсәбәттәрҙәге яҡтылыҡ һәм ҡараңғылыҡ сағылыштарына үтә лә иғтибарлы булыуҙы талап итә һәм һуңғы һулышыбыҙға ҡәҙәр хәҡиҡәт юлынан атларға саҡыра.

Ҡөрьән ышығы аҫтында йәшәүселәр ғилем һәм наҙанлыҡ, хәҡиҡәт һәм ялған, яҡшылыҡ һәм яманлыҡ, һаулыҡ һәм сир,





именлек һәм бәләләр, ғәҙеллек һәм золом кеүек яҡтылыҡ һәм ҡараңғылыҡ менән бәйле ҡапма-ҡаршы күренештәрҙе яҡшы айыра. Йәмғиәттә азатлыҡтың ҡапма-ҡаршыһы – ҡоллоҡ, намыҫлылыҡтың киреһе – түбәнлек, уңғанлыҡтың киреһе – ялҡаулыҡ, никахтың киреһе – зина, мәрхәмәтлелектең һәм йомартлыҡтың киреһе – рәхимһеҙлек һәм һаранлыҡ, ғәфү итә белеүсәнлектеке – дошманлыҡ, йәғни үрҙә атап кителгәндәрҙең тәүгеләре «яҡтылыҡҡа» ҡараһа, икенсе яртыһы «ҡараңғылыҡтың» өлөшө. Яҡтылыҡты ҡараңғылыҡтан айырып, кешелеккә тура юлды күрһәткән пәйғәмбәрҙәр һәм улар юлынан барған тәҡүәләр, ғалимдар - яҡтылыҡ, ә Аллаһтың был һайлам ҡолдарына ҡаршы сығыу – ҡараңғылыҡ.

Яңы пәйғәмбәр килгән һайын, фани донъя Илаһи Нурға ҡойонған. Аллаһ Илсеһе Мөхәммәт Мостафаның (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тыуыуы һәм уның пак күңеле аша Изге Ҡөрьән төшөрөлөүе – барса ғаләмдә Илаһи Нурҙың әйтеп бөтөргөһөҙ кәүҙәләнеше. Кешелек тарихының хурлыҡлы бите булған яһилиәт осоро – хоҡуҡтар ҙа, ҡанундар ҙа булмаған ҡараңғылыҡ. Аятта әйтелә:

**«Аллаһҡа, Уның Пәйғәмбәренә һәм индерелгән Нурына (Ҡөрьәнгә) иман килтерегеҙ. Аллаһ һеҙҙең ғәмәлдәрегеҙҙән хәбәрҙар»** (Тәғәбүн Алданыу), 8).

Изге Ҡөрьән яҡтылығынан алыҫлашҡан әҙәмдәр – ҡараңғылыҡ юламсылары. Балалар Ҡөрьәнде һәм шәриғәт ҡанундарын өйрәнеүгә, иманды һәм әхлаҡты нығытыуға уғата мохтаж. Бары тик ғаилә генә дини тәрбиә бирә тигән фекер бик үк дөрөҫ түгел. Донъяуи ғилемдәргә балалар мәктәптә өйрәнгән кеүек, дини ғилемде лә улар дин белгестәренән алырға тейеш. Үҙ балаларыңа дини ғилем биреү сараһын күргәндә, тирә-йүндәге үҫмерҙәрҙе лә онотмау лазым.





Һис шикһеҙ, Ҡөрьән уҡыу – иң күркәм ғибәҙәт. Кисерерлек сәбәптәр арҡаһында намаҙҙың ҡыйәм, сәждә һәм башҡа рөкендәре үтәлмәүе мөмкин булған сүрәттә лә, Ҡөрьән уҡыуҙан тыш намаҙ ҡылынмай. Өҫтәүенә Ҡөрьәнде хатаһыҙ уҡыу лазым.

Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә бойора:

وَرَتِّلِ الْقُرْآنَ تَرْتِيلًا

**«Ҡөрьәнде ашыҡмайынса, асыҡ итеп уҡы»** (Мүзәммил (Ябынған), 4).

Хөрмәт менән Изге Ҡөрьәнде уҡыу – сөннә, ә уны тыңлау – фарыз. Аятта әйтелә:

وَإِذَا قُرِئَ الْقُرْآنُ فَاسْتَمِعُوا لَهُ وَأَنْصِتُوا لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ

**«Ҡөрьән уҡылғанда, бер тауышһыҙ тыңлағыҙ: һеҙ Аллаһтың ярлыҡауына юлығырһығыҙ»** (Әғрәф (Кәртәләр), 204).

Тынлыҡ иғтибар менән тыңларға мөмкинлек бирә, иғтибар менән тыңлау зирәклекте арттыра, ә зирәклек рухи ғилемгә эйә булырға ярҙам итә һәм Аллаһу Тәғәләнең Мәрхәмәтенә сәбәпсе була. Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Ибн Мәсғүткә (раҙыйаллаһу ғәнһү) Ҡөрьән уҡырға ҡушҡан, ә үҙе йәш тулы күҙҙәре һәм бөйөк ләззәт менән уны тыңлаған.

Баланың Аллаһ һүҙҙәрен уҡыуын тыңлау – ата-әсә өсөн оло бәхет. Остоҡ ҡына орлоҡҡа ғәләмәт ҙур чинарҙы һыйҙырған Раббыбыҙ Аллаһтың Ихтыяры менән, тырышлығыбыҙ арҡаһында, бәлки, беҙҙең балаларыбыҙ ҙа киләсәктә Аллаһтың тоғро, тәҡүәле ҡолдары булыр. Шундай атайҙар һәм балалар ниндәй бәхетле!

Адан ҡалаһында юл һалыу сәбәпле, Раббыбыҙҙың тәҡүәле ҡолдарының береһе булған Мәхмүт Сәми Рамаҙан улы (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) 30 йыл элек күмелгән Ҡөрьән хафизды

күсереп ерләүҙә ҡатнаша. Ҡәберҙе асҡас, кешеләр күрә: әруахтың тәне серемәгән, хатта ки кәфене лә ап-аҡ килеш ҡалған. Хәҙистә әйтелә:

«Әгәр Ҡөрьән Һаҡсыһы үлһә (йәғни, Изге Ҡөрьән ҡанундары буйынса йәшәгән, уның әхлағын алған һәм уның хикмәте менән камиллыҡҡа ирешкән Ҡөрьән хафиз) Йәнәбе Хаҡ ергә уның тәненә ҡағылмаҫҡа ҡуша. Һәм ер яуап бирә: «Йәә Раббым Аллаһ! Уның күкрәгендә Һинең Һүҙең булғас, мин уға нисек тейә алам?..» (Суюти, Кәбир Алеми, с. 444).

Мәүләнә Руми (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) «Мәснәүиҙәр»ендә яҙа: «Изге Ҡөрьән – пәйғәмбәрҙәрҙең рухи халәте һәм сифаты. Уны күндәмлек менән уҡыһаң һәм аяттарына эйәрһәң, үҙеңде пәйғәмбәрҙәр менән осрашҡандай тояһың! Пәйғәмбәрҙәр тураһында уҡығандан һуң, тән ситлеге рух ҡошона тар була башлай!»

Ҡалай бәхетле кешелер ки,
Уҡығаны Ҡөрьән булһа!..
Мәүлә (Раббы) уға рәхмәт ҡылыр,
Күңеле тулы Иман булһа!..

Ҡөрьән уҡы һин, әй ғафил,
Ул саҡ белерһең бурхан-дәлил:
Хәшер (Йыйын) Көнен һин шулай бел:
Сират күпере яйлы (уңай) булыр!..



Тәүге кеше – Әҙәм пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) осоронан уҡ ата-әсәнең балаларына мөхәббәте балаларҙың ата-әсәһенә мөхәббәтенән көслөрәк булған. Һәр кеше ата-әсәһен хөрмәт итә, ярата, әммә ата-әсәнең балаһына мөхәббәте барыбер көслөрәк. Хаҡ Тәғәләбеҙ киҫәтә: әгәр баланы Раббыһына илткән юлға төшөрмәһәң, ул ата-әсәһе өсөн һынауҙар, бәхетһеҙлектәр сығанағына әүерелә; әгәр балаға рухи тәрбиә бирһәң, тәҡүәле





тормошка йүнәлтһәң, бала ата-әсәһенең бизәгенә, бәхет сығанағына әүерелә. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ата-әсәләргә якшы хәбәр еткергән:

*«Балалары Изге Көрьән укыған атай һәм әсәйзәрзең башына Киәмәт көнөндә Илаһи нурзан таж кейзерәсәктәр. Уларға Илаһи нурзан кейем кейзерәсәктәр һәм ерзә булмаған Бурак исемле хайуанға атландырасактар. Улар тирәһендә фәрештәләр осоп йөрөйәсәк, азак уларзы йәннәткә алып китәсәктәр. Ул ата-әсәләр хакында әйтәсәктәр:«Был әсәйзәр һәм атайзар фани донъяла балаларын Изге Көрьән укырға өйрәтте һәм был йәһәттән тырышлык күрһәтте»* (Әбү Дауыт, I. 355).

Әгәр кешеләр балаларына дөрөҫ дини тәрбиә биреүзең яуаплылығын тәрән аңлаһа, борсолоп һәм куркып барсаһы шул турала уйлар ине. Бәндәнең фани донъяла булыуының асыл максатына ирешергә мөмкинлек биргән дөрөҫ рухи тәрбиә – «Раббыңды таныу һәм ғибәзәттәр ярзамында Уны зурлау» - тулыһынса баһалап бөтөрөү мөмкин булмаған бәрәкәт сығанағы. Балаларзы матди яктан тәьмин итеү һәм рухи тәрбиә биреү менән бәйле бөтә кыйынлыктар – изге ғәмәлдәр, һәм улар гонаһтарзың кисерелеүенә сәбәп буласак. Киммәте буйынса улар сазаканан юғары тора. Тәкүәлеләрзең һәм тоғроларзың балалары Хисап көнөндә ата-әсәләре һәм тамук араһында кәртә буласак.

Балалар – донъялағы иң зур байлык, улар – Аллаһтың иң зур мәрхәмәте һәм бүләге.

Йәнәбе Хак һәр бер йән эйәһенә: әзәм балаларына, хайуандарға һәм үҫемлектәргә токомон һаклау инстинктын һалған. Ғаләмдең иң күркәм яратылмышы булған кешенең үз балаларын Көрьән яктылығын күрмәгән иманһыз током итеп тәрбиәләүе ифрат та кызғаныс. Ата-әсәнең төп бурысы балаларын ризык менән тәьмин итеү генә түгел, үз аллы тормош көткәндә





балалары рухи ҡиммәттәрҙән шатлыҡ һәм ҡәнәғәтлек тапһын өсөн, дини тәрбиә биреү.

Әгәр бала күңеленә Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләгә һәм Уның Һөйгән Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һөйөү һәм итәғәтлелек һалынмаһа, ул үҙенең дини бурыстарын күҙ буяу өсөн генә, ихласһыҙ үтәйәсәк. Хатта ки фарыз булған биш ваҡыт намаҙҙы ла ҡылмаясаҡ йәки бөтөнләй ҡалдырасаҡ. Ундай балаға ғибәҙәттең тәмен татыу, унан ләззәт алыу ауыр буласаҡ.

Балаларыбыҙҙы Изге Ҡөрьән һәм Сөннә ҡанундарына ярашлы тәрбиәләү – уларҙы һөйөүебеҙҙең, улар тураһында хәстәрлегебеҙҙең иң гүзәл билдәһе; быларға битараф булыу – ҡараңғылыҡ.

Балаларыбыҙҙы өйләндергәндә, донъяуи өҫтөнлөктәрҙе түгел, тәүге нәүбәттә буласаҡ кәләштең (кейәүҙең) иманлы һәм әхлаҡлы булыуын күҙ уңында тотоу лазым. Нигеҙенә рухи һәм әхлаҡи ҡиммәттәр һалынмаған ғаилә тарҡалыуға йәки, ир һәм ҡатындың бер-береһен күрә алмауы арҡаһында, оҙайлы ыҙаларға дусар булыуы ихтимал.

Балаларҙы тиккә ваҡыт уҙғарыуҙан, эшһеҙ буш йөрөүҙән, кистәрен һәм төнөн контролһеҙ йөрөүҙән, юҡ-барға аҡса тәләфләүҙән, телевидение һәм интернеттың зыянлы тәьҫиренән әрсәләү мөһим. Рухи яҡтан нығынмаған балалар күңелен ҡыйралыуҙан, иманһыҙлыҡ ҡараңғылығынан һаҡлау, тормоштарын иман нуры менән яҡтыртыу өсөн, Хаҡ Тәғәләбеҙгә, Уның Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), Изге Ҡөрьәнгә, тәҡүәләргә, Исламдың бөйөк шәхестәренә ҡарата оло һөйөү тәрбиәләү кәрәк.

Балаларыбыҙҙың гонаһһыҙ ҡәлбе рухиәт һәм Раббыбыҙ Аллаһҡа, Уның Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мөхәббәт менән тулһа, улар ғибәҙәттәрҙән тәм, йәм, ләззәт табасаҡ. Улар йөрәгендә иман нығынасаҡ, рухиәттәре байыясаҡ.





Улар Изге Көрьәнде ихтирам, хөрмәт менән уҡый башлаясаҡ, уның әмерҙәренә һәм тыйыуҙарына иғтибарлыраҡ буласаҡ, Изге Көрьән һәм Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әхлағына эйә була башлаясаҡ.



Дин һәм әхлаҡ нормалары фәнде кешелеккә ҡаршы файҙаланыуға кәртә булырға тейеш. Изге Көрьән ҡанундарына таянып ҡына йәмғиәттәге анархиянан ҡотолорға мөмкин. Йәмғиәттәге әхлаҡһыҙлыҡ һәм иманһыҙлыҡ тыуҙырған афәттәр күҙгә бәрелеп тора. Бөгөн беҙ ҡайһы бер бәндәләрҙең фәнни ғилемдәрҙе дин нигеҙҙәрен, әхлаҡты ҡаҡшатыу, үҙҙәренең матди ихтыяждарын ҡәнәғәтләндереү маҡсатында ҡулланырға маташыуын күрәбеҙ. Дини тәрбиәгә битарафлыҡ, дәһрилекте, донъяуи ихтыяждарға ғына нигеҙләнгән материалистик фекерләүҙе көсәйтә. Материализм фәнни ҡараш та, хикмәт тә түгел, ул аҡыл кәмселегенә, сикләнгәнлегенә дәлил генә.

Атеизм проблемаларының береһе танып белеүҙең һәм кеше аҡылының сикле булыуын танырға теләмәүгә ҡайтып ҡала. Аҡыл менән танып белеү мөмкин булмаған сфера барлығына ышанмаусылар – Хаҡ Тәғәләбеҙгә ҡаршы сыҡҡан һауалы ғәмһеҙҙәр. Улар һәм улар һымаҡтар хаҡында Изге Көрьәндә әйтелә:

**«Кеше үҙенең бер нәҫел орлоғонан яратылғанын аңламаймы? Аяныс, ул асыҡтан-асыҡ дошманлыҡ ҡыла!»** (Йәсин, 77).

Улар, үле рухиәтлеләр, үҙҙәренә нәсихәт бирергә тырышыусыларға, эреләнеп, шулай ти: «Хәҙер фән заманы, ә һеҙ беҙгә боронғолар әкиәтен һөйләргә маташаһығыҙ». Ундайҙар тураһында аятта әйтелә:

**«**(Үҙ araларынан сыҡҡан) **пәйғәмбәрҙәре уларға ап-асыҡ дәлилдәр килтергәс, улар үҙҙәренең белемле булыуы менән**





**маһайҙылар һәм аяттарҙы мыҫҡыл итеп көлдөләр. Улар мыҫҡыл итеп көлгән нәмәләр** (яза булып) **үҙ баштарына төштө»** (Мүьмин (Мөьмин), 83).

Дәһри – үҙенең сараһыҙлығын - көс, ә рухи түбәнлеген бәхет, тип иҫәпләгән иҫәр. Шуға күрә балаларыбыҙға беҙ ҡалдыра алған иң гүзәл мираҫ – уларҙың Әхирәттәге именлегенә ярҙам иткән дөрөҫ дини тәрбиә.

Балаларыбыҙға дини һәм әхлаҡи тәрбиә биреү аша йәмәғәт тыныслығын, бәхетен һаҡлау, уны әхлаҡи түбәнлеккә төшөүҙән, наҙанлыҡҡа батыуҙан, терроризм һәм болаларҙан ҡурсалау – һәммәбеҙҙең бурысы.

Хаҡ Тәғәләбеҙ әйтә:

وَنُنَزِّلُ مِنَ الْقُرْآنِ مَا هُوَ شِفَاءٌ
وَرَحْمَةٌ لِلْمُؤْمِنِينَ وَلَا يَزِيدُ الظَّالِمِينَ إِلَّا خَسَارًا

**«Беҙ Ҡөрьәндән шундай хикмәт индерәбеҙ: ул мөьминдәр өсөн шифа һәм рәхмәттер, ғәҙелһеҙҙәргә иһә бары тик зыян ғына килтерә»** (Исра (Төнгө йөрөү), 82),

وَلِلَّهِ خَزَائِنُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَلَكِنَّ الْمُنَافِقِينَ لَا يَفْقَهُونَ

**«...Күктәрҙең һәм Ерҙең хазиналары Аллаһтыҡы. Ләкин монафиҡтар быны белмәй»** (Монафиҡтар (Ике йөҙлөләр), 7).

Ҡайһы бер ата-әсәләрҙең, донъяуи карьераһына ҡамасау булыр, тип ҡурҡып, балаларына дини тәрбиә биреүҙән баш тартыуы ҙур хата икәнлеге күренә был аяттан. Ә бит тик Аллаһу Тәғәлә генә кеше яҙмышын билдәләй һәм уның менән киләсәктә нимә булырын алдан белеп тора.





Тарихтан шуны күрәбеҙ: пәйғәмбәрҙәр, салих заттар, тоғро һәм ихлас мөьминдәр юлынан атлаусы халыктар күрелмәгән бейеклектәргә күтәрелгән, ә шәриғәт канундарына каршы сыкҡандар, кешелек киәфәтен һәм дәрәжәһен юғалтып, юкка сыкҡан.

Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«Шуныһы хактыр, Аллаһу Тәғәлә был Көрьән ярҙамында кайһы бер халыктарҙы юғары күтәрер, кайһыларын түбән төшөрөр»* (Мөслим; Ибн Маджа).

Хәҙистә әйтелә:

*«Әгәр Көрьән Һаксыһы үлһә (йәғни, Изге Көрьән канундары буйынса йәшәгән, уның әхлағын алған һәм уның хикмәте менән камиллыкка ирешкән Көрьән хафиз) Йәнәбе Хак ергә уның тәненә кағылмаҫка куша. Һәм ер яуап бирә: «Йәә Раббым Аллаһ! Уның күкрәгендә Һинең Һүҙең булғас, мин уға нисек тейә алам?..»* (Суюти, Кәбир Алеми, с. 444).

Был хәкикәт тураһында Юныс Әмре Хәҙрәттәре шулай ти:

Ни бәхетле кешеләр ки,
Укығаны Көрьән булһа!..
Мәүлә уға рәхмәт кыла,
Күңеле тулы иман булһа!..

Көрьән укы һин, әй ғафил,
Шунда белерһең бурһан-дәлил,
Хәшер көнөн һин шулан бел:
Сират һиңә еңел була!

(Мәүлә – Әфәнде, Аллаһ; бурһан - дәлил, раҫлау).

Исламдың нурлы мөхитенә сумып, тыныслык, сәғәҙәт тәмен татыр һәм мәңгелек тормоштоң якты иртәһендә балаларың менән имен булыр өсөн, күлбеңдә иман ныгынырға тейеш.







Был донъя, тәүге нәүбәттә Аллаһу Тәғәләнең «әр-Рахман» һәм «әр-Рахим» (Шәфҡәтле һәм Мәрхәмәтле) атлы Гүзәл Исемдәре кәүҙәләнеше булғанға, тәмле-татлы ризыҡтар тулы табын кеүек. Әммә шуны иҫебеҙҙә тоторға тейешбеҙ: был бай табын артында беҙ Раббыбыҙ Аллаһтың сикһеҙ Мәрхәмәте арҡаһында ғына, бер көн килеп, беҙгә уның янынан тороп китергә тура киләсәк. Әлегә, табын артында булғанда, әҙәп ҡағиҙәләрен ентекле үтәргә тейешбеҙ. Ул мул табындан бит һәммәһе ризыҡлана: тәҡүәләр ҙә, гонаһкәрҙәр ҙә...

Мәңгелек тормош вәғәҙә ителгән, һәм был вәғәҙә – Хәҡиҡәт. Әхирәттә Ҡөҙрәте Сикһеҙ булған Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә генә хисап аласаҡ.

Иң яҡшы нәсихәт биреүселәр – тормоштағы нәсихәтле ваҡиғалар. Илаһи Хөкөм алдына баҫҡанға хәтлем, балаларыбыҙҙы тейешенсә тәрбиәләгәнбеҙме, әллә юҡмы - үҙ-үҙебеҙҙән хисаплама алырға тейешбеҙ. Хисап көнө һәм ғәмәлдәребеҙ өсөн Аллаһ алдында яуап тотоу – ҡотолғоһоҙ хәл. Ул хәтәр көн аятта шулай тасуирлана:

**«…ситен (ауыр) һәм хәтәр бер көндөң ғазабы»** (Инсан (Кеше), 10),

**«Ул көн килгәс, кеше әйтер: «Был дәһшәттән ҡайҙа ҡасып ҡотолайым?»** (Ҡиәмәһ (Ҡиәмәт), 10).

Иң гүзәл һүҙ – Аллаһ Һүҙе. Иң гүзәл юл – яратылмыштарҙың иң яҡшыһы булған Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) юлы, Исламдың изге юлы.

Беҙ булдыра алған иң күркәм ғәмәл – беҙгә тапшырылған аманатты мираҫ итеп гонаһһыҙ йөрәктәргә тапшырыу. Аллаһу Тәғәлә аяттарының береһендә киҫәтә:





**«Әй, иманлы кешеләр! Утын урынына кешеләр һәм таштар яғылған йәһәннәмдән үҙегеҙҙе һәм ғаиләгеҙҙе һаҡлағыҙ!..»** (Тәхрим (Тыйыу), 6).

**Аллаһу Тәғәлә йөрәктәребеҙҙе Раббыбыҙҙан ысын ҡурҡыу (тәкүәлек) һәм ихласлыҡ (ихсан) менән биҙәһен! Беҙҙе Үҙ Мәрхәмәте менән Илаһи нурға күмелгән ҡәлб һәм пак тән менән мәңгелек юламсылары булыуға лайыҡлы итһен! Раббыбыҙ Аллаһ фани донъяла Пәйғәмбәребеҙ Мөхәммәт (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әхлағы һәм мәңгелек бәхет сығанағы булған Изге Ҡөрьән хикмәте мөхитендә йәшәргә лайыҡлы итһен! Беҙгә Ислам ҡәрҙәшлеге тойғоларын, Ҡөрьән ғилемен һәм Мөхәммәт (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әхлағына эйә булыуҙы насип әйләһен!**

**Әмин!..**







# ИЗГЕ ҠӨРЬӘН АЛДЫНДАҒЫ ЯУАПЛЫЛЫҒЫБЫҘ

Кешене иң гүзәл сүрәттә яралтҡан Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә уға аҡыл биргән, шул аҡыл арҡаһында әҙәм хәтерләү, мәғлүмәтте ҡабул итеү, фекерләү, һөйләү, кәрәк юлды таба алыу кеүек ғәҙәттән тыш һәләттәргә эйә. Әлбиттә, үҙенә бирелгән һәләттәр өсөн әҙәм яуап тоторға бурыслы. Бөтә барлыҡ араһында мөһим урынды биләгән кешенең төп бурысы – Аллаһтың лайыҡлы ҡоло булыуы.

Һис шикһеҙ, Аллаһу Тәғәләнең фани донъяла бирелгән иң бөйөк бүләге – Ҡөрьән. Бүләк итеп бирелгән һәр бәрәкәт менән инсандың Хаҡ Тәғәләбеҙ алдындағы яуаплылығы ла арта.

Әгәр ҙә ки кеше иң ҡиммәтле бүләк итеп бирелгән Ҡөрьәндең мәғәнәһен һәм асылын тейешенсә аңлай алһа, рухи һоҡланыуҙан унның башы әйләнәсәк. Өлөшөңә Мөхәммәт (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) өммәтендә булыу бәхете тейгән икән, Ҡөрьән тыңлау хоҡуғының мөһимлеген, яуаплылығын да тойорға тейешһең. Әммә ләкин был донъяны һынау урыны иткән Хаҡ Тәғәләбеҙ, әҙәм балаһын һынау өсөн, уға ғафиллыҡ хисен дә биргән. Шул сәбәпле кешелектең бер өлөшө, нәфесеһенә эйәреп, Ҡөрьән бәрәкәтенән, Ҡөрьән илһамынан баш тартып, ғәмһеҙлек упҡынына бата; Аллаһтың тәҡүәле ҡолдары иһә, нәфесенең ҡаршылығын еңеп, яйлап-яйлап Раббыбыҙға илтеүсе юлға төшә. Кеше тормошо, бөтә кешелектең тарихи юлы һымаҡ, артылыштарҙан, түбән тәгәрәүҙәрҙән һәм ҡырҡа боролоштарҙан тора.





Әгәр әлеге мосолмандарҙың һәм хаҡ дин өсөн көрәшкән элекке мосолмандарҙың рухи халәтен сағыштырһаң, өҫтөбөҙгә ни ҡәҙәр оло бурыс йөкмәтелгәнен күрәбеҙ. Беҙ йәшәгән осорҙа тәҡүәлектең һәм изге ғәмәлдәр ҡылыуға әүәҫлектең ҡиммәте айырыуса ҙур. Шул изге ғәмәлдәрҙең үре – Изге Ҡөрьәнгә хеҙмәт итеү. Ауыр заманда ҡылынған изге ғәмәлдәрҙең баһаһы Ислам сәскә атҡан ваҡыттағыларынан күпкә мөһимерәк, ҡиммәтерәк.

Йәнәбе Хаҡ ниғмәттәре менән тулы был фани донъяны бәндәгә ваҡытлыса ғына биргән. Балалар, милек, һаулыҡ шул ниғмәттәр иҫәбенә инә. Әҙәм балаһына уларға һаҡсыл булыу бурысы йөкмәтелгән. Беҙҙе Хәҡиҡәт юлына төшөрөү маҡсатында Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) аша Раббыбыҙ Аллаһ төшөргән Изге Ҡөрьән - иң ҙур ниғмәт, иң ҙур бәрәкәт. Шуға күрә Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) үҙенең хушлашыу хөтбәһендә тәүге нәүбәттә Ҡөрьән хаҡында һөйләй һәм сәхәбәләренән уны гүзәл сүрәттә таратырға вәғәҙә ала. Аҙаҡ өс тапҡыр Аллаһу Тәғәләгә шундай һүҙҙәр менән мөрәжәғәт итә: **«Шаһит бул, йәә Аллам!»**



Әҙәм ни ҡәҙәр генә телгәр булмаһын, уның ораторлыҡ һәләттәренең билдәле сиктәре бар. Аҡылы булған һәр бер оратор йәки шағир ниндәйҙер дәрәжәлә быны таный. Әммә Изге Ҡөрьәндә – Аллаһу Тәғәлә Ҡәләмендә – иге-сиге булмаған киңлек, төбөнә төшөп етеү мөмкин булмаған тәрәнлек, әйтеп бөтөргөһөҙ матурлыҡ һәм сикһеҙ ләззәттәр. Фәндәрҙә һәм ғилем алыуҙа кеше ниндәй генә асыштар яһамаһын, ул барыбер Ҡөрьән хәҡиҡәте офоҡтарына ҡәҙәр күтәрелә алмаясаҡ, сөнки Ҡөрьән – беҙ аңлай алырлыҡ һүҙ сиктәрендәге Илаһи Хәҡиҡәт кәүҙәләнеше. Бәндә аҡылына Илаһи асылды танып белеү мөмкин булмаған эш, шуға күрә Ҡөрьән хәҡиҡәтен тулыһынса аңлау мөмкин түгел.





Ҡөрьән тәфсирҙәрен һәм тәржемәләрен икһеҙ-сикһеҙ ғилем океанынан һирпеп алынған бер кәсә һыу менән сағыштырырға мөмкин. Мәүләнә Руми (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) әйткән:

*«Бер аҙ ҡара алып, Ҡөрьәндең асыҡ мәғәнәһен яҙырға мөмкин. Әммә ләкин унда йәшеренгән серҙәрҙе һүрәтләү өсөн, йылғалар ҙа һәм иге-сиге булмаған диңгеҙҙәр ҙә етмәйәсәк!..»*

Йәнәбе Хаҡ Ҡөрьән хәҡиҡәте сикһеҙлеге хаҡында шулай ти:

وَلَوْ أَنَّمَا فِي الْأَرْضِ مِن شَجَرَةٍ أَقْلَامٌ وَالْبَحْرُ يَمُدُّهُ مِن بَعْدِهِ سَبْعَةُ أَبْحُرٍ مَا نَفِدَتْ كَلِمَاتُ اللَّهِ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ

**«Ер йөҙөндәге бөтә ағастар ҙа ҡәләмгә әүерелеп,** (донъялағы барлыҡ) **диңгеҙ-океандарҙың һыуы ете тапҡыр артып, яҙыу ҡараһына әйләнһә лә, Аллаһтың һүҙҙәрен яҙып бөтөрөп булмаç ине. Шик юҡ, Аллаһ – Бөйөк һәм Хикмәт Эйәһе»** (Лоҡман, 27).

Изге Ҡөрьән илһамы һәм бәрәкәте менән генә кешенең рухи һәм физик ғәмәлдәре абруйлы һәм гүзәл була. Әгәр ошо Илаһи етәксенән йыраҡайһа, гүзәллек һәм аһәңдән мәхрүм ҡалған кеше тормошо нәфес ҡотҡоһона дусар булған туҡтауһыҙ көрәш майҙанына әүерелә. Атомдарҙан галактикаларға ҡәҙәр бөтә ғаләм берҙәм Илаһи тәртипкә буйһона. Үҙенә бирелгән сикле ихтыярҙы дөрөç файҙаланмайынса, кеше генә ошо күркәмлекте һәм тәртипте боҙорға һәләтле. Фани донъяға һынау өсөн генә килгән кешенең сикле ихтыяры Илаһи Ихтыярға буйһонмаһа, был оло-ғара бәхетһеҙлеккә сәбәп була.

Изге Ҡөрьәнгә мөрәжәғәт итмәгән һәм тормош ориентирын юғалтҡан кеше үҙенең кешелек бәçенә зыян һала, бүләк итеп бирелгән икһеҙ-сикһеҙ ниғмәттәр өсөн рәхмәтле була белмәй һәм, фани донъяның болғансыҡ ләззәттәренә, вәсүәсәләренә батып, үҙен һәләк итә.





Кешене гүзәл әхлаҡҡа һәм Раббыһына аңлы рәүештә ғибәҙәткә саҡырыусы Ҡөрьән үҙенең нәсихәттәре, әмерҙәре һәм тыйыуҙары менән мәңгелек именлеккә һәм сәғәҙәткә юл күрһәтә. Мөьмин ҡәлбенә ғаләм матурлығын, ундағы Илаһи Сәнғәт һәм Ҡөҙрәт күренештәрен тамаша ҡылырға мөмкинлек биреп, ундағы Илаһи тәртипте күреүҙән тетрәндереп, Ҡөрьән уның иманын нығыта, Хаҡ Тәғәләбеҙгә һәм Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мөхәббәт уята.

Һис шикһеҙ, Ҡөрьән мөьминдәргә ике донъя бәхетен бүләк итер өсөн төшөрөлә.

Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«Юл күрһәтеүсе һәм юлбашсы булған Ҡөрьәнгә нык таянығыҙ. Ул бит бөтә барлыҡҡа ғүмер биргән Аллаһ Ҡәләме. Ул Унан килгән һәм йәнә Уға кире ҡайтасаҡ».*

Әҙәмдең һәм бөтә йәмғиәттең бәхете Изге Ҡөрьән донъяһына ни кимәлдә инә белеүенә бәйле. Ҡөрьән – кешенең эске һәм тышҡы донъяһын яҡтыртҡан Илаһи Нур. Ул нәсихәт, хикмәт, миҫалдар һәм һабаҡтар тулы бөйөк Китап.

Барса кешелек тарихы дауамында Илаһи Китаптар кешеләр янында була, уларға нәсихәт бирә. Аллаһ Ихтыяры менән, Ҡиәмәткә ҡәҙәр тура юлға әйҙәүсе булып килгән һуңғы Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) – маҡтаулы, изге нәсихәт миссияһының тажы. Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) менән килгән изгелек рухиәте мөхите Хисап көнөнә ҡәҙәр һаҡланасаҡ. Изге Ҡөрьән һәм пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) хәҡиҡәте кешелеккә рухи хозурлыҡҡа һәм мәңгелек сәғәҙәткә юл күрһәтә.

Изге Ҡөрьән аяттары - асылмаған серҙәрҙе асыусы, кешелек тарихының ҡараңғы мөйөштәренә яҡтылыҡ һибеүсе мөғжизә. Улар фани һәм мәңгелек донъяларҙы йәшәртеүсе яҙҙар кеүек. Үткән замандар һәм элек йәшәгән халыҡтар тураһында бәйән





итеп, Изге Ҡөрьән беҙгә бихисап хикмәтле һабаҡтар бирә, кешенең, йәмғиәттең киләсәген күҙ алдына баҫтыра.

Рухы яҡтырғандар өсөн Ҡөрьән - тәрән фекер йөрөтөү донъяһына юл асыусы ҡапҡа, сырхау йәндәрҙе һауыҡтырыусы һәм йонсоған йөрәктәргә илһам биреүсе Илаһи хикмәт сығанағы. Ҡөрьәндән алыҫ булған тормош рухи үлемгә тиң. Ҡөрьән – Илаһи Мәрхәмәт сығанағы, үлем әселегенән ҡурҡҡан йәндәрҙе Аллаһҡа яҡынайыу менән шатландырыусы бөйөк йыуаныс. Иң яҡшы Һүҙҙе - Ҡөрьән һүҙен уҡығанда, кеше тауышының күркәмлеге камиллыҡ дәрәжәһенә күтәрелә. Пак йәндәрҙе был гүзәл тауыш туйындыра, әммә Ҡөрьән уҡыу һис ҡасан бүктермәй!.. Ҡөрьән тауышы рухы асыҡ булғандарға Йәннәттең гүзәл еҫтәрен алып килә.

Ҡөрьән тауышын ишетеп тә, уның аяттарына һалынған хикмәтте ҡабул итергә теләмәгәндәрҙең тормошо уның бәрәкәтенән алыҫ. Бындайҙар ошо фани донъяның үтә торған ләззәттәренә мөкиббән, бындайҙар үҙҙәрен Аллаһтың лайыҡлы ҡолдары булыу бәхетенән мәхрүм итә.

Ҡөрьән хәҡиҡәт яҡтылығы менән беҙҙе әруахтарҙан айырып торған хәбәрһеҙлек ҡараңғылығын тарата, кеше аҡылы етмәҫлек, ҡурҡыуҙан йөрәктәрҙе ҡыҫылырға мәжбүр иткән ҡотолғоһоҙ үлемде мәңгелек хозурлыҡ донъяһына алып барыусы ишек итеп күрһәтә.

Туғандарын, яҡындарын ерләгән күпселек кеше унда, ер аҫтында, нимә булғанын белмәй. Улар зыяраттарҙа үҫкән ағастар телен белмәй. Әгәр уларға Илаһи киҫәтеү рәүешендә ер тетрәүҙәр, ғәрәсәттәр һәм башҡа бәләләр килһә, улар: «Был тәбиғәт күренеше!» тип ҡысҡырып, һыйыныр урын эҙләп ҡаса башлай. Шуныһы ғәжәп: Раббыһы биләмәләрендә йәшәгән кешеләр Уның дошманына әүерелә йәки Уға иғтибар итмәй. Ҡөрьәндә был турала әйтелә:





أَوَلَمْ يَرَ الْإِنسَانُ أَنَّا خَلَقْنَاهُ مِن نُّطْفَةٍ فَإِذَا هُوَ خَصِيمٌ مُّبِينٌ

**«Кеше үҙенең бер нәҫел орлоғонан яратылғанын аңламаймы? Аяныс, ул асыҡтан-асыҡ дошманлыҡ ҡыла»** (Йәсин, 77).

Ислам дине буйынса, ҡәбер – йәһәннәм упҡыны йәки йәннәт баҡсалары алдындағы урын. Ҡөрьән ҡанундары буйынса йәшәмәгән кеше фани донъяла уҡ йәһәннәм упҡынында. Йөрәктәре Ҡөрьән нуры менән яҡтыртылған мөьминдәр даимән Илаһи хәҡиҡәттәр хаҡында уйлана. Ҡөрьән һәр даим уларҙың йөрәгенә шуны төшөндөрә: **«Һин Аллаһ ҡоло, һин Уның биләмәләрендә йәшәйһең, Уның ниғмәттәре менән туҡланаһың. Ҡөрьән хикмәтенә, нәсихәттәренә һәм серҙәренә төшөн һәм Аллаһҡа пак йөрәк менән уктал!..»**

Мосолмандың иң яҡын вариҫтары – уның балалары. Уларға ҡалдырылырға тейешле хаҡ мираҫ – рухи байлыҡ. Балаларға ер ләззәттәрен көҫәүҙе түгел, баһаһы һис кәмемәй торған мөьмин булыу бәхетен ҡалдырыу лазым. Юғиһә Хисап көнөндә балалар ата-әсәһенә дәғүә белдерәсәк.

Йөрәгендә ғафиллыҡ, гонаһтар ҡараңғылығы менән урап, Ҡөрьәндән йыраҡта үткән тормоштан да ҙурыраҡ хата юҡ кеше өсөн. Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) «Ҡөрьәндән өйрәнгәнде онотоуҙы» иң ҙур гонаһтар иҫәбенә индергән. Шуға күрә беҙ Ҡөрьәнде өйрәнергә һәм уның буйынса йәшәргә ынтылырға тейешбеҙ. Үҙебеҙҙе һәм үҙебеҙҙең балаларыбыҙҙы Ҡөрьәнгә мөхәббәт һәм уның әхлағы менән биҙәргә ынтылырға тейешбеҙ.

Беҙҙең тормошобоҙ ике өлөштән тора – фани һәм баҡый донъяларҙағы тормош. Донъяуи фәндәр рухи донъя тормошон яҡтырта алмай, дини ғилемдәр иһә ике донъя сәғәҙәтенә, именлегенә, хозурлығына сәбәп була. Ҡөрьән рухиәтенән мәхрүм

ҡалған йәмғиәт тормошо таң атыуға өмөт булмаған дөм ҡара төн ише. Ҡөрьән хәҡиҡәтен ситкә ҡуйып, донъяуи ғилемдәрҙе күккә күтәреүселәр әллә шуны аңламаймы: уларға белем алырға мөмкинлек биргән аҡыл, зиһен – Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә бүләге, уйлау, фекерләү ҡеүәһе лә бары тик Аллаһ Ихтыярына бәйле. Ҡөрьән хәҡиҡәтенә күмелеп, улар йәшәй, Ҡөрьән хәҡиҡәте менән улар ғилем ала.

Ҡыҙғаныс, ата-әсәләр, бөтә тырышлығын һалып, балаларына сит телдәрҙе өйрәтеү өсөн иң абруйлы уҡыу йорттарын һайлай, ә Ҡөрьәнгә өйрәтеүгә әҙ иғтибар бирә йәки бөтөнләй иғтибар бирмәй. Ә бит үҙебеҙҙән һуң, Әхирәттәге именлегебеҙ өсөн доға ҡылырҙай диненә ихлас булған балалар ҡалдырыу – фани донъялағы иң ҙур ҡаҙанышыбыҙ.



Тарихтан күреүебеҙсә, Илаһи аманат[26] булған Изге Ҡөрьән ҡанундарына эйәргән халыҡтарҙың һәм дәүләттәрҙең, күп быуаттар үтһә лә, яҡшы даны һаҡлана. Хатта ки Ҡөрьәнде танымаған көнбайыш цивилизация вәкилдәренең именлеге лә Аллаһ Ҡәләме булған Изге Ҡөрьәндең ҡайһы бер ҡанундарына эйәреүенән тора.

Милләттең киләсәге йәштәрҙең ниндәй булыуына бәйле. Һәр осорҙоң йәш кешеләре үҙ потенциалын характерына һәм тәрбиәһенә ярашлы файҙалана. Әхүәле рухиәһе төпкөлдәрендәге һәм аңындағы процестар йәмғиәттә йәшәп килгән ҡиммәттәргә ярашлы уларҙың тойғоларында сағыла. Йәмғиәт шул тойғолар менән формалаша. Йыш ҡына йәштәрҙең идеалдары ниндәйҙер дин төҫөн алыуы ла ихтимал, сөнки үҫмерҙәргә хистәр тәрәнлеге, дингә ихлас бирелеү хас. Һәр милләттең үҙенсәлектәре йәштәрҙең идеалдарына, ынтылыштарына ярашлы формалаша.

26. «Аманат» – һаҡлауға ҡалдырылған нәмә.





Шуны ла оноторға ярамай: фани донъяның барлыҡҡа килеү сәбәбе Раббыбыҙ Аллаһтың Үҙ яратылмыштарына Үҙен танытыу теләгенә бәйле. Кеше был сәбәп хаҡында онотмаҫҡа тейеш. Хаҡ Тәғәләбеҙҙе таныу өсөн, Исламда йәшәргә тейешбеҙ. Шуға күрә, әлбиттә, Аллаһ Ихтыяры менән Ислам Ҡиәмәткә ҡәҙәр дауам итәсәк. Йәғни, Ислам юғары күтәреләме, әллә түбән төшәме, ул юҡҡа сыҡмаясаҡ. Инсан ҡояш нурын һүндерә алмаған кеүек, хәҡиҡи динде, бер Аллаһҡа табыныуҙы юҡ итеү ҙә мөмкин түгел, Исламдың Ҡурсалаусыһы – Аллаһ Үҙе. Ислам юҡҡа сыға икән, тимәк был донъя ла бөтәсәк.

Фани донъяла Илаһи Ихтыярҙың сағылышын беҙ сәбәп-эҙемтә бәйләнеше булараҡ үҙебеҙҙең тирәләге төрлө ваҡиғалар һәм күренештәр аша ғына күрә алабыҙ. Ислам йәшәһен һәм үҫешһен өсөн, билдәле сәбәптәрҙең булыуы мотлаҡ. Шул сәбәптәрҙең иң мөһиме – мосолмандарҙың Ҡөрьәнгә эйәреүе, унын әхлағын алыуы һәм тура юлға баҫыуы.

Хәҡиҡәттән һәм Аллаһтан алыҫлашмауҙың иң яҡшы ысулы – Ҡөрьәнгә хеҙмәт итеү. Был – иң оло бәрәкәт. Заманыбыҙ беҙҙән ошо йәһәттән бик ҙур тырышлыҡ һалыуҙы талап итә. Пәйғәмбәребеҙ Мөхәммәт (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) өммәтен тулыһынса тергеҙеү һәм уны хәҡиҡи асылына ҡайтарыу Изге Ҡөрьәнгә ихлас хеҙмәт итеү аша ғына мөмкин. Ул хеҙмәткә еңел-елпе генә ҡарау, йәш быуынды Ҡөрьәнгә илке-һалҡы ғына өйрәтеү бөтә халыҡты, бөтә йәмғиәтте хәүеф аҫтына ҡуя.

Аллаһу Тәғәләнең **«аҙағынаса Нурын таратыу»** вәғәҙәһе – хәҡиҡәт, һәм был динебеҙҙең нигеҙе. Әммә ерҙә Аллаһ Нуры кешеләр ҡулы менән таратыла, шуға күрә был эшкә бөтә көсөбөҙҙө һалырға тейешбеҙ. Аллаһу Тәғәлә Үҙ Нурын мотлаҡән таратасаҡ, тик был хеҙмәткә һалҡын ҡарағандар Уның алдында ҡаты яуап тотасаҡ. Билдәле булыуынса, бөтә алыштарҙа ла Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) янында булған, тик Табуҡ һуғышына бармаған өсәүгә Аллаһ ҡаты яза бирә.





Тәҡдиргә яҙылғаны мотлаҡ була. Әммә үҙҙәре эшләргә тейеш эштән баш тартыусылар һис шикһеҙ яуап тотасаҡ. Шуға ла, Ҡиәмәт көнөнөң ауыр хисапламаһын еңеләйтеү өсөн, Ислам һәм иман юлында әйтеп бөтөргөһөҙ фиҙакәрлек кәрәк. Исламға хеҙмәт итеү юлында яһаған бер аҙымың да ҡиммәт. Ҡулыңдан килгәнсә был юлда ҡыл да ҡыбырлатмай тороп, Илаһи ярҙамға өмөт бағлау аҡылһыҙлыҡ түгелме ни?!

Балаларҙы мотлаҡ Изге Ҡөрьән курстарына ебәрергә кәрәк, улар бит халыҡтың матди ярҙамы арҡаһында асыла, ҡайһы берәүҙәр һуңғы тиндәрен дә йәлләмәй. Ҡөрьән бәрәкәтенән баш тартып, балаларыбыҙҙың киләсәген донъяуи уҡыу йорттарының дипломына таянып ҡына ҡорорға тырышырға ярамай. Бер көн килеп уларҙың файҙаһыҙлығы мәғлүм буласаҡ, тик инде һуң буласаҡ...

Был хәҡиҡәтте Йунус Эмре шулай аңлата:

Ҡөрьән уҡымаған кеше -
Мөшкөлдөр уның эше.
Үтер яҙы, үтер ҡышы,
Аптыраш уның хәле.

Кем Ҡөрьәнде белмәне -
Әйтерһең, был йыһанға килмәне.
Хәсрәтенә дарман тапманы,
Үҙ ҡылыҡтарына үкенде.



Изге Ҡөрьәндә Аллаһу Тәғәлә әйтә: **«(Рәсүлем) әйт һин: «Әй мөлкәттәрҙең Хужаһы, Аллаһ! Һин теләгән кешегә милекте бирәһең, кемдең милкен алырға теләһәң, унан алаһың. Теләгән кешеңдең ҡәҙерен арттыраһың, теләмәгәненде меҫкенлеккә төшөрәһең. Изгелек бары тик Һинең ихтыярыңдалыр. Шик юҡ, Һин барса нимәгә ҡөҙрәтлеһең»** (Әлү Ғимран, 26),





**«Күктәрҙең һәм Ерҙең хөкөмдары - Аллаһтыр. Аллаһтың ҡөҙрәте һәр нимәгә етә»** (Әлү Ғимран, 189),

**«...Күктәрҙең һәм Ерҙең хазиналары – Аллаһтыҡы. Ләкин монафиҡтар быны белмәй»** (Монафиҡтар (Ике йөҙлөләр), 7).

Аяттарҙан күреүебеҙсә, киләсәк тулыһынса Ғаләмде барлыҡҡа килтереүсе Аллаһ Ихтыярында. Хәҡиҡи киләсәк – үлемдән һуңғы тормош, ә ысын ҡаҙаныш – Аллаһтың ризалығын ҡаҙаныу.

Һис шикһеҙ, һәр хаҡ мосолман бер нимәне яҡшы төшөнөргә тейеш: кешене сәғәҙәткә, камиллыҡҡа, хәҡиҡәткә һәм йәннәткә илткән, ә халыҡтарҙы бөйөк һәм хөрмәтле иткән Изге Ҡөрьәндән алыҫлашыу бәләләргә, һәләкәттәргә алып килә.

Изге Ҡөрьәнгә дошман булыуҙан да ҙурыраҡ бәхетһеҙлек юҡ, Ҡөрьәнгә хеҙмәт итеүгә илтифатһыҙлыҡ шуға яҡын торған гонаһ. Мода артынан ҡыуып, күптәр ел уйнатҡан сүп-сарға әйләнгән беҙҙең заманда, йөрәгебеҙгә, яҡындарыбыҙҙың йөрәгенә тамсы ла иманһыҙлыҡ, ғафиллыҡ эләкмәһен өсөн һәм хәҡиҡәт юлында ныҡ торор өсөн бөтә көсөбөҙҙө һалырға тейешбеҙ. Шуға күрә яҡындарыбыҙҙы, туғандарыбыҙҙы, тирә-йүндәгеләребеҙҙе Ҡөрьәнгә өйрәтергә, уның Илаһи яҡтылығын һәм бәрәкәтен таратырға тейешбеҙ. Изге Ҡөрьәнгә даимән яҡын булыу уның әмерҙәре һәм тыйыуҙарына ярашлы йәшәргә, әхүәле рухиәбеҙҙе уның әхлағы менән биҙәргә ярҙам итәсәк. Бының киреһе һис нәмә менән алмаштыра алмаҫлыҡ ҡаза буласаҡ. Ҡөрьәндә әйтелә:

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ الْقُرْآنَ أَمْ عَلَى قُلُوبٍ أَقْفَالُهَا

**«Улар Ҡөрьәнде аңламайҙармы? Әллә уларҙың күңеленә йоҙаҡ һалынғанмы?»** (Мөхәммәд, 24).







Беҙ был донъяла юламсылар ғына, һәм, ваҡыт еткәс, уны ташлап китәсәкбеҙ. Дәүерҙәр һәм быуындар Хаҡ Тәғәләбеҙ Ихтыяры менән киләләр ҙә китәләр. Ваҡытлы донъянан хәҡиҡи донъяға күсеү ҡотолғоһоҙ, был ғаләм ҡануны.

Ерҙә йөрөгәндә, иман һәм мөхәббәт менән Ҡөрьән мәғәнәһенә һәм, ваҡыт еткәс, беҙ ҙә ошо ерҙең бер өлөшө булыуыбыҙға төшөнөү, тормошобоҙҙо шунан сығып ҡороу лазым. Ата-әсәләрҙең төп бурысы булып балаларына фани донъя һәм унан һуңғы мәңгелек донъяның ҡиммәтен дөрөҫ аңлатыу тора.

**Хисап көнөндә изгелекле хеҙмәте һәм Илаһи Китап бәрәкәтен балаларына һәм үҫеп килгән быуынға тапшырыуҙары өсөн Изге Ҡөрьәндең шәфәғәтенә лайыҡ булғандар ни ҡәҙәр бәхетле...**

**Йәә Аллаһ! Беҙҙе шул бәхетле ҡолдарың иҫәбенән ит!**

**Йәә Аллаһ! Ватаныбыҙҙы һәм халҡыбыҙҙы иманһыҙлыҡтан, әхлаҡһыҙлыҡтан һәм Ҡөрьәнгә илтифатһыҙлыҡтан һаҡла! Был фани донъяла беҙгә Ҡөрьәнгә хәҡиҡи мөхәббәт менән тулы булған йәннәткә тиң ғүмер һәм Ҡөрьән менән илһамланған яңы быуынды тәрбиәләү мөмкинлеген бир!**

**Әмин!..**







# ЙӘНЛЕ ҠӨРЬӘН БУЛЫРҒА ЫНТЫЛЫШ

Аллаһу Тәғәлә вәғәҙә иткән ике донъялағы бәхет Изге Ҡөрьәнгә буйһонған кешеләр өсөн генә. **Бөтә хәкиҡәттәр Ҡөрьәндә йәшеренгән, һәр кемдең бәхете иманында сағыла.** Донъялағы иң тәҡүәле һәм бәхетле кешеләр – Ҡөрьән ҡушҡандарҙы үтәп, уның рухландырғыс яҡтылығы менән нурланып, йәнле Ҡөрьән булып, унда иреп юғалыусылар.

وَإِنَّكَ لَعَلَى خُلُقٍ عَظِيمٍ

**«Һәм һин, әлбиттә, юғары-саф әхлаҡҡа эйә»** (әл-Ҡәләм,4) аятын күҙ уңында тотоп, Ғәйшәнән (разыйаллаһу ғәнһә) һорайҙар: «Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әхлағы ниндәй ине?»

Ул былай тип яуап бирә: *«Уның әхлағы Ҡөрьән ине...»* (Мөслим, Китабғу-саләт, 746).

الرَّحْمَنُ عَلَّمَ الْقُرْآنَ خَلَقَ الْإِنسَانَ عَلَّمَهُ الْبَيَانَ

**«Мәрхәмәт эйәһе Аллаһ Ҡөрьәнде өйрәтте. Инсанды Ул яралтты. Һөйләшергә өйрәтте»** (әр-Рахмән (Мәрхәмәтле Аллаһ), 1-4). Был аятты мөфәссирҙәр шулай аңлата: Аллаһу Тәғәлә әҙәмде Ҡөрьәнгә өйрәтер өсөн яралтҡан һәм, Ҡөрьәнде аңлай алһын өсөн, уны һөйләшергә өйрәткән.

Аятта әйтелгәнсә, Аллаһу Тәғәләнең тәүҙә Ҡөрьәнде өйрәтеүендә, ә аҙаҡ әҙәмде барлыҡҡа килтереүендә әҙәмде





яралтыуҙың асыл маҡсаты күренә: ул иманлы булырға, ғилем алырға һәм Изге Ҡөрьән алдындағы үҙенең яуаплылығын белергә тейеш. Бәндәнең күркәмлеге һәм дәрәжәһе уның Ҡөрьәнгә мөнәсәбәтенә ҡарап баһалана. Төшөнөү һәм төшөндөрә белеү һәләте кешегә Илаһи ғилем алһын, күңелендә Ҡөрьән мөхәббәте, хикмәте һәм сере сағылыш тапһын, ул «тере Ҡөрьән» булһын өсөн бирелгән. Ҡөрьәнгә ике донъя бәхете һәм именлеге сере һалынған. Был Илаһи Китап - беҙгә фани донъяла юл күрһәтеүсе һәм мәңгелек тормошта ҡотҡарыусы.

Ҡөрьән - Аллаһтың кешелеккә иң бөйөк мәрхәмәте, был мәрхәмәттең ҡиммәтен һәм мөһимлеген һүҙ менән аңлатыу мөмкин түгел. Ул – кеше тормошо нигеҙенә һәм бөтә ғаләмдәге ҡанун һәм принциптарға иң камил  һәм асыҡ аңлатма биреүсе. Ул – хәҡиҡәт юлынан алып барыусы юлбашсы,  күктәге Ләүхүл-Мәхфуздан төшөрөлгән изге яҙма.

Ҡөрьән, беҙҙе наҙанлыҡтан әрсәләп, тәрән фекер йөрөтөргә өйрәтә. Ул беҙгә уйланырға тәҡдим итә: «Кем ул кеше? Уның йәшәү мәғәнәһе нимәлә? Ул нисек яратылған? Ҡөрьәнгә, һөйләшергә уны кем өйрәткән?», һәм Үҙе үк был һорауҙарға Илаһи яуап бирә.

Ҡөрьәндең айырым бәрәкәте шунда: ул кеше рухиәтен тирә-йүндәге хәлдәрҙе тойорға, Раббыбыҙ Аллаһты ихлас һөйөргә һәләтле итеп тәрбиәләй. Кешегә бәрәкәттәргә йәшеренгән хикмәт, йәшерен нәсихәттәр, ғаләмдәге Аллаһ Көҙрәте ағымдары хәрәкәте асыла башлай. Кеше - үҙе лә Хаҡ Тәғәләбеҙҙең Ҡөҙрәтенә бер дәлил, Уның иң күркәм ижал емеше.

Ҡөрьән хикмәте тураһында уйланған кеше ул һорауҙарға яуап таба: «Был донъяның асылы нимәлә? Ҡайҙан һәм ни өсөн мин был донъяға килдем? Бер-бер артлы үтеп торған көндәрҙең асылы нимәлә? Үлемдең мәғәнәһе нимәлә? Кем мин? Мин кемдеке? Мин ни рәүешле йәшәргә һәм үлергә тейеш?» Һәм шул





рәүешле әҙәм тәҡүәле тормош менән үҙен мәңгелек тормошҡа әҙерләргә тейеш.

**«Ҡөрьән ҡушҡанса йәшә, уның әхлағын ал һәм мосолман булараҡ йәнеңде бир!»**, тип саҡырған Изге Ҡөрьән – яҡтылыҡты һәм ҡараңғылыҡты бар ҡылған Аллаһу Тәғәләнең Илаһи Китабы. Халыҡтарҙы Хәҡиҡәт яҡтылығына сығарыу өсөн, Раббыбыҙ уны Мөхәммәт (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) йөрәгенә индергән. Тормош мәғәнәһе күк һәм ер теле, бәхет ҡояшы һәм бөтә бәрәкәттәр хазинаһы булған Ҡөрьәндә.



Ҡөрьән хәҡиҡәтен төшөнгән, күңеле тынысլыҡ, хозурлыҡ тапҡан мөьмин рухиәтендә бихисап гүзәл сифаттар урын ала. Ҡөрьән менән берләшкән салих заттарҙың әхүәле рухиәһе Йәнәбе Хаҡ батшалығының икһеҙ-сикһеҙ күктәренә оҡшап ҡала.

Ҡөрьән йәменә һәм бөйөклөгөнә төрөнгән, хуш еҫле уның хәҡиҡәте баҡсаларында йәшәгән, уның бөтә нескәлектәрен үҙенә һеңдергән Мөхәммәт пәйғәмбәр (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сәхәбәләре был йәһәттән иң күркәм үрнәк.

مَن يَعْمَلْ سُوءاً يُجْزَ بِهِ

**«…Кем дә кем берәй яманлыҡ ҡыла, уның язаһын татыр!..»** (Нисә (Ҡатындар), 123) аяты төшөрөлгәс, Әбү Бәкер (разыйаллаһу ғәнһү), Аллаһтан ҡурҡышынан ҡалтыранып, шулай ти: «Мин, билем һынғандай, бөгөлөп төштөм…» (С. Улудаг, Келябази, Таарруф, 113).

Бер заман Ғүмәр (разыйаллаһу ғәнһү) атта һыбай үтеп барғанда, бер йорт хужаһының урамға уҡ ишетелерлек итеп «Тур (Тау)» сүрәһен уҡығанын ишетә. **«Ысындан да, Аллаһтың язаһы, һис шикһеҙ, бер төшәсәк. Уны берәү ҙә кире ҡаға алмаҫ»** (ат-Тур, 78-) аяты яңғырағас, Ғүмәр (разыйаллаһу ғәнһү)





атынан төшә, диуарға һөйәлеп, Ҡөрьәнде тыңлай. Аятта әйтелгән Хисап көнөнөң ҡатылығы өсөн хафаланып, бынан һуң ул бер нисә көн ауырып ята.

Ғүмәрҙең (разыйаллаһу ғәнһү) һүҙҙәре тәрән уйға һала:

**«Ун ике йыл эсендә мин «әл-Баҡара» сүрәһен уҡып бөттөм һәм быға хөрмәт йөҙөнән ҡорбан салдым!..»**

Ҡөрьән һүҙҙәрен уҡыу ғына түгел был, аңлап, Ҡөрьән хәҡиҡәтенә төшөнөп, Илаһи ҡанундарҙы еренә еткереп үтәүҙән ғибәрәт ул уҡыу. Шул рәүешле генә Ҡөрьәндең хәҡиҡи файҙаһын алырға мөмкин.

Аллаһтың һайлам ҡолдары ғына Ҡөрьән әхлағын алырға һәләтле, бик юғары һәм ҡиммәтле рухи халәт ул. Кешеләр, ихласлыҡтары дәрәжәһенә ҡарап, Ҡөрьәндән шулай файҙа күрә.

Мәҙинәлә Шамлы Абдуллаһ Әфәнде атлы кеше йәшәй. Ул салих зат Мәхмүт Сәми Рамаҙан улының (ҡуддиса сырруху) иң яҡшы шәкерттәренең береһе була. Был кешенең әхүәле рухиәһе Изге Ҡөрьәнгә айырым бер мөхәббәт һәм ихтирам менән тулы була, унаң тормошонда бөтә нәмә Ҡөрьәндең юғары әхлағына тап килә. Уҡый-яҙа белмәүенә ҡарамаҫтан, Ҡөрьәнгә мөхәббәте шул ҡәҙәр көслө була, хатта ки Аллаһу Тәғәлә уға бер төн эсендә бөтә Ҡөрьәнде ятлап алыу һәләтен бүләк итә. Төн эсендә Ҡөрьәнде ятлап алыу – Ҡөрьәндең бер мөғжизәһе. Ә берҙән-бер көндө Шамлы Абдуллаһ Әфәнде ул бүләктән мәхрүм ҡала, оҙайлы доғалар һәм күҙ йәштәренән һуң ғына ҡайтанан был бәхетте кире ҡайтара.

Үрҙәге тарих – Ҡөрьәндең күп һанлы мөғжизәләренең бер сағылышы ғына. Нәфесенән (эго) ҡотолған һәм ҡәлбе Илаһи Нурға ҡойонған заттарға аһәңе менән фәрештәләрҙе генә түгел, барса йән эйәһен арбаған Изге Ҡөрьәндең сер-бүләктәрен кем белеп бөтһөн!..





Ҡөрьән бүләктәренә һәм серҙәренә лайыҡ булыр өсөн, **тере Ҡөрьән булыу** лазым. Бының өсөн Ҡөрьәнде өйрәнергә һәм уның буйынса йәшәргә кәрәк, ә был иһә Ҡөрьән ғилеме мөхитенә күмелеү, уның нәсихәттәренән һабаҡ алыу, уның хикмәттәре океанына сумыу, изгелеккә уҡталыу; ҡыйынлыҡтар килгәндә, сабыр булыу, донъялағы Илаһи тәртиптәргә ҡәнәғәт, күндәм булыу, дин юлындағы хеҙмәт шишмәһенән эсеү һәм башҡаларҙы ла шунан эсереү, фиҙакәрлек күрһәтеү, мөхәббәт һарайҙарына инеү, үҙеңде һәм башҡаларҙы хәҡиҡәт һәм түҙемлеккә йүнәлтеү, милкеңде ҡорбан ҡылыу, хәҡиҡәт юлында изге ғәмәлдәр ҡылыу, йәғни әхүәле рухиәңде хуш еҫле баҡсаға әйләндереү һәм мәғрифәтуллаһҡа лайыҡ булыу тигән һүҙ. Кем, Ҡөрьән ғилеме буйынса ғәмәл ҡылып, уның хикмәте аша камиллыҡҡа ирешә, шул «тере Ҡөрьән»гә әүерелә. Ана шулар салих заттар, тәҡүәләр, һөйә белеүселәр каруанына ҡушыла. Мәңгелек бәхеткә ирешеү өсөн, тормошта ниндәй генә хәл булмаһын, күңелеңдәге Ҡөрьән нурын тарата белергә тейешһең.



Йөрәгендә һәм телендә тик Изе Ҡөрьән генә булған бик күп кешеләр йәшәгән. Улар теләктәрен Ҡөрьән аяттары менән белдергән һәм башҡаларҙың һорауҙарына яуаптарҙы ла Ҡөрьән аяттары менән биргән. Исламдың бөйөк заттарының береһе Абдулаһ бин Мөбәрәк шундай һәләттәргә эйә булған бер ҡатын хаҡында былай тип һөйләй:

«Мин, хаж ҡылыу һәм Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡәберен зыярат ҡылыу өсөн, Мәккә һәм Мәҙинә тарафына юл тоттом. Юлда ниндәйҙер ҡара нөктә күреп ҡалдым. Иғтибарлабыраҡ ҡарағас, уның йөн япма һәм яулыҡ ябынған ҡатын икәнлеген аңланым. Мин уның менән исәнләштем: «Әссәләмү ғәләйкүм үә рәхмәтуллаһи үә бәрәкәтуһ!»





Ул миңә Ҡөрьән аяты менән яуап бирҙе: **«Сикһеҙ Мәрхәмәтле Раббынан уларға сәләм булыр!»** (Йәсин, 58).

Мин һорау бирҙем: «Аллаһ һиңә мәрхәмәтле булһын! Һин бында ни эшләйһең?»

Ул яуап бирҙе: **«Аллаһ аҙаштырған кешегә Аллаһтан башҡа тура юл күрһәтеүсе булмаç...»** (Әғрәф (Кәртәләр), 186).

Уның аҙашҡанлығын аңлап, мин һорау бирҙем: «Ҡайҙа юл тотаһың?»

Ул шулай тине: **«...бер төн эсендә Илсеһен (Мөхәмәтте) Харам мәсетенән тирә-яғы ниғмәт (бәрәкәт) менән тулы Аҡса мәсетенә килтергән...** (Исра (Төнгө йөрөү), 1).

Аңлауымса, ул хаж ҡылған һәм хәҙер Иерусалимға юл тота. Мин һорау бирҙем: «Һин бында нсә көн?»

Ул әйтте: **«Сәләмәт булған хәлеңдә һин өс көн...»** (Мәрйәм, 10).

Мин әйттем: «Мин һиндә бер ниндәй ҙә ашанты күрмәйем».

Ул яуап бирҙе: **«Мине ашатыусы, һыуһынымды баҫтырыусы ла – Ул** (Аллаһ)**»** (Шүғәрә (Шағирҙар), 79).

Мин һораным: «Ә һин нисек тәһәрәт алаһың?»

Ул яуап бирҙе: **«...һыу булмағанда, таҙа тупраҡ менән тәйәмүм ҡылығыҙ, йөҙөгөҙгә һәм ҡулығыҙға тупраҡ һирпегеҙ»** (Нисә (Ҡатындар), 43).

Мин әйттем: «Минең ризығым бар, ашағың килмәйме?»

Ул былай тине: **«…көнө буйы ураҙа тотоп, аҡшамда ауыҙ асығыҙ...»** (Баҡара (Һыйыр), 187).

Мин уға әйттем: «Әммә әле Рамаҙан айы түгел бит».





Ул әйтте: **«…Үҙ иреге менән ихластан изгелек ҡылған кешенең ғәмәлдәрен Аллаһ, һис шикһеҙ, ҡабул итер һәм әжерен бирер. Ул барыһын белеп тора»** (Баҡара (Һыйыр), 158).

Мин былай тинем: «Сәфәрҙә бит ашарға ярай».

Ул әйтте: **«...Белеп тороғоҙ: ураҙа тотоу һеҙҙең өсөн тағы ла хәйерлерәк»** (Баҡара (Һыйыр), 184).

Мин унан былай тип һораным: «Ни өсөн һин минең менән мин һинең менән һөйләшкән кеүек һөйләшмәйһең?»

Ул яуап бирҙе: **«Кешенең ауыҙынан сыҡҡан бер генә һүҙ ҙә күҙәтеүсе тарафынан яҙылмай ҡалмай»** (Ҡаф, 18).

Мин әйттем: «Әйҙә мин һине, дөйәмә ултыртып, юлдаштарыңа ҡәҙәр алып барайым».

Ул әйтте: **«…Изгелек эшләгәнегеҙҙе Аллаһ күреп тора…»** (Баҡара Һыйыр), 197).

Ул менеп ултырһын өсөн, мин дөйәмде тубыҡландырҙым.

Быға ҡаршы ул шулай тине: **«Әйт мөьминдәргә, ҡарарға ярамай торған нәмәләрҙән күҙҙәрен йомһондар!..»** (Нур, 30).

Дөйәгә ултырғас, ул шулай тип өҫтәп ҡуйҙы: **«…Быларҙы беҙҙең хеҙмәтебеҙгә биргән Аллаһҡа тәсбих әйтәбеҙ. Юҡһа беҙ быларҙы барлыҡҡа килтерә алмаған булыр инек. Беҙҙең Аллаһ хозурына ҡайтарыласағыбыҙ көн кеүек асыҡ»** (Зухруф (Алтын хазина), 1314-).

Юлға төшкәс, ул дауам итте: **«Ҡөрьәндең үҙегеҙгә еңел булған өлөштәрен уҡығыҙ»** (Мүзәммил (Ябынған), 20).

**«**(Аллаһ Тәғәлә) **хикмәтен теләгән кешеһенә бирер. Кемгә хикмәт** (аҡыл, ғилем) **бирелһә, хәҡиҡәтән, уға күп хәйер бирелгән булыр…»** (Баҡара (Һыйыр), 269) аяты менән илһамланып, мин шулай тинем: «Һиңә күп бәрәкәттәр бирелгән».





Ул был аяттың һуңғы өлөшө менән яуап бирҙе: **«…Сәләмәт аҡыллы кешеләрҙән башҡа быны бүтәндәр аңламаҫ»** (Бағара (Һыйыр), 269).

Беҙ уның юлдаштарын ҡыуып еттек һәм мин әйттем: «Бына һинең юлдаштарың! Улар араһында кемдәрең бар?»

Ул әйтте: **«Ул малдар, ул улдар** (бары тик) **донъя тормошоноң биҙәктәре генә…»** (Кәһеф (Мәмерйә), 46).

Араларында улдары барлығын аңланым һәм һораным: «Был төркөмдә ҡайһылары улар?»

Ул былай тип яуап бирҙе: **«Тағы әллә ниндәй ғәләмәттәр, йондоҙҙар уларҙың юлын дөрөҫләр өсөн** (яратылды)**»** (Нәхел (Бал ҡорто), 16).

Мин уларҙың юл күрһәтеүселәр икәнлеген аңланым. Уларҙың сатырына күрһәтеп һораным: «Сатырҙа кемдәр?»

Ул әйтте: **«…Аллаһ Ибраһимды үҙенә дуҫ итте»** (Нисә (Ҡатындар), 125), **«…Һәм хаҡтыр, Аллаһ Муса менән ысынлап та һөйләште»** (Нисә (Ҡатындар), 164), **«Ий, Яхъя! Китапҡа** (Тәүрәткә) **бар көсөң менән йәбеш…»** (Мәрйәм, 12).

Шунан һуң мин: «Эй, Ибраһим! Эй, Муса! Эй, Яхъя!» тип саҡырғас, беҙҙең янға өс егет сыҡты. Улар яныбыҙға килеп ултырғас, әсәләре уларға әйтте: **«...Хәҙер һеҙ берәйегеҙҙе, ошо көмөш тәңкәне тоттороп, ҡалаға ебәрегеҙ, барып ҡараһын, саф** (хәләл) **ризыҡтар ашай торған булһалар, һеҙгә лә һатып алып ҡайтһын»** (Кәһеф (Мәмерйә), 19).

Егеттәрҙең береһе ашарға алырға китте һәм, килгәс, ризыҡты минең алдыма ҡуйҙы. Ҡатын шунда әйтте: **«**(Донъяла) **йәшәгәндә ҡылған изгелектәрегеҙгә күрә, рәхәтләнеп ашағыҙ-эсегеҙ!»** (Хаҡҡаһ (Ҡотолғоһоҙлоҡ), 24).





Әммә мин уландарға әйттем: «Әсәйегеҙҙең ни өсөн шул рәүешле һөйләшеүен аңлатып бирмәй тороп, мин ризыҡҡа тотонмаясаҡмын!»

Егеттәр аңлатып бирҙе: «Аллаһ алдында гонаһлы булыуҙан ҡурҡып, әсәйебеҙ бына ҡырҡ йыл инде Ҡөрьән аяттары менән генә һөйләшә».

Быға яуап итеп, мин «Йома» сүрәһенең 4-се аятын уҡыным: **«Был – Аллаһтың Мәрхәмәтелер. Ул теләгәненә рәхмәтен индерер. Аллаһ – сикһеҙ Миһырбан Эйәһе»** (М.А. Кёксал, Китап үә Сөннәт, 2125).

Мәрхүм Мәхмәт Аҡиф Эрсой Ҡөрьән Кәрим хаҡында шулай тигән:

Һис төшмәне Ҡөръән шуны бел хаҡҡы менән:<br>
Ни зыяратта уҡыр өсөн, ни күрәҙәлек итер өсөн!..

Ибн Ғаббас (разыйаллаһу ғәнһү), Ҡөрьән буйынса ғына ғәмәл ҡылған мөьминдәр лайыҡ булған бәрәкәттәргә күрһәтеп һәм көн һайын Ҡөрьән ҡанундарына ярашлы йәшәү кәрәклегенә баҫым яһап әйткән: «Әгәр мин хатта ки дөйәм теҙгенен юғалтһам да, уны Аллаһ Китабында табасаҡмын…»

Изге Ҡөрьән икһеҙ-сикһеҙ ғилемдәр, серҙәр, хикмәт, матди һәм рухи донъя хәҡиҡәттәре менән тулы:

وَلَوْ أَنَّمَا فِي الْأَرْضِ مِن شَجَرَةٍ أَقْلَامٌ وَالْبَحْرُ يَمُدُّهُ مِن بَعْدِهِ
سَبْعَةُ أَبْحُرٍ مَا نَفِدَتْ كَلِمَاتُ اللَّهِ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ

**«Ер йөҙөндәге бөтә ағастар ҙа ҡәләмгә әүерелеп, диңгеҙ-океандарҙың һыуы ете тапҡыр артып, яҙыу ҡараһына әйләнһә лә, Аллаһтың һүҙҙәрен яҙып бөтөрөп булмаҫ ине. Шик юҡ, Аллаһ – Бөйөк һәм Хикмәт Эйәһе»** (Лоҡман, 27).





Ҡөрьән - теләһә ниндәй ишекте аса ала торған асҡыс. Ул шундай мәрхәмәт: кеше уның мөхитендә генә ғаләм үҙәге була һәм зирәк, һиҙгер әхүәле рухиәһе менән, ғаләмдәге Илаһи Ҡөҙрәт күренештәрен тамаша ҡылып, үҙенең бөйөк тәғәйенләнешен - Аллаһҡа яҡынайыу юлын һаҡлай ала.

**Ҡөрьән – әҙәмде һөйә белергә, иң бөйөк бурыстарҙы атҡарырға өйрәткән изге мәктәп.** Ул – кеше асылын һаҡлаусы һәм уның иң гүзәл сифаттарын асыусы Аллаһ Ҡәләме. Ҡөрьән тәрбиәһен алыусылар уны үҙенә һеңдерә, зиһенен иман хәҡиҡәте, ә ҡәлбен Илаһи сағылыштар менән тултыра һәм бөтә һәләттәрен изге ғәмәлдәр ҡылыуға йүнәлтә. Улар «йәнле Ҡөрьән»гә әүерелә.

Ундай кеше йөрәгенә, уралған бәләкәй елпеүес кеүек, бөтә ғаләм һыя. Чинар орлоғона ғаләмәт ҙур ағас һыйған һымаҡ, бындай кеше лә сикһеҙ ғаләмде үҙенә һыйҙыра ала. Изге Ҡөрьән әхлағы менән биҙәлеп, ул рухиәте менән фәрештәләрҙән дә юғары күтәрелә.

Аллаһ Китабы тәрәнлегенә сумып, «йәнле Ҡөрьән» булыу бер ҙә хәҙистәрҙе һәм Сөннәне онотоу түгел. Киреһенсә, Изге Ҡөрьән һәм Сөннәне бер бөтөн итеп, уларҙың әмерҙәрен тормошҡа ашырыу ул.

وَمَا آتَاكُمُ الرَّسُولُ فَخُذُوهُ وَمَا نَهَاكُمْ عَنْهُ فَانتَهُوا وَاتَّقُوا اللَّهَ
إِنَّ اللَّهَ شَدِيدُ الْعِقَابِ

**«Пәйғәмбәр һеҙгә нимә бирһә, шуны алығыҙ, нәмәне алырға тыя, шуны алмағыҙ. Аллаһтың язаһынан ҡурҡығыҙ. Аллаһтың язаһы бик тә хәтәрҙер»** (Хәшер (Ҡыуып сығарыу), 7).

Кемдер берәү, Сөннәне фарыздарҙан түбән тип иҫәпләп, уны ситкә ҡуйһа, ул Изге Ҡөрьән принциптарына ҡаршы килә. Сөннәне яратыу – фарыздарҙы лайыҡлы һәм камил рәүештә үтәүгә табан алып барыусы юл. Сөннә – фарыз ғибәҙәттәрҙең





биҙәге һәм Аллаһ тарафынан уларҙың ҡабул ителеүенең сәбәбе. Ислам кешелеккә берләшкән ике яҡтылыҡ сығанағын – Изге Ҡөрьәнде һәм Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Сөннәһен биреүен иҫтә тотоу лазым...

**Йәә Аллаһ! Пәйғәмбәрҙәрҙе яратыусыларҙан ҡыл беҙҙе. «Йәнле Ҡөрьән» булып, динебеҙ Ислам ҡушҡандарҙы тормошҡа ашырырға насип ит, йөрәктәребеҙҙе Ҡөрьән ғилеме, хикмәте, яҡтылығы һәм илһамы менән биҙә!..**

**Әмин!..**







Юныс Әмре Хәҙрәттәре Раббыбыҙ Аллаһҡа мөхәббәтен шулай асып һала:

**Миңә Һин кәрәк, Һин...**

Ғишҡың алды минән мине, миңә Һин кәрәк, Һин.
Мин янырмын көнө-төнө, миңә Һин кәрәк, Һин.

Юҡ байлыҡҡа һөйөнөрөм, юҡ юҡлыҡҡа ерәнерем,
Ғишҡың менән рәхәтләнермен, миңә Һин кәрәк, Һин

Ғишҡың ғашиҡтарҙы үлтерер, ғишыҡ диңгеҙҙәргә атыр,
Күңел Һинең менән тулыр, миңә Һин кәрәк, Һин.

Ғишҡың шарабынан эсәм, Мәжнүн булып тауға сығам,
Һинһеҙ ҡалыуҙан көйәләнәм, миңә Һин кәрәк, Һин.

Суфыйҙарға сохбәт кәрәк, ахыйҙарға Ахирәт кәрәк,
Мәжнүндәргә Ләйлә кәрәк, миңә Һин кәрәк, Һин.

Әгәр мине юҡ итһәләр, көлөмдө күккә сәсһәләр,
Уны үҙенә тупраҡ саҡырыр, миңә Һин кәрәк, Һин.

Йәннәт Йәннәт тигәндәре – гүзәл һарай һәм хур ҡыҙҙары.
Теләүсегә бир Һин уны, миңә Һин кәрәк, Һин.

Юныс тиҙәр минең атым, көн үтеүгә артыр утым,
Ике йыһанда маҡсудым, миңә Һин кәрәк, Һин





**ЙӨКМӘТКЕҺЕ**







